Array—ordni tal battalja, salt nies, suldati bl-ordni; foġġa ta lbies, gies, tgħamira ħwejjeg, ta għarusa ecc.; tifforma giuri, tkiegħed jew tlesti il ġurati; ticsi, tgħatti.

Arrear—lura fil ħlas; *I know that he is behind in arrears* naf li għâdu lura fil ħlas; *why don't you pay your arrears first?* għaliex ma tħallasx ta wara (il flus ta kabel) lewwel?

Arrearage—ta wara (flus hlas ecc.)

Arrect
Arrected } wiekaf, fuk tiegħu.

Arrest— arrest, tarresta, iżżomm taħt idejc; impediment, żamma (minn iżżomm) *he is under arrest*, kiegħed arrest (arrestat); *the soldiers were put under arrest*, is-suldati arrestawhom.

Arrester
Arrestor } minn jarresta.

Arrestment—arrest, dac iż-żmien li wieħed jibka arrestat, miżmum sa chemm isib pleġġ (biex joħroġ).

Arret—(tinkara *are'*) decisioni ta Korti jew ta Cunsill; digriet, editt ta Princep (sultan).

Arriere—il wara tal armata (minn icun wara fl'armata).

Arris—xifer, cantuniera, li jagħmlu bicċtejn injam, jew gebel meta jinghakdu, (jitwaħħlu) flimchien.

Arriswise—irranġat, mkiegħed diagonalment.

Arrival — wasla, meta tasal mil bogħod, migia; *I am very pleased to hear of your safe arrival in London*; għandi piacir wisk nisma li wasalt kawwi sħiħ Londra.

Arrive—tasal.

Arrogance—arroganza, presunzioni, suppervia.

Arrogant — arroganti, presuntus supperv.

Arrogate — tippretendi ħwejjeġ li ma imissucx, bil vanità, bis-suppervia, jew pretensionijet foloz.

Arrogative—li jassumi, jeħu, jew irid (ippretendi) wisk.

Arrow—vleġġa.

Arrow-headed — li għandu ras bħal vleġġa; *arrow-headed characters* ttri ta ghamla ta vleġġa jew, cunjard li jispicċa bil ponta, li bihom chienu isiru scrizionijet fuk il blat, madum jew monumenti fil Babilonia, u bliet oħra antichi ta Lvant.

Arrow-root—ararut; tkik sustanzius, magħmul mil għeruk ta siġar (maranta) u jissejjaħ hecc mis-sugu tiegħu li bih l-Indiani chienu ifejku il feriti maghmulin bil vleġeġ velenati (*arrow-root*, gheruk tal vleġeġ.)

Arrowy—magħmul jew jimxi bħal vleġġa.

Arsenal—tarznar; it-tarzna.

Arsenate
Arseniate } melħ magħmul bl-acidu arsenicu u mħallat ma ħag'oħra.

Arsenic — arsenicu, velenu kawwi.

Arsenic-acid—acidu arsenicu magħmul minn zewg parti arsenicu u ħamsa ossigenu.

Arsenical—tal arsenicu, jew li fih l-arsenicu.

Arsenicate—tħallat ma l-arsenicu.

Arsenious—li fih l-arsenicu.

Arson—ħruk, għall tal apposta ta dar ecc. (delitt ta ħruk).

Art—int, it-tieni persuna singular tal indicatif, present, tal verb *to be*, *Thou art good o Lord*, inti tajjeb o Sinjur.

Art — arti, sengħa; *the fine arts* l-arti sbiħ; a *Master of Arts*, mgħallem tal arti (tas-snajja).

Artemisia—xorta ta siġra.

Arterial—li fih, jew li jinsab f'arteria.

Arterialize—tbiddel id-demm tal vini f'dac tal arterji.

Arteriology—ix-xienza (li studiu) tal arterji.

Arteriotomy—il ftuh tal arterji.

Artery—arteria, wieħed mill canali li imixxi jew jeħu id-demm mill kalb għal mal gisem collu.

Artesian — artesiani, ta *Artois* fi Franza; *Artesian Wells*, bjar magħmulin, mħaffrin, għall ewwel darba f'Artois (Franza) biex isibu l-ilma u icollom provvista għal dejjem.

Artful—magħmul bis-sengħa.

Arthritis—gotta, marda, nefħa fil għekiesi (ġoghi.)

ARTICHOKE—kakoċċ.

ARTICLE — articlu (fil grammatica); articulu (chitba għal xi gazetta) trattat, cuntratt, cont; pont (articlu) tal fidi; dic il biċċa ta kasba, tibna ecc. li tcun bejn zeuġ għekiesi.

ARTICULAR—tal għekiesi.

ARTICULATA — annimali articulati, jew magħmulin għekiesi għekiesi.

ARTICULATE—magħmul bil għaksiet; tippronunzia; tgħid ċar, chelma chelma.

ARTICULATION — cliem ċar, għakda ta żewġ għadmiet (fil gisem); il għekiesi ta kasba ecc.

ARTIFICE—sengħa, ħżunja, frodi.

ARTIFICER — artista, artigian, ħaddied.

ARTIFICIAL—magħmul bl-idejn, bissengħa.

ARTILLERY—artillerija; canuni; ARTILLERY-MAN artillier.

ARTIZAN —artigian, wieħed tas-sengħa.

ARTIST—artista, wieħed li jaħdem jew li jaf, sengħa (sabiħa) bħal poeta, pittur, cantant, scultur ecc.

ARTISTE — wieħed mħarreġ sewwa (professur) f'xi sengħa tkila u sabiħa.

ARTISTIC—magħmul bl-arti.

ARTLESS—bla sengħa; semplici, bla malizia.

ARTLESSLY—bla sengħa; chif giè, chif inħalak, bla malizia.

ARTOCARPUS — is-siġra li igħedula tal *frott tal hobs*.

ARUM—isem ta pianta.

ARUNDELIAN—tal conti ta *Arundel*; isem li taw li rħamijet tal Grieghi antichi li sab il Conti ta Arundel u li illum jinsab merfuħ fl-Università ta Oxford (l-Inghilterra).

ARUNDIFEROUS—li jagħmel il kasab.

ARUNDINACEOUS—tal,jew,bħal kasab.

ARUNDINEOUS—mimli bil kasab.

ARUSPICE—wieħed li iħabbar fuk li għandu isir bl'ARUSPICY.

ARUSPICY—is-sengħa li tħabbar jew tgħid x'għad isir, billi tara, tħares, lejn l-imsaren tal bhejjem maktula għas-sagrificiu.

ARYAN—Árian; tal lsien Indo-Europeu (tal India u l-Europa).

AS—bħal, fil wakt, xħin, billi, chif; *as this* bħal din, *as he was going home*, fil wakt, (xħin) chien sejjer id-dar; *as you did not write*, billi ma ctibtx; *as you like*, chif trid; *as if*......bħalli chiecu, *as it were*, biex ngħid hecc, bħalli chiecu; *as much as you like*, daks chemm trid; *as far as the market*, sa's-suk; *as often as he comes* cull meta jigi, cull darba li jigi; *as for me I shall not come*; in quantu għalija, (għalija) ma nigix: *as yet;* għâd; *as well*; ucoll, *he came with us as well*, hu giè magħna ucoll; *as well as*, chif, chemm ucoll; *silver as well as gold*, fidda chif ucoll (chemm ucoll) deheb.

AS—libbra(pis) Ruman ta 12 l-ukija; biċċa munita tal bronż Rumana; intier, ħaġa sħiħa.

ASA—isem antic ta gomma.

ASAFŒTIDA } ASAFETIDA } ilma jinten; sugu minn siġra tal India usat fil medicina.

ASARINE—sustanza, ħaġa cristallizzata, bħal ganfra.

ASARUM—Asaru, spica salvaġġa.

ASBESTOS—asbestos, mineral li ma jakbadx bin-nar, magħmul ħjut ħjut, li kegħdin jaħdmuh drappijet, carta, u ftejjel tal lampi.

ASBESTIC } ASBESTOUS } tal, jew magħmul mill asbestos.

ASBOLIN — materia (bħal-ilma) safranija bħaż-żejt (morra), magħmula min-nugrufum.

ASCARIDES — ħniex, dud li icollna f-zakkna, fl-imsaren.

ASCEND—titla, togħla.

ASCENDABLE—li tista titilgħu.

ASCENDANCY—ara ASCENDENCY.

ASCENDANT — ascendent; autorità, kawwa, setgħa, *he has a great ascendant over his chief*; hua għandu influenza (jista wisk) mas-sinjur (Cap) tiegħu.

ASCENDENCY — setgħa, influenza, kawwa.

ASCENDENT—ara ASCENDANT.

ASCENSION—telgħa, it-tlugħ. *On the feast of the Ascension, on* ASCENSION DAY, nhar Lapsi.

ASCENSIVE—li jati għat-telgħa.

ASCENT—togħla, titla.

ASCERTAIN —tisgura, tagħmel ruħec fis-sgur; tcun sgur.

ASCERTAINER — min jaccerta, min jara sewwa, min jivverifica.

ASCESSANT — li beda jikras; kares ftit.

ASCETIC—axxeticu, tat-talb, devot; *ascetic books*; cotba tad-devozioni.

ASCIANS, ASCII } Axxi, in-nies li igħammru fiż-zona torrida jew sħuna. Igħidulhom hecc mill chelmiet griechi *a* li tfisser "minn għajr" u *skia* "dell", (minn għajr dell) il għaliex dawna darbtejn fis-sena, billi ixxemx tcun fiż-żenit, meta jasal nofs inhar ma jagħlux dell b' gisimhom (bil persuna tagħhom) fl-art.

ASCIDIA—duda bħal bugħarwien.

ASCIDIFORM—ta għamla ta flixcun.

ASCITES—nefħa tal ilma fiż-żakk, (marda, idropisia).

ASCLEPIAS—asclepia, pianta.

ASCRIBABLE—li tista tattribwih.

ASCRIBE—tattribwisci, twaħħal f'dac li icun; *do not ascribe this to me*; twaħħalx fija, tgħidx li dan għamiltu jen.

ASCRIPTITIOUS—mwaħħal mal art, miżjud.

ASEITY — indipendenza tal esistenza.

ASEPTIC—li ma jintinx, ma jitħassarx.

ASEXUAL — li ma tagħrahfiex jecc hix ragel jew mara (siġra).

ASH — fraxxnu, *ash-tree* siġra tal fraxxnu (ara ASHES).

ASH-COLOURED—lewn rmied.

ASHEN— tar-rmied, jew magħmul mir-rmied; lewn rmied.

ASHERY—loc fejn ikiegħdu rmied.

ASHES—rmied, it-trab li isir bniedem meta imut.

ASHLAR, ASHLER } cantun, gebel m'ux maħdum, chif jigi maktuħ mil barriera.

ASHORE—l'art, fl-art, *the ship ran ashore*, il bastiment mar l'art, incalja; *the sailors came all ashore*, il baħrin collha niżlu l'art.

ASHWEDNESDAY—l-erbgħa ta rmied; ras ir-Randan.

ASHY—rmiedi, culur ta rmied, safrani.

ASIA—Asia, waħda mill-erba parti tad-dinja.

ASIAN—tal Asia.

ASIARCH — asiarca, cap, papa tal Asia antica; wieħed li chellu taħt idejh il logħob pubblicu collu.

ASIATIC — asiaticu, wieħed li twieled fl-Asia.

ASIDE—fil genb; *to lay aside*, twarrab, tagħmel fil genb; *to set aside*, (fil ligi) tneħħi, tħassar.

ASININE—ta ħmar.

ASITIA—inappetenza; bla ġuħ.

ASK—titlob, tistaksi; *ask his advice*, itlob il parir tiegħu; *may I ask you a question?* nista nagħmillec mistoksija? *did any one ask for me?* staksa xi ħadd għalija?

ASKANCE, ASKANT } la genba; lejn rocna tal għajn.

ASKER—wiżgħa tal ilma; wieħed li jistaksi.

ASKEW—la genba, werċ, addoċċ b'disprezz.

ASLANT — fuk genb wieħed; immejjel.

ASLEEP— (fin-nagħs), rieked; *fast asleep*, rieked fil fond.

ASLOPE — immejjel, biż-żurżieka, mżerżak.

ASOAK—mxarrab joktor (għasra).

ASP, ASPIC } serp żgħir, velenus, tal Egittu.

ASPARAGUS—spraġ (ħaxix).

ASPECT—aspett, wiċċ, dehra.

ASPEN—xorta ta siġra li għandha il werak taħha jirtogħdu (jiċċakalku) dejjem.

ASPER—sinjal (') biex tippronunzia b'leħen jew b'nifs aħrax; aspru, aħrax.

ASPERATE—tħarrax, tagħmel aħrax.

ASPERGILLUS—*asperges*; dic li sponża li biha is-sacerdot iroxx l-ilma imbierec.

ASPERITY—ħruxija.

ASPERSE — troxx; (ixxerred) timla b'rapporti, accusi ħżiena; tinfama; ticcalunnia.

ASPERSION — tixrid, calunnia, inġuria.

ASPERSIVE } tajjeb biex ibixx, li
ASPERSORY } ibixx; iroxx.

ASPERSORIUM—satla tal ilma mbierec.

ASPHALT } asfalt, siment.
ASPHALTUM }

ASPHALTIC } li fih l-asfalt, bl-asfalt,
ASPHALTITE } tal asfalt.

ASPHODEL—asfodill, birrwiek.

ASPHYXY—asfissija, meta tifga binnukkas tan-nifs (tgherek) jew billi tiehu man-nifs (tirrespira) gassijet (aria) li ma tistax tirrespiraha.

ASPHYXIANT—sustanza, haġa li iggib l-asfissija.

ASPHYXIATED—fgat.

ASPIC—spica; canun li igib balla ta 12 il-libbra.

ASPIRANT—sperant, wiehed li jaspira, li jistenna li jehu post, impieg; candidat ghal xi esami.

ASPIRATE—aspirat, taspira, issamma bl-lehen ahrax, il-littra "h"; timmarca bl-*asper* ('); l'*h* hija *aspirate* fil chelmiet *horse* żiemel ecc. u ma tinkarax fil chelmiet *heir*, eredi, *herb*, haxix ecc.

ASPIRATION—lehen aspirat (li jinstama) aspirazioni, xeuka cbira ghal xi haġa, ghal xi post gholi.

ASPIRE — tixtiek, jew tfittex biex tiehu post, biex toghla.

ASPIRING — li jixtiek wisk, ambizius.

ASPORTATION—ġarr minn post ghal iehor.

ASQUINT — werċ, lejn ir-rocna tal għajn.

ASS—ħmar; bniedem stupidu, rasu ma tarfax.

ASSAFETIDA—ara ASŒFETIDA.

ASSAI—biż-żejjed, wisk (fil musica).

ASSAIL— tati is-salt, taħbat għal dac li icun; tattacca.

ASSAILABLE—li tista tittaccah.

ASSAILANT — dac li jahbat, li jattacca.

ASSART — tekred, tkaċċat is-siġar, jew l-uciuh tar-raba.

ASSASSIN — assassin; dac li joktol ghall gharrieda, icun mistohbi, jew għassa kabel joktloç.

ASSASSINATE—tassassna, toktol.

ASSASSINATION—ktil.

ASSAULT—assalt, attacc ghall gharrieda, tghajjira; tassalta, tahtaf lill xi hadd biex issawtu; tattacca bil cliem; *the fort was taken by assault*; il fortizza ittiehdet bl-assalt, b'attacc ghall gharrieda.

ASSAULTER—wiehed li jassalta.

ASSAY — esami, prova fil metalli, biex jaraw chemm fidda jew deheb icun hemm.

ASSAYER—esaminatur, conslu taddeheb, dac li icollu hsieb fiz-zecca (fejn jistampaw il flus) biex jara jecc il flus fihomx it-tahlit sewwa tal metalli, deheb, fidda ecc.

ASSAYING — prova, esami tal metalli ecc.

ASSAY-MASTER—mghallem biex jara jivverifica jecc id-deheb u il fidda icunux puri, safjin.

ASSAGAI } lanza, alabarda tal Caffri, maghmula minn injam
ASSEGAI } li jismu *assagay*.

ASSEMBLAGE—gemgha, ġabra.

ASSEMBLE—tiġbor, tiġma.

ASSEMBLING—gemgha flimchien.

ASSEMBLY—gemgħa ta nies f'post f'cunsill, f'korti ecc. it-tieni tahbita bit-tambur biex jinġabru is-suldati.

ASSEMBLY-ROOM—camra fejn, jinġabru in-nies, l-actar iżda għas-sfin.

ASSENTATION — ammissioni; meta tammetti, taccetta.

ASSENT—trid, tapprova, taccetta, accordiu; *Royal assent*, approvazioni tar-Re biex ighaddu xi ligijet li icunu saru fil parlament jew fill cunsill.

ASSENTIENT—dac li jaccetta, li irid, jew li japprova.

ASSENTINGLY—b'mod li juri ASSENT (ara).

ASSERT—tgħid, tiddichiara fis-shih; tiddefendi bil għamil u bil cliem.

ASSERTION—ghajdut, dichiarazioni, affermazioni.

ASSERTIVE—positiv, żgur.

ASSERTOR—dac li ighid.

ASSERTORY—li jafferma.

ASSESS' — tintaxxa; iġġaghal li titħallas somma fuk xi haġa ; tistma haġa, bini ghat-taxxa.

ASSESSABLE — li jista icun intaxxat.

ASSESSMENT—l-intaxxar, taxxa; tara, tistma haġa, bini ecc. għat-taxxa.

ASSESSOR—assessur; wieħed li jistma haġa għat-taxxa; assistent, dac li igħin l-imħallef fil korti; assistent legali.

ASSETS — oggetti, *effetti*, ħwejjeġ, proprietà li iħalli wieħed fit-testment biex bihom jitħallsu id-djun, legati ecc.

ASSEVER / ASSEVERATE — tibka tgħid, issostni dejjem, l-istess ħaġa; isehh fl-istess cliem.

ASSEVERATION — affermazioni sollenni.

ASS-HEAD — stupidu, wieħed li għandu ras ta ħmar, mhux intelligenti.

ASSIBILATE—tagħmel ħoss bħal meta tippronunzia il littra "S" fil chelma *sassla.*

ASSIDENT — li jaccompanja, li jigi ma... *assident signs,* sinjali li actarx jiġu ma marda.

ASSIDUITY — assiduità, diligenza, applicazioni, ħidma continua, li ma taktax.

ASSIDUOUS—costanti, li ma jonkosx, sħiħ, li icompli fl-applicazioni, fl-istudiu, xogħol ecc.

ASSIENTO—cuntratt li dari chienet tagħmel Spanja ma potenzi oħra biex idaħħlu, jew igibu l-irsiera suwed fl-artijet spanjoli tal America t'isfel.

ASSIGN—tati, iggib, icciedi, tistabilixxi; *let me know when you are to assign the time and place for our meeting;* għarrafni meta tcun sejjer tistabilixxi il ħin u il post għal-lakgħa tagħna; *why don't you assign a reason?* għaliex ma iggibx, ma tatix raġuni? *he is to assign this cheque,* hua sejjer iciedi dan ic-*cheque.*

ASSIGNABLE — trasferibbli; li tista iccediħ, jew tatiħ.

ASSIGNAT—avvis publicu; nota, ordinanza, maħruġa mill Gvern, tar-rivoluzioni ta Franza.

ASSIGNATION — assenjazioni, patt, ftehima għall lakgħa fejn u xħin wieħed jiltaka (l-actar għan-namrati).

ASSIGNEE—dac li lilu tagħmel assenjazioni.

ASSIGNMENT— assenjazioni, cessioni, proprietà; mgħax mgħoddi minn idejn għall oħra; il ħaġa jew proprietà mgħoddija.

ASSIGNOR—dac li igħaddi, jittrasferixxi mgħax ecc.

ASSIMILABLE—li jista icun imxebbaħ; mdakkas ma ħaġa oħra.

ASSIMILATE—ixxebbaħ, iggib bħal ħaġa oħra, tibdel l-ichel f' sustanzi għall gisem.

ASSIMILATION—assimilazioni, tibdil; il process li biħ l-annimali u is-siġar jieħdu gewwa fihom l-ichel u ibiddluh f'għajxien, f'sustanza f'gisimhom.

ASSIMILATIVE—li għandu il kawwa, li jista ibiddel f-xebħ ecc.

ASSIMILATORY—ara ASSIMILATIVE.

ASSIST—tgħin.

ASSISTANCE—għajnuna.

ASSISTANT—assistent, wieħed li jati għajnuna, li igħin.

ASSISTLESS—minn għajr għajnuna.

ASSIZE / ASSIZES — Is-sisa, korti, sessioni, bli imħalfin u ġurati, ġurì; ordinanza biex tirregula (tara humiex mexjin sewwa) il chejl, il pis u il prezz ta xi ħwejjeġ tal ichel ecc. il pis, il chejl jew il prezz stess: tintaxxa, tirregula, tiffissa; *assize of bread,* tariffa tal ħobs, *he was tried at the assizes;* chien għadda ġuri (mil korti ta Is-sisa).

ASSIZEMENT — spezzion; verifica tal pisijet u il chejl.

ASSIZER (of weights) — spettur tal pis u il chejl, catapan.

ASSIZOR—ġurat (fl-Iscozia).

ASSOCIABLE — socievoli; li jista jissieħeb.

ASSOCIATE—tissieħeb, tagħmel ħbieb, tgħakkad fil ħbeberija, f'cumpannija, tagħmel sħab, f'ufficiu cumpannija ecc. sieħeb.

ASSOCIATESHIP—il għakda, li stat ta min icun sħab (sieħeb).

ASSOCIATION—società, għakda, xirca.

ASSOCIATIONAL—ta società.

ASSOCIATIVE—li għandu il qualità, li jista icun f'società (sħab).

Assoilzie—(fil ligi Scozzisa) taħfer, teħles; ma tatìx castig, multa, piena.

Assonant—li jixbeħ, jew li għandu l-istess leħen bħal ħaġa oħra.

Assonance — assonanza; xebh ta leħen ìeħor; rima, takbil (fil poesija) ħażin.

Assort—tagħżel; tirranġa għall loc jew post; tiftiħem; tcun takbel f'ħaġa: *there are about 20 men employed in the Post Office to assort the letters and papers*, hemm dwar 20 ruħ impiegati il Posta biex jagħżlu l-ittri u il gazzetti (għal fejn icollhom imorru).

Assortiment—għażla, assortiment.

Assuage—tnakkas, ittaffi.

Assuagement—nukkas.

Assuager—dac li itaffi, inakkas.

Assuasive—li itaffi, li inakkas.

Assuefaction—drawwa.

Assuetude—drawwa, usu.

Assume — tassumi, tieħu fuk spallejc; tagħmilha ta prusuntus; turi dac li m'inthix. *I shan't assume the responsibility;* Jena ma nieħux irresponsabiltà; *you assume too much*; inti jidirlec li taf wisk.

Assumer — wieħed li hu prusuntus, arroganti.

Assuming—arroganti, presuntus.

Assumpsit—promessa, wegħda, cuntratt, patt bil cliem.

Assumption—assunzioni, dac li wieħed jippretendi, jeħu (fuk spallejh) l-izgħar proposizioni ta sillogismu; tlugħ is-sema. *The feast of the Assumption of our Blessed Virgin*; il festa ta Santa Maria.

Assumptive—li jista jittieħed ecc.

Assurable—li jista icun sgurat.

Assurance—sicurtà.

Assure—tassicura.

Assured — sgurat; *he himself has assured me*, hua stess sgurani.

Assuredly—certament, sgurament.

Assurer—dac li jisgura, li jagħmel tajjeb.

Assurgent—li jitla tond, mgħawweġ (siġra, xitla ecc.)

Assyrian—assiriu, mill-Assiria.

Astatic—minn għajr ma jekaf il fuk lejn il pol (fil magnetismu).

Asteism — asteismu; ironìa fina, rkieka; ħabta li icollu wieħed jidħac, jew igħaddi iż-żmien, bil għakal bla ma iħalli min jinduna, lil xi ħadd.

Aster—pianta bil fiuri bħal stilla.

Asteria—żaffir, ħaġra preziusa illi meta taksama min-nofs tidher bħal għamla ta stilla b'sitt frieghi.

Asterias—ħuta (stilla).

Asteriated—bil frieghi bħal stilla.

Asterisk—stilla zgħira (*) li jusawħa fil cbitba (fil cotba) biex turi li ħil faċċata (isfel) hemm xi annotazioni, xi tifsir fuk dac li tcun ta..ra; ġabra għankud ta cwiecheb.

Astern—lejn il poppa; lura.

Asteroid — asteroide; waħda mil pianeti, cwiecheb, żgħar bejn l-orbiti (il mogħdijet) ta Marte u Jupiter.

Asteroidal—li għandu għamla ta chewcba.

Asthenic — deboli, minn għajr saħħa.

Asthenology—astenologìa; studiu, tagħlim fuk il mardijet li jitnisslu middebolezza.

Asthma—ażma.

Asthmatic — ażmaticu; wieħed li ibati bl'ażma.

Astir—miexi; għaddej, mċaklak.

Astomatous / Astomous } minn għajr ħalk

Astonish — tistgħageb, tibka scantat; *don't be astonished*; la tisgħagibx; *I shan't be a bit astonished*, xejn ma nistgħageb.

Astonishing—tal għageb, li igħaggeb.

Astonishment—għageb; *I was struck with astonishment* bkajt mistgħageb; *he was filled with astonishment* baka mgħaggeb, mibluħ.

Astound—timla bil għageb; tgħaggeb, tibka scantat.

Astounded—mgħaggeb; mibluħ bil għageb:

Astraddle — riecheb b'sakajk miftuħa, bħal meta tircheb fuk id-daħar taz-ziemel ecc.

Astræa—Astrea, Erigone, Alla falz tal giustizia (fli studju tal mitologìa); speci ta kroll għamla ta stilla.

Astragal—disinn bħal circhett imkabbes il barra fit-tarf ta fuk jew t'isfel ta colonna; dac il ħanec li icun hemm mad-dawra tal fomm ta xi canun.

Astragalus—dic il għaksa, għadma li tgħakkad mal kasba tas-siek.

Astral—tal chwiecheb, ta li stilli; *Astral lamp*; lampa li tixgħel taħt il ħgieġ biex titfa id-dawl collu fuk mejda ecc.

Astray—mitluf; mux fit-triek sewwa, barra mit-triek, *you are going astray*; inti miexi ħaziñ; *why do you lead him astray?* għaliex kiegħed tmixxih ħażin.

Astrict—tagħfas, tistringi.

Astriction — għafsa, stringiment, siccar.

Astride — b-sakajc miftuħa bħal meta tircheb ziemel. *I saw him standing astride upon the wall,* rajtu kiegħed riecheb b'sakajh miftuħa, (l'waħda l'hawn u l'oħra l-hinn) fuk il ħajt.

Astringent — stringenti li jagħfas li jissicca, li jorbot; medicina li iżżomm il fetħa, (xoljiment ta msaren).

Astrite } gebla bħal stilla — ara
Astroit } Asteria.

Astrography—astrografia; studiu, descrizioni, discors fuk il chwiecheb.

Astrolabe—astrolabiu, strument li bih jieħdu, ichejlu, isibu il għoli taxxemx, chwiecheb ecc. fuk il baħar.

Astrologer — Astrologu; wieħed mħarreġ fl-astrologia.

Astrologic } tal astrologìa.
Astrological }

Astrologize—tagħmilha ta astrologu.

Astrology—Astrologìa, xienza, studiu li bih jissoponu illi icunu jafu, jagħarfu, x'għad isir, x'jiġri billi jaraw u josservaw li stilli, (il chwiecheb). Chif inhuma keghdin, u chif jimxu ecc.

Astrometeorology—Astrometeorologìa; studiu biex iħabbru it-temp permezz tal kamar u 'l chwiecheb. (Ara Meteorology).

Astrometer — Astrometru; strument biex tara chemm jiddu il chwiecheb, waħda actar jew iżjed mill oħra.

Astronomer—Astronomu; wieħed li jaf jistudia l-astronomìa.

Astronomic } tal astronomìa.
Astronomical }

Astronomy—Astronomia; ix-xienza li tittratta fuk ix-xemx, il kamar, il chwiecheb u cull ma jidher f'wiċċ is-sema, u il mixi, il cobor, għamla tagħhom.

Astroscope — Astroscopiu; strument (antic) tal astronomìa magħmul minn żewġ coni (lembutijet) illi fukhom cħienu maħżużin il costellazionijet.

Astrotheology—teologìa (ibbasata) mwakkfa fuk li studiu tax-xemx, kamar ecc...

Astrut—mimli bih in-nifsu; minfuħ, cburi; *Astrut with pride,* mimli bissuppervia.

Astute—ħażin, li jilħaklu, macacc.

Astutely—bil ħażen, bil ħzunija.

Astuteness—ħażen.

Asunder—f'żewġ bcejjeċ; f-biċċtejn min-nofs, fi tnejn; *to cut asunder* taksam tnejn (f-bictejn); *to put asunder* tofrok.

Asylum—post, loc, ricoveru, (fejn wieħed jirtira); *Lunatic Asylum*; il manicomiu (tal imgienen) *Orphan Asylum* Orfanutrofiu, fejn huma miżmuma l-iltiema.

Asymmetry—nukkas ta simmetrija; minn għajr ma icunu (ħwejjeġ) mkeghdin bil proporzioni bejniethom.

Asymptote — assintotu (fil geometrìa) linja li tersak dejjem lejn linja oħra curva (mgħawġa) iżda ittawwalha chemm ittawwalha ma tilħaklha (ma tmiss magħha) katt.

Asynastete — mhux mgħakkad; Asynastete sentence, discors mhux mgħakkad, bħal: *I came, I saw, I conquered,* gejt, rajt, rbaħt.

Asyndeton — discors, cliem li ma fihx rabta bejniethu, bħal: *mort, rajt, xtrajt*; *went, saw, bought.*

At—fi, fill, lejn, lill għall; *at Rome* Ruma (f'Ruma), *at six o'clock* fis-sitta; *at home,* id-dar; *at present,* issa (f'dan

il hin ) *at the most*, l-actar l-iżjed ; *at least* għall-ankas ; *at last* fl-aħħar (sa fl-aħħar) *at peace* fil paci; *at an end*, fl-aħħar, fit-tarf; *at your leisure* meta tcun comodu, meta tcun tista; *who is laughing at you ?* min kiegħed jidħac bic ? *I will be laughed at*, jidħkcu bija; *at sea*, fuk il baħar; *at hand* krib, vicin, ħdejn ; *at all*, affattu; *not at all*, xejn affattu ; *at your request*, meta trid, meta titlob int; *look at that ship*, ħares lejn dac il bastiment; *he shot at the Queen*, spara għar-Regina.

Atabal—tambur tas-suwed.

Ataghan—xabla torca; stallett twil li jusaw it-Toroc, tagħan.

Ataman—cap tal Cosacchi (Russi).

Ataxy—nukkas ta ordni, disordni, tgħerfix, irregularità jew taklib fil gisem; għamla (xorta) ta marda.

Ataxic—Atassia. (fil medicina)

Ate—(it-témp passat tal verb *to eat)* chiel ; *he ate two pears* chiel żewġ ħawħiet.

Ate—Alla falz (mara) tal ħsara.

Atelene — inperfett, bla għamla sewwa.

Atelier—(bil Francis) ħanut, loc, post, studiu ta pittur jew ta scultur.

Atellan } tad-drammi ta Atella
Atellans } (mictubin minn Atella).

Athanasian—ta Atanasiu, iskof ta Lixandra, fir-raba seculu; *Athanasian Creed*, il Credu ta Atanasiu.

Atheism—ateismu, li ma temminx li jesisti Alla.

Atheist—Ateu, wieħed li ma jemminx bl-esistenza t'Alla, li ma jemminx li hemm Alla.

Atheistic } tal atei.
Atheistical }

Atheize—tagħmel ta ateu.

Athenœum } ateneu; tempiu f'Ateni dedicat lill *Athene*, fejn li sculari u 'l chittieba tal poesìa jiltakgħu biex isemmgħu lill xulxin u jiccorrieġu ix-xogħol (il chitba tagħhom.
Atheneum }

Athenian—ta Atene; wieħed minn Atene, atenis.

Atheous—tal atei; ħażin.

Atherina } ħuta, bħall mulett.
Atherine }

Athermanous — li iżomm jew li ma iħallix tgħaddi is-sħana minnhu.

Atheroma—tumur bħal żirma.

Athirst—bil għaċċ; ansius.

Athlete—atleta, wieħed li jiggieled, li jissara biex juri saħtu; wieħed li għandu saħħa cbira u mħarreġ biex juri chemm jiflaħ.

Athletic — tal atleta; (kawwi, f'saħtu).

Athleticism — prattica, taħriġ fil wiri tas-saħħa.

Athletism—saħħa fil musculi.

Athwart — min-nofs, la genba, b'mod li isallab (igħaddi min-nofs) u iħawwad, igħerfex jew jicconfondi.

Atilt—arbulat, wiekaf minn banda waħda; f'kagħda ta meta wieħed (ragel) icun lest gej bil girja biex jinfed bil lanza jew bl-alabarda; *put the wine barrel atilt;* kiegħed il bittija tal imbit arbulata ( għalliha minnaħħa l'waħda).

Atlantean—tal Atlas, jew li jixbaħ l-Atlas (ara Atlas).

Atlantes — figuri ta rgiel magħmulin biex iservu bħala colonni, jew pilastri, biex iżommu xoroc ecc.

Atlantic—Atlanticu, isem ta wieħed mill oceani.

Atlantides—(fl'astronomìa) il plejadi.

Atlas—atlas;ġabra ta mappï fi ctieb wieħed; xogħol magħmul biex juric il kagħda ta suggetti wara xulxin; drapp, bħal satin, li jinħadem fil pajjisi tal lvant; l-ewwel ħolka, jew għadma fis-sinsla tad-dahar(fil għonk) li iżżomm fukha ir-ras; ragel (Titan) favulus, li igħidu illi iżomm id-dinja fuk spallejh.

Atmidometer—ara Atmometer

Atmological—tal atmologìa.

Atmology—atmologìa; ix-xienza, li studiu, fuk l-evaporazioni, jew it-tibdil tal ilma fi fwar.

Atmometer — strument biex tara chif u chemm issir evaporazioni.

Atmosphere—aria, dic li biha hija mdawra id-dinja.

Atmospheric } tal atmosfera.
Atmospherical }

Atoll—gżira magħmula mill kroll.

Atom—farca, atomu, biċċa li ma tistax tarġa tinkasam; l-iżgħar biċċa: *He crushed the glass to atoms*: farrac (chisser) it tazza trab.

Atomic—tal frac; rkik, żgħir ferm.

Atomism—it-tagħlim tal atomi.

Atomist — wieħed li jammetti il fisolofia tal atomi.

Atomize—tagħmel atomi, tfarrac, tagħmel ħaġa trab.

Atomization—il għamla, il kalba (minn takleb) ta ilma f'raxx.

Atomology—ara Atomism.

Atomy--atomu; scheletru.

Atone—tpatti; *he did this to atone for his sins*; hua għamel dan biex ipatti għal dnubietu.

Atonement — tpattija, ħlas biex tpatti. *Do penance as an atonement, for your faults*; agħmel penitenza(biex tpatti) għall dnubietec.

Atonic—minn għajr ton, snervat, bla nervi; medicina li ticcalma, ittaffi l-ugieħ.

Atony—debulizza, reħja jew telka fil gisem.

Atop—fil kuċċata, fuk nett.

Atrabiliarian } li ibati bil melanconia, jew swied il kalb; trist,ta kalbu sewda.
Atrabiliar }
Atrabiliarious }
Atrabilious }

Atramentaceous } sewdieni; bħal linca, culur tal linca.
Atramental }
Atramentous }

Atramentarious—bħall linca; tajjeb biex issir il linca minnhu.

Atrip—merfuh, mtalla dritt il fuk, bħal meta itellgħu ancra fid-dritt; jew jisaw (itellgħu) il klugħ fl'arblu ta fuk.

Atrium—intrata, l-ewwel appartament jew camra f-dar tar-Rumani; il wesgħa, il bitħa (ta kuddiem) f-dar Rumana.

Atrocious — aħrax, kalil, ta kalb ħażina form.

Atrociously—bl-acbar ħruxija.

Atrociousness } ħruxija mill akwa.
Atrocity }

Atrophy—consunzioni; meta wieħed jonkos, jintemm rkik rkik, għaliex ma icollux għajxien biżżejjed.

Atropina } velenu kalil li isir mill belladonna.
Atropine }
Atropia }

Attach —twaħħal, iġġongi, torbot flimchien; tinħabb, iġġagħal min jingibed lejc; tarresta bniedem, tieħu ħwejjeg ta xi ħadd b'mandat.

Attachable—li jista icun mwaħħal marbut, arrestat, jew makbud b'mandat jew sequestru.

Attachè — wieħed impiegat f-ambaxxata; wieħed min-nies impiegati mal ambaxxatur.

Attachment—attaccament; mħabba; arrest, sequestru.

Attack—attacc; assalt; *the soldiers will attack the fort by night*; is-suldati jattaccaw (jaħbtu għall) fortizza billejl.

Attacker—min jattacca, jew jassalta.

Attackable—li jista icun attaccat, assaltat.

Attacottic—tal Attacotti, razza ta nies, Bretoni antichi, alleati ta li Scoti (scoċċisi).

Attagas } xorta ta faġan li jinsab fl'artijet ta nofs inhar (t'isfel) tal Europa.
Attagen }

Attain — tieħu, tasal biex tieħu, tacquista, takla, issib. *I don't know how he is to attain to happiness*;ma nafx chif irid isib (jasal fil) felicità. *To attain to honours you have to work hard*, biex tasal biex tieħu l-unur trid taħdem sħiħ.

Attainable—li jista icun acquistat; li tista tasal fiħ, ecc.

Attainder—taċċa, (tebgħa) accusa, disunur, convinzioni ta delitt; mewt civili, jew kirda mis-società; *to reverse an attainder*, tneħħi, tħassar, l-accusa minn fuk bniedem, tarġa tatiħ lura l-unur li icun tilef; *to work an attainder*; tippriva bniedem (b'sen

tenza) mid-drittijet civili; tipprivah mid-drittijet, toktlu civilment.

**Attainment** — acquist; il ħaġa li tacquista, takla, jew icolloc; talent, intelligenza; *he is a man of much attainment*; hua ragel ta bosta intelligenza.

**Attaint** — tebgħa (fl-unur), taċċa, accusa; ferita f'rigel ta żiemel; tintaċċa, tucża, ittabba l-unur; ticcorrompi, tixtri bniedem favur tiegħec; *to attaint a man of high treason*. Tucża bniedem fuk delitt contra ir-Re; *they tried to attaint the jury*: riedu, ittantaw li jiccorrompu (jixtru favur tagħhom) lill ġurati.

**Attainted** —accusat, corrott (mixtri biex tagħmel favur.

**Attaintment** } **Attainture** } it-tebgħa, accusa, taċċa li wieħed icollu.

**Attar** — rieħa tfuħ imnissla mill fiuri.

**Attar of roses** —ara otto.

**Attemper**— tittempra, ittaffi, trattab, tħallat flimchien xi ħwejjeġ bil kies chif imiss—ara Temper.

**Attemperate** — ittemprat (bit-tempra) mdakkas, proporzionat; adattat.

**Attempt** —tipprova, tittanta, tisperimenta, tisforza, tagħmel attacc, tati is-salt (tipprova) li twakka taħt idejc lill xi ħadd; prova, sforz, speriment, *there were several attempts at the Sultan's life*; chien hemm bosta attentati (taw chemm il salt) biex joktlu is-Sultan.

**Attemptable**—li tista tittanta, tipprova tagħmel speriment għalih.

**Attempter** —min jipprova, jisperimenta.

**Attend**—ticcumpanja, twassal, isservi lill xi ħadd; tcun presenti (tmur f'post) tagħmel attenzioni jew tittendi. *Why does he not attend regularly (at school)*;għaliex ma jigix (ma icunx presenti) regulari ( l'iscola ). *Good many officers went to attend the Prince.* Bosta ufficiali marru jiccumpaniaw (marru mal) Princep. *Who is attending this patient?* Min kiegħed jarah (jeħu cura ta) dan il marid? *The best thing for you to do is to attend better to your work*: l-aħjar ħaġa li tagħmel hija li tokgħod attent actar għax-xogħol tiegħec, (li tagħmel aħjar dac li għandec tagħmel).

**Attendance** — attendenza; (chemm jiġu nies ecc.) presenza (chemm icun hemm nies); servizz, seguitu, accompanjament. *What is the average attendance of this school?* Chemm jiġu tfal bejn wieħed u ieħor, (minn ġurnata għall oħra) f'din li scola? *She is one of the Ladies in attendance to the Queen*; hija waħda minn dawc li għandha ma dwara ir-Regina (biex isservih a).

**Attendant** – attendent; wieħed li iservi, li jaccompanja (imur jew icun ma dwar xi ħadd).

**Attent** —attent.

**Attention**—attenzioni; *pay attention to what you say*; ara x'inti tgħid, okgħod attent għal dac li tgħid.

**Attentive** —attent, b'għajnejc miftuħa, bil cont, jew bil cura.

**Attentively** — bl-attenzioni, bil cura.

**Attentiveness** —attenzioni, cura.

**Attenuant**—attenuanti, li inakkas, li iħaffef; iħoll jew jagħmel actar ħaġa maħlula (mhux magħkuda).

**Attenuate** — tnakkas, tħaffef; mnakkas.

**Attenuating**—li inakkas, iħaffef.

**Attenuation** —nukkas.

**Attest**—ticcertifica; tagħmel certificat, tcun xhud, tagħmel xieda, tafferma.

**Attestation** — certificat, attestat, xieda.

**Attester** } **Attestor** } dac li jagħmel certificat jew attestat; xhud.

**Attic**—ta Attica (il Grecia) jew ta Ateni (il belt ewlenija tagħha) wieħed mill belt ta Attica; (stil) pur, eleganti, sabiħ, classicu; *the attic story*, il pian ta fuk, il camra ta fuk nett (irrāf) soffitt; *attic dialect*; id-dialett tal lsien Griec.

**Atticise** } **Atticize** } tmur (tagħmel) mal lsien ta Attica.

**Atticism**—atticismu, still particulari, idioma ta' lsien Griek usat mill Atenisi; espressioni (ġabra ta cliem) concisa (fi ftit) u elegant.

Attire—tlibbes, iżżejjen bi lbies; libsa, ornament; il frieghi tal krun tac-cerv.

Attiring—lbies; ornament.

Attire—kagħda, xeħta, posizioni tal gisem (jew ta xi statua); mġiba.

Attorney — procuratur; (legali) Attorney General, procuratur generali (l-Avucat tal Curuna).

Attorneyship — ufficciu, impieg jew carica ta procuratur.

Attract—tiġbed lejn; tħajjar.

Attractable—li jiġbed, li iħajjar.

Attractability—attrattiva,gibda.

Attractingly—b'mod li jiġbed.

Attraction — gibda; ħajra lejn ħaġa.

Attractive — li jiġbed, sabiħ, li iħajjar.

Attractiveness—gibda.

Attrahent—attraenti, li jiġbdec.

Attrectation — maniġġ continwu (meta timmaniġġa ħaġa b'idejc cull mument jew spiss).

Attributable—li tista tattribwih, attribwibbili.

Attribute — tati, tattribwixxi; *I attribute this to himself*; jena ngħid li dan hu għamlu.

Attribute — attribut, proprietà, qualità.

Attribution—attribut, tifħira, raccomandazioni.

Attrite — moħfi, mecul bil ħacc (mà xulxin) misjur, ruħu fi snienu.

Attrition—ħacc (ma xulxin).

Attune—ticcorda (strument).

Atypic—minn għajr l-ebda tip, speciali.

Aubaine—wirt li jibka għall curuna (għall gvern) ta xi ħadd li imut barra mil pajjis, u ma icollux niesu li jirtuh.

Aubin—pass ta ziemel bejn in-nofs trott u il galopp.

Auburn—ismar, scur; lewn il kastan.

Auction—rcant. *This is to be sold by auction*; dan sejjer jinbiegħ fi rcant, sejrin jircantawh.

Auctioneer—rcantatur.

Audacious — ardit, li jissogra, bil curaġġ.

Audacity—ardir, curaġġ cbir.

Audible—li jinstama; *in an audible voice*, b'leħen li jinstama.

Audibly—b'leħen għali (li jinstama).

Audience — is-smigħ; udienza; innies li icun hemm jisimgħu priedca, discors ecc. *The Pope gave me an audience.* Il Papa tani udienza (daħħalni biex nista nchellmu). *The preacher had a selected audience at his sermon*; il predicatur chellu nies magħżula (nies li jafu u jistgħu jifhmu) jisimgħuh; Audience Chamber, il camra (is-sala) tal udienza; is-sala tal ambaxxatur.

Audiometer — strument biex tipprova is-smigħ (tissamma).

Audiophone—strument li bih iġġagħal lil min hu trux jisma.

Audit—esami, revisioni ta cont.

Audit-house — sacristia (ta catidral).

Audit-Office—ufficciu tal Auditur.

Audition—is-sens tas-smigħ.

Auditor—auditur, dac li jesamina il contijet.

Auditory—min jisma, uditorju, udienza; tas-smigħ; il post fejn wieħed jokgħod biex jisma, *The auditory nerves*; in-nervi (nervatura) tas-smigħ; *the judge called the witness up to his auditory to hear him better.* L-imħallef ġagħal lix-xhud jitla (fuk il banc) ħdejh biex jisimgħu tajjeb (sewwa).

Auditress—auditrici(auditur mara)

Auf — ibleh, belhieni, wieħed li għandu ftit u xejn moħħu ħafif (ara Oaf).

Au fait—(bil Francis, tinkara *ofè*); wieħed informat tajjeb, li jaf il fatt tiegħu; bravu, għaref.

Augean — mimli shiħ bil ħmieġ, maħmug sħiħ; scabrus, difficultus; *the augean stables*; chienu li stalel tal bhejjem ta *Augia* fejn chien iżomm daks 3000 ghendus u li għall 30 sena ma ħammlilhom katt, u li mbagħad *Ercole* biex inaddafhom ġagħal li idawwru l-ilma collu tax-xmara *Alfeo* għal ġo fihom.

Auger—trapan, berrina cbira.

AUGET—tubu, canal mimli bil porvli, furnella, biex itajru il blat fil barrieri, jew meta icunu jaktghu (ihaffru) xi foss.

AUGHT—xi ħaġa; *for aught I know*, sa fejn naf jen; milli nista nara (naf) jen.

AUGMENT'—iżżid, tcabbar, tcattar.

AUGMENTABLE—li jista jiżdied, jicber, jew joctor.

AUGMENTATION—żieda, cotra.

AUGMENTATIVE—li jista iżid, jew jiżdied.

AUGMENTER—dac li iżid, icabbar, jew icattar.

AUGUR—habbār (dac li iħabbar).

AUGURATION—taħbira, (auguriu).

AUGURIAL—ta taħbir.

AUGURSHIP—ufficiu, loc, ta taħbir

AUGURY—taħbira, auguriu.

AUGUST—Awissu (it-8 xahar tas-sena) msemmi għall Imperatur Roman Augustu.

AUGUST — cbir ferm, maestus, li igib biża jew kima cbira.

AUGUSTAN—ta Augusto, *the Augustan age*; is-seculu (iż-żmien) ta Augustu; msemmi għall letteratura li għaddiet il kuddiem fih.

AUGUSTINS } AUGUSTINIANS } agostiniani; patrijet ta Santu Wistin.

AUK—xorta ta tajr tal ilma.

AULIC—tal korti reali. *The Aulic Council*, l-ogħla korti (ta dari) tal Imperatur tal Germania.

AUNCEL-WEIGHT —xorta ta miżien antic.

AUNT— zija; *Aunt Sally*, logħba, meta igaraw bil lasti tal injam għal xi figura (ragel tat-tiben ecc.) biex itajrulu il pipa minn ħalku.

AURA—żiffa rkika; fwar, nifs mixħut il barra.

AURAL—taż-żiffa, tal aria; li għandu x'jaksam mal widnein.

AURATE—(fil chimica) deheb mħallat; taħlita tal acidu aureu (tad-deheb) ma ħaġ'oħra actar baxxa.

AURBAT } AUREATE } tad-deheb; ndurat (maħsul bid-deheb).

AURELIA—il fosdka ta insett.

AUREOLA—circu; dawra, bir-raggi, raggiera.

AURIC—li għandu x'jaksam, li gej mid-deheb.

AURICLE—il widna ċchejcna, orecchietta.

AURICLED—bil widnejn.

AURICULAR—tal widna, tas-smigħ; li jingħad, li tafdah fil widnejn; bħal krar.

AURICULATE } AURICULATED } li għandu għamla ta widna.

AURIFEROUS—li fih jew li jati iddeheb.

AURIFORM —għamla ta widna.

AURIGEROUS—li għandu culur iddeheb.

AURIGRAPHY — chitba bid-deheb, (maħlul).

AURISCALP—strument biex tnaddaf il widnejn.

AURIST—wieħed li jifhem fil widnejn (fil mard tal widnejn).

AURITED—li għandu it-tebkat bħal widnejn.

AUROCKS—ghendus salvaġġ.

AURORA — it-tbexbix, iż-żerniek, l-ewwel dawl ta fil għodu.

AURORA-BOREALIS — aurora boreali; dawl sabiħ kawwi li jidher fl-artijet tan-naħħa tal pol ta fuk. *Aurora Australis*; l-istess dawl li jidher innaħħa tal pol t'isfel.

AURORAL—tal AURORA.

AUROUS—tad-deheb.

AURULENT —culur id-deheb.

AURUM—deheb.

AUSCULTATOR— wieħed li wara li jispiċċa mill istudī u jieħu il lawria icun jistenna xi post, xi impieg.

AUSCULTATION—is-sengħa li tissamma; il mod li bih tgħaraf il mardijet, specialment tas-sider, billi tissamma it-taħbit ta ġol caxxa (tas-sider).

AUSPICATE—tinaugura; turi kuddiem.

AUSPICIOUS—li għandu sinjal favorevoli, ta auguriu tajjeb.

AUSPEX—wieħed li jeħu l-auguriu (xewka tajba).

AUSPICE / AUSPICES — tħabbira, auguriu, protezioni, favur; *under the auspices of the British*; taħt il protezioni tal Inglis.

AUSTER—ir-riħ nofs inhar.

AUSTERE—aħrax, kalil, sever.

AUSTERELY—bil ħruxija, bil killa, severament.

AUSTERITY—killa, severità, ħruxija, siccatura.

AUSTIN—Agostinian; *Austin friar*; patri Agostinian (ta Santu Wistin.)

AUSTRAL—ta (riħ) nofs inhar.

AUSTRALASIA—Australasia; l-isem li għandhom dawc il ħafna gżejjer li kegħdin għan-naħħa tax-xlocc tal Asia.

AUSTRALASIAN—mill-Australasia.

AUSTRALIA—Australia, l-acbar gżira tal Australasia.

AUSTRALIAN—wieħed mill-Australia.

AUSTROMANCY—tħabbir li isir mill osservazioni (taklib etc.) tar-riħ fuk il grajja li għad isiru.

AUTHENTIC / AUTHENTICAL — autenticu, veru, validu, li jiswa; approvat mill autorità.

AUTHENTICATE—tagħmel autenticu; tgħid, taccerta li ħaġa hija vera, approvata.

AUTHENTICATION — autentica, ħaġa magħrufa mil-ligi.

AUTHENTICITY—autenticità.

AUTHOR—Autur, wieħed li jaħlak jew jicteb xi haġa—min jicteb ctieb; *The first Author*, Alla; *Standard Authors*, auturi classici, l-aħjar chittieba.

AUTHORESS—autrici, mara li tagħmel, ticteb ctieb etc.

AUTHORITATIVE—li għandu l-autorità, is-setgħa; autorevoli.

AUTHORITATIVELY—b'maniera autorevoli, (li turi cmand jew setgħa).

AUTHORITATIVENESS — aria, qualità autorevoli; autorità, cmand fuk ħadd ieħor.

AUTHORITY — autorità, setgħa, stima; *established authorities*, autorità magħrufin (superiuri). *I heard this from good authority*, smajt dan minn banda tajba. *Believe him, he is an authority*, emmnu, dac autorità (ta min jokgħod għalli igħid hu); *This notice is not printed with authority* dan l'avvis m'ux stampat bill permess (cunsens) tas-superiuri.

AUTHORIZATION—autorizzazioni.

AUTHORIZE—tati l-autorità, is-setgħa, tautorizza.

AUTHORSHIP — qualità, professioni ta autur.

AUTOBIOGRAPHER—wieħed li jicteb il ħajja tiegħu stess.

AUTOBIOGRAPHY — autobiografia, ħajja ta wieħed mictuba minnu stess.

AUTOCHTHON—wieħed mill-ewlenin (nies) ta pajjis — mnissel f'dic l-art stess fejn icun.

AUTOCRACY — autocrazia; setgħa, cmand independenti; cmand f'idejn wieħed li ma jista għaliħ ħadd; gvern f'idejn bniedem waħdu biss.

AUTOCRAT / AUTOCRATOR — autocrate, re, princep assolut (li jiccmanda waħdu; titlu li għandu l-Imperatur tar-Russia

AUTHOCRATIC / AUTHOCRATICAL — autocraticu, assolut, li għandu il cmand collu f'idejh.

AUTOCRATRIX / AUTOCRATRICE — regina li għandha il cmand, is-setgħa collha f'idejha; autocratrici.

AUTOCRATSHIP — l-ufficiu, l-impieg ta autocrata.

AUTO-DA-FÈ—(bli Spanjol tinkara *o-to-da-fè*) cerimonia solenni li chienu jagħmlu fil korti ta l-Inghisizion ta Spanja, kabel ma jatu il mewt lill xi eretcu; is-sentenza li jakraw lill ħati; is-sessioni (iż-żmien) tal korti tal Inghisizion.

AUTOGENOUS — mnissel minnu innifsu, wieħed li inissel lilu in-nifsu.

AUTOGRAPH—il chitba, il firma ta dac li icun; *Are you sure that this is not your autograph?* sgur int, li din m'hix chitba (m'ux carattru) tiegħec?

AUTOGRAPHAL / AUTOGRAPHIC / AUTOGRAPHICAL — autograficu — tal chitba (tal firma) ta dac li icun.

AUTOGRAPHY—autografia; il manoscritt originali; il chitba li wiehed icun ħareg minn idejħ.

AUTOMATA—il plural ta AUTOMATON (ara).

AUTOMATH—wieħed li ighallem lilu in-nifsu.

AUTOMATIC / AUTOMATICAL } automaticu, li jaħdem waħdu (bħal li stoncu etc. tal annimali.

AUTOMATON—figura, ħaġa li tiċċaklak, li taħdem weħeda (b'xi macna, jew b'xi molol etc.) bħall arloġġ.

AUTOMATOUS—automaticu; li għandu is-setgħa li jaħdem weħdu (b'macna etc.)

AUTOMORPHIC—bi xbija ta dac li icun stess, li jixbeh dac li jagħmlu stess.

AUTONOMASY—actarx Antonomasia, nom comun usat f'loc nom propriu. *Are you going to town?* (*to Valletta?*) sejjer il belt? (Valletta).

AUTONOMIAN—tal autonomia.

AUTONOMIC / AUTONOMOUS } li għandu il gvern tiegħu stess, iggvernat minnu stess.

AUTONOMY—autonomia; gvern responsabbli; gvern li icun f'idejn innies tal pajjis stess.

AUTOPHAGI—għasafar li jakbu jieclu weħedhom malli jofsku.

AUTOPSICAL—ara AUTOPTICAL.

AUTOPSIA — autopsia, sbar, aċċess osservazioni personali; li wiehed jara b'għajnejh stess; *The corpse was sent to hospital for autopsy*; il cadavru bagħtuh li sptar għall autopsia (biex it-tobba jaraw biex miet).

AUTOPTICAL—li jidher bil għajnein ta dac li icun stess.

AUTUMN—il ħarifa, it-tielet staġun tas-sena (mill 21 ta Settembru sal 21 ta Dicembru).

AUTUMNAL—tal ħarifa, ta żmien il ħarifa.

AUXESIS — figura (fir-Rettorica) li biha il ħaġa tcabbara sħiħ, wisk.

AUXETIC—li icattar; li icabbar.

AUXILIARY—li jati il għajnuna, li igħin.

AUXILIARIES — it-truppi ta pajjisi oħra, li imorru bħala ħbieb biex igħinu xi potenza f'xi guerra; għajnuniet.

AUXOMETER — strument biex tara (tcejjel) il kawwa tal għajnein.

AVAIL—tiswa, tipprofitta, isservi; *what avails it to you?* x'jiswielec? *I wish to avail myself of this opportunity*, nixtiek nipprofitta ruħi minn din l-opportunità. *It avails not*, għall xejn, xejn ma jiswa... xejn ma iservi.

AVAILABLE—li jiswa, utili.

AVAILABLY—b'mod li jiswa.

AVALANCHE — valanga, biċċa silg (ilma magħkud) li tinkata mill muntanja, li tibka titgħerbeb l'isfel bil ħaġar (blat) b'collox li icollha mgħakkad magħha.

AVANT-COUREUR (bil Francis tinkara *Avànt-curèr*) wiehed li imur kuddiem biex javża li gej xi ħadd.

AVAN-GUARD—ara *Vanguard.*

AVARICE—regħba, xeħħa.

AVARICIOUS—rgħib, xħiħ.

AVARICIOUSNESS—xeħħa, regħba.

AVAST!—Żomm! bizżejjed! jekaf! (jusawha in-nies tal baħar).

AVAUNT!—(interiezioni) mur minn hawn! isa minn hawn! mur!

AVE—(Ave Maria) is-sliem.

AVEL—Żbula taż-żara (tax-xgħir).

AVE MARIA—Ave Maria (is-Sliema u'l Kaddisa).

AVENACEUS—tal ħafur.

AVENAGE—cens (ħlas) li dari chienu jatu (ihalsu) bil ħafur minn f'loc il flus.

AVENER / AVENOR } ufficial (impiegat) fli stalla tas-Sultan, li chellu il ħsieb tal ħuxlief (ħafur) taż-żwiemel collha.

AVENGE — titħallas (bil vendetta) tivvendica ruħec.

AVENGEANCE—ara *Vengeance.*

AVENGEMENT—vendetta, castig.

AVENS — ħaxixa (igħidula) mbierca.

AVENTAILE—ara *ventail.*

AVENTINE—posizioni, loc sigur — tal muntanja Aventina, waħda misseba għoljet ta Ruma.

Aventure—disgrazzia (accident).

Avenue — daħla, mogħdija, triek passaġġ bis-siġar, triek wiesgħa.

Aver—ticcertifica, tgħid fis-sigur, tati b'cert.

Average—il media; minn wieħed għall ieħor, is-somma media; *on an average*, wieħed għall ieħor, minn wieħed għall jeħor; *the average of the sum of 2, 6 and 7 is 5;* il *media* ta 2, 6 u 7 mgħadudin ma xulxin hija 5.

Averment—affermazioni, certificat.

Avernian—tal għadira (lago) *Averno* fl-Italia, msemmi għall intiena li hierġa dejjem mill ilma; u li għalhecc l'antichi chienu igħidu illi minn hemm tibka dieħel għall infern.

Averpenny—ħlas (ta flus) li fl-antic chien isir biex tingieb il carrozza tas-Sultan.

Averruncate — tistradica, tkaċċat, tekred.

Averruncation — kirda, tneħħija (minn post).

Averruncator — ronca, strument bħal mkass biex jiżbru is-siġar bih.

Aversant—li juri in-naħħa ta wara tal ìd (il maklub tal ìd).

Averse—cuntrariu, antipaticu.

Averseness — cuntrarietà, xewka cuntraria.

Aversion—mibgħeda, odiu, opposizioni, cuntrarietà; *I have an aversion to drink* għandi mibgħeda (nobogħdu wisk) ix-xorb; *he took an aversion of me,* sar jobgħodni (dar contra tiegħi) bla tarf.

Avert—tbiegħed, tneħħi, tiscansa, *heaven avert it!* Is-sema (Alla) jiscansana (ibiegħed minna dana).

Aves—għasafar (il plural ta *avis,* għasfur).

Avian—tal għasafar.

Aviary — guva, kafas jew gaġġa cbira fejn jinżammu l-għasafar.

Avidity—regħba, xeħħa, ħrara, xewka cbira.

Aviform—għamla ta għasfur.

Avocat—avucat.

Avocative—li isejjaħ.

Avocation — (dari chienet tfisser): tneħħi, tbiegħed, tħalli mill vocazioni, (issa) is-sejħa jew il vocazioni stess.

Avocet—ara Avoset.

Avoid — taħrab, tevita, titbiegħed minn; tannulla (tingassa) tneħħi għal collox.

Avoidable—li jista icun maħrub.

Avoidance—ħarba, tbegħida (minn tbiegħed).

Avoidless — li ma tistax taħarbu, tbegħdu, jew tiscansa minnu.

Avoirdupois — (mill francis, akra *avuadupuà*) pìs inglis (ta sittax l-ukija cull *libbra*) li jusawh għall użin tal oggetti collha, laħam, ħobs, faħam u il metalli collha barra mid-deheb u 'l fidda.

Avoset } avosetta; għasfur tajra
Avosetta } (tal ilma) li għandha sakajha għôlia, u munkar twil u rkik mtalla jew mgħawweg il fuk.

Avouch—ara Vouch.

Avouchable—li jista icun affermat, miżmum.

Avoucher—wieħed li jafferma, li jagħmel tajjeb bil chelma tiegħu; prova.

Avow — tistkarr, tiddichiara, tammetti, tgħid ċar u tond.

Avowable—li jista icun magħruf, jew dichiarat.

Avowal } dichiarazioni; tistkarr li
Avowance } tcun għamilt xi ħaġa.

Avowed—dichiarat, mistkarr.

Avowedly—bid-diher; kuddiem culħadd, dichiarat, mistkarr fil pubblicu.

Avowee—ara Advowee.

Avowry—l-att (il għamil) ta dac li meta jieħu sehmu mill ħwejjeg li icun issequestra, jistkarr (jiddichiara), li ha is-sehem li imissu.

Avulsion — tiċrita; ħatfa bis-salt, kasma tiċrita min-nofs.

Avuncular—per mezz ta ziju.

Await—tistenna, isservi, iddur b'xi ħadd.

Awake—tistembaħ.

Awaken — mistembaħ (participiu passat tal verb Awake).

Awakener — dac li ikajjem minn ngħas (meta wieħed icun rieked).

Awakening—il kawmien (mir-rkad).

Awaiting—niekes, m'hux hemm,

Brandy-wine — brandy.

Brangle — ġlieda, xenata, takbida; tiggieled titkabad, tagħmel xenata.

Branglement — ġlied.

Brangler — gellied.

Brangling — ġlieda.

Brank — brilja (bħal taż-żwiemel) li dari chienu ikegħdu b'castig f'ħalk innisa (l-Ingħilterra) talli icunu tchellmu ħażin, ħalfu jew għamlu xi delitt ieħor (f'loc ic-cipp ta rgiel).

Branlin — isem ta ħuta (bħall Salamun).

Bran-new — ġdid fiamant.

Branny — tan-nuħħala; bħall nuħħala (jew granza).

Brant — telgħa, rampa, rdum; xorta ta wiżża.

Brant-fox — xorta ta ghi'pa (volpi) żgħira.

Branular — tal moħħ.

Brasen — ara Brazen.

Brash — mgħaggel, għaggiel, spiċċus.

Brasier — calduran, wieħed li jaħdem fir-ram; bracier, il post fejn ikegħdu in-nar għal censier etc.

Brass — ram isfar, taħlita ta ram u żingu; ticsi, tinforra bir-ram; wiċċ tost, sfaċċatagni; *leaf brass,* folji tar-ram; *we have tinned all our brasses in the kitchen,* ir-ramijiet collha tal chcina tagħna tajniehom li stann.

Brassage — taxxa li chienu dari iħallsu biex isiru il flus.

Brassart — dic il biċċa tal azzar etc. li ticsi id-driegħ tal gwerrier (meta icun liebes l-armatura).

Brass-band — banda bli strumenti tar-ram biss, *brassband.*

Brasset — l-armar collu tal azzar etc. li igħatti ir-ras ta gwerrier.

Brass-foil — pannella tar-ram (folji rkak ferm tar-ram).

Brass-hoofed — innieġħel bir-ram.

Brassica — il ħaxix collu tar-razza tal cabocci u il pastard.

Brassiness — li hua bħal ram.

Brass-paved — micsi bir-ram; ferm daks ir-ram.

Brass-rule — (fli stampa) dawc illinji, righi li jusaw għal xi taksim, *turli* etc.

Brass-visaged — wiċċ bla mistħija, sfaċċat, tost; wiċċ il kiegħa tal art.

Brass-work — xogħol tar-ram, xi ħaġa magħmula bir-ram.

Brassy — bħal ram; tost, sfaċċat.

Brat — tifel, każwit; *go away you little brat,* mur minn ħawn ja biċċa ta każwit.

Braul — drapp Indian, bir-righi coħol.

Bravado — faħħari, smarġass, wieħed li iħobb jiftaħar; smarġassata.

Brave — kalbieni, curaġġus, nobbli; sabiħ, tajjeb ferm; tilka bil curaġġ, tisfida, tiffronta sidrec. *You are a brave man indeed,* inti ragel kalbieni tassew; *his is a brave deed,* il għamil tiegħu hua nobbli (sabiħ); *he delivered a brave speech too,* hua għamel discors sabiħ ucoll.

Bravery — curaġġ, eroismu.

Bravingly — b'mod li ma tibża minn xejn.

Bravo — assassin, kattiel, ħalliel; tajjeb! bravu! offi għalic!

Bravoa — pianta li tagħmel fjuri bħal gilju.

Brawl — ġlieda, frattarija, disturbju; tgħajjat (ma xi ħadd) tiggieled tagħmel frattarija.

Brawling — ġlied, frattarija.

Brawn — il laħam tal gisem, il polpa, il laħam jebes (musculi) driegħ; cingħial (ħanżir salvaġġ), laħam taċ-cingħial.

Brawned — jobes, f'saħtu.

Brawner — cingħial maktul, lest għall icliel.

Brawniness — saħħa, kawwa tal gisem (tad-dirgħajn).

Brawny — kawwi, f'saħtu, jifla; b'dirgħajh kawwija, jebsin.

Braxy — marda fin-nagħġ.

Bray — tisħak, tfarrac, tagħmel trab bis-sħiek; tinħak, tgħajjat (għal xejn), nahka; *you are braying a fool in a mortar,* kiegħed tisħak fl-ilma (cull ma kiegħed tagħmel collu għal xejn.

Brayer — wieħed li jinħak; cilindru ta stampatur, dac li jimmacina l-*inchiostru.*

Braying — nħiek (ta ħmar), għajjat.

**Brayle**—bićća gilda biex torbot (ix-xecchel) ġewnah ta seker.

**Braze** — tissalda (ticsi) bir-ram; wiċċ tost, sfaċċat.

**Brazen** — tar-ram; tost, sfaċċat, wiċċ il kiegħa tal art etc.

**Brazen-face**—bniedem wiċċu tost, li ma jisħi minn ħadd; wiċċ bla mistħija.

**Brazen-faced**—wiċċ li ma jistħix, tost sfaċċat, li ma għandux mistħija.

**Brazier**—ara **brasier**.

**Brazil**—xorta ta njam biex jiżbgħu bih, igibuh mil Brazil (l-America).

**Braziletto**—xorta ta njam tal Brazil li jiżbgħu bih aħmar.

**Brazilian**—tal Brazil (fl-America).

**Brazilian pebbles** — il veru *cristall di rocca*; ħġieġ fin għan-nuċċalijet.

**Brazing** — saldar tal metalli bir-ram u żingu.

**Breach**—selha (bićća mġarrfa) fetħa f'ħajt; chisra (minn ticser); *he was called in court for a breach of promise*, fettxithu il għarusa (għaliex dahac biha, ħalliha), *this is a breach of discipline*, dina disubbidienza, ma għamiltx chif hemm l-ordni (mis-superiuri); nkast mid-dmir tiegħec.

**Breachy**—mhux ubbidient, li jicser l-ordnijet.

**Bread**—ħobż, għajxien; *white bread*, ħobż abjad; *brown bread*, ħobż iswed; *house-hold bread*, ħobż tad-dar; *stale bread is better than new bread*, il ħobż jebes (xott) aħjar mill ħobż frisc; *a loaf of bread*, ħobża; *unleavened bread*, ħobż ażżmu (mhux mitlugħ); *this is my only bread*, dan hu biss il għajxien tiegħi (minn dan biss nakla bićća ħobż); *he has been out of bread for nearly two months*, ilu ma jaħdem (ma jakla bićća ħobż) dawra ta xaħrejn.

**Bread-corn**—tgħam, kamħ.

**Breaden**—tal ħobż—magħmul mil ħobż.

**Bread-tree**—is-siġra li igħedulha tal ħobż (l-*autocarpus*).

**Breadless**—bla ħobż, li ma għandux x'jecol.

**Bread-pudding** — pudina tal ħobż, magħmula mill ħobż.

**Bread-room**—il camra tal galletti (ta bastiment).

**Bread-stuff**—tgħam, kamħ, tkiek etc.

**Breadth**—wisa; *what is its breadth?* x'wisa għandu? (chemm hua wasa?)

**Breadthless**—bla wisa.

**Break** — ticser, tchisser, taksam, tfarrac; csur, chisra, żernik, tbexbix, nukkas, falliment; tinżel, togħkos, tfalli; *he fell and was about to break his neck*, waka u chien sejjer ichisser rasu; *I'll break his head*, nchissirlu rasu; *to break asunder*, tofrok, taksam tnejn. *You will break that cup to pieces*, sejjer tchisser dic il chiccra frac. *This noise breaks my sleep every night*, dan rvell jicsirli ngħasi ta cull lejla. *I hope you shan't break your word (your promise) this time*, nittama li ma ticsirx il chelma tiegħec din id-darba. *This is sure to break your mother's heart*, b'dana sgur taksmilha kalbha l'ommoc; *you must never break the Sabbath*, dejjem għandec thares il ġurnata tal Hadd; *to break the Sabbath is breaking God's laws*, min ma iħarisx il ġurnata tal Hadd icun kiegħed jicser il-ligi t'Alla. *I'll break his back*, natiħ xebgħa nchissirlu għadmu; *his health is breakiug down through too much drink*, kiegħed jogħkos shih (nieżel ferm) bix-xorb; *she began to break now*, bdiet nieżla issa (ma għadiex sabiha chif chienet); *it seems that you wish to break a jest on me*, donnoc trid tgħaddi iż-żmien bija (tgħaddini biż-żmien, ticculjunani); *when will they break this business?*, meta sejrin jagħmlu (jibdewħ) dana in-negoziu tagħhom? *now it is high time that I should break my mind to you*, issa wasal sewwa iż-żmien li ngħidlec x' għandi f'rasi; *This is sure to break our friendship*, dana sgur jicser il ħbeberija tagħna. *I'll break with him*, nicsira miegħu (ma 'rridx icolli actar x'naksam miegħu). *Do you think this board will break*, jidhirlec li din it-tavla tinchiser? *who is breaking wind?* — minn kiegħed iboss—*I have so much wind to break upward*, għandi ħafna flati (tifwik) x'nakla. *You make me break my*

*sides with laughing*, taksamni bid-daħc. *Knock first, if he doesn't answer break open the door*, l-ewwel ħabbat, jecc ma iwegibx itfa il bieb gewwa (scassa); *he is trying to break his horse*, kiegħed ichisser (iharreġ, jimmansa għall idejh) iż-żiemel. *A war will break out soon*, dal wakt tiscoppja (tibda issir) gwerra sgur; *somebody tried to break out of prison*, xi ħadd ittanta li jaħrab mill ħabs; *Moses made water break out from the rock with his rod.* Mosè ġagħal joħroġ l-ilma mil blat bil virga tiegħu. *I could not help breaking out into tears*, ma stajtx actar, nfexxejt nibchi; *he is sure to break out into wrath*, sgur jiżbel (jincorla, jisħon); *the British troops did always break in bravely upon the enemy*, l-Inglisi dejjem xteħtu (daħlu) kalbenin fuk l-egħdewwa. *You must never break in upon other people's business*, ma għandecx katt tindaħal fl-affarijet ta ħadd ieħor. *The thieves were caught ready to break in through the wall*, il ħallelin kabduhom lesti biex jidħlu minn ġo 'l ħajt. *I tried to break through the crowd but I did not succeed*, ridt nofrok (ngħaddi minn ġo) il folla, iżda ma rnexxilix; *I can't but break into laughter whenever I see him*, ma nistax ma ninkasamx bid-daħc cull meta naraħ; *they were breaking up the ground*, chienu kegħdin jagħżku; *the weather breaks up thank God*, kiegħed jiċċara niżżiħajr l'Alla; *let us break up at once*, ejja inżarmaw ittined dal wakt; *we shall break up school next week*, nispiċċaw mill iscola (jibdew il vacanzi) il gimgħa id-dieħla; *the wind blew so hard that I was afraid it would break down these trees*, ir-riħ chien hecc kawwi li jena bżajt li sejjer jixħet fl-art (ibatti) dawn is-siġar; *we were entering the harbour at break of day*, conna deħlin il port mas-sebħ (mażżerniek), *the sun breaks forth*, ix-xemx ħierġa; *break this stone small*, chisser din il gebla żrar (bcejjeċ rkak).

Bʀᴇᴀᴋᴇʀ—min jicser, mewġa li ticser fuk il blât; *a house breaker*, ħalliel, *a breaker of horses*, dac li ichisser (iharreġ) iż-żwiemel; *heart-breakers*, ixxagħar li jatu lill xulxin in-namrati etc.

Bʀᴇᴀᴋғᴀsᴛ—l-ewwel haġa li tieħu (li tiecol jew tixrob) fil għodu; l-ewwel ħaġa li tieħu meta tcun għadec għarriek; l-icla ta fil għodu, il cafè etc.; tieħu il *breakfast*, il colazion ta filgħodu.

Bʀᴇᴀᴋɪɴɢ — csur, falliment; *at the breaking up of school*, għall vacanzi (meta, malli tispiċċa li scola); *upon the breaking out of the war*, għall bidu (meta bdiet) il gwerra.

Bʀᴇᴀᴋɴᴇᴄᴋ — rvina, tiġrif, csir il għonk; *this will prove a breakneck to your designs*, dana jirvinalec (iġarraflec) il ħsieb collu li għandec f'rasec (id-disinn ta moħħoc).

Bʀᴇᴀᴋᴍᴀɴ — dac li icollu ħsieb il *break* fil vapur tal art.

Bʀᴇᴀᴋᴘʀᴏᴍɪsᴇ — min ma iżommx chelmtu (li ma jagħmilx li iwiegħed).

Bʀᴇᴀᴋsʜᴀʀᴇ — isem ta marda finnagħaġ.

Bʀᴇᴀᴋʀᴏᴡ—min jicser il wegħda.

Bʀᴇᴀᴋᴡᴀᴛᴇʀ — ħajt, rpàr li iżomm biex ma jidħolx il baħar f'xi port etc. miftuħ.

Bʀᴇᴀᴍ—isem ta ħuta tal ilma ħelu; tnaddaf iċ-ċan ta bastiment.

Bʀᴇᴀᴍɪɴɢ—it-tnaddif taċ-ċan ta bastiment bin-nar (billi taħarku biex imbaghd toborxu jew tirraxcah).

Bʀᴇᴀsᴛ—sider, żejża jew bizzula ta mara, ħodon, ħobb, kalb; *I know him a child at his mother's breast*, nafu tarbia jarda f'sider ommu; *he is a high breasted man*, għandu sidru maħruġ il barra, collu sider.

Bʀᴇᴀsᴛ-ʙᴏɴᴇ—il ghadma tas-sider.

Bʀᴇᴀsᴛ-ᴅᴇᴇᴘ—fond li jilħaklec sa sidrec.

Bʀᴇᴀsᴛᴇᴅ—bis-sider, bil hobb.

Bʀᴇᴀsᴛ-ғᴀsᴛ—cima biex torbot bastiment mill gemb mal art (ma moll).

Bʀᴇᴀsᴛ-ʜɪɢʜ — mogħla sidrec (il għoli ta sidrec).

Bʀᴇᴀsᴛ-ʜᴏᴏᴋs—it-twavel (li njam) li iżomm flimchien in-naħħa ta kuddiem (tal prwa) ta bastiment.

Bʀᴇᴀsᴛ-ᴋɴᴏᴛ — ċoff tal bizzilla li jinkafel (li jintlibes) fuk is-sider.

Bʀᴇᴀsᴛ-ᴍɪʟᴋ—ħalib tas-sider (tal mara).

BREAST-PIN—labra (tad-deheb etc. ornament).

BREAST-PLATE—corazza—il placca li tintlibes fuk is-sider (tal gwerrier etc.)

BREAST-PLOUGH—moħriet; xorta ta mgħażka (żappun) biex ineħħu il ħaxix.

BREAST-RAIL — ir-rixtellu ta kuddiem (ta fuk) ta parapett jew sur.

BREAST-ROPES—cimi tal antinni ta bastiment.

BREAST-SUMMER—travu li iżomm il ħajt ta barra (li ma jiġġarrafx).

BREAST-WORK—parapett, sûr, trunciera.

BREATH—nifs; *he has a rank (bad) breath*, għandu nifs ħażin jew riħa ħażina (f'ħalku); *I shall keep blessing him to my last breath*, nibka nbiercu sa l-aħħar nifs ta ħajti; *he suffers from shortness of breath*, għandu nukkas tan-nifs (nifs kasir, l-asma); *I reached the place out of breath*, lħakt, wasalt bla nifs; *he is gasping for breath*, kiegħed ibati biex jeħu ftit tan-nifs (bil-lehġa tal mewt); *he drank it at a breath*, xorbu f'nifs (f'dakka).

BREATHE — tieħu in-nifs; *he will soon breathe his last*, dal wakt jeħu l-aħħar nifs (imut); *we go to the country to breathe some pure air*, immorru il campanja biex nirrespiraw (nieħdu ġo fina, man-nifs) ftit aria safia; *as long as I breathe*, sa chemm nibka ħaj (sa chemm immut); *it is of no use to breathe after that situation*, għall xejn tissospira (tixtiek li tieħu) dac il post.

BREATHING—in-nifs (li tieħu), aspirazioni (xewka cbira) lehġa.

BREATHING-PLACE — post fejn wieħed jistrieħ, jeħu ftit tan-nifs.

BREATHING-TIME—ħin il mistrih, (li wieħed jeħu ftit tan-nifs).

BREATHLESS—bla nifs, mejjet.

BRECCIA—gebla mżewka, gebla bħal pudina magħmula minn ħafna frac jew bcejeċ (mhux xorta) magħkudin flimchien.

BRED—temp passat u participiu passat tal verb *to breed* — Jena rabbejt; mrobbi; *well bred*, educat (mrobbi sewwa); *ill bred*, pastas (mrobbi ħażin).

BREDSORE — dieħes, jew ugigħ li wieħed iħoss minn għajr ma icollu u la ferita u l-ankas sinjal m'nejn icun gej.

BREECH—tint; il biċċa ta wara ta canun etc.; tlibbes il kalżiet lewwel darba lill tifel malli tneħħilu il-libsa; *we breeched our son when he was 4 years old*, libbisna il kalżiet (neħħejnielu il-libsa) lit-tifel meta' chellu erba snin; *I'll whip you on the breech*, natic xebgħa virga fuk tintec.

BREECH BAND—id-dafar.

BREECHES—kalżiet (ta taħt); *to wear the breeches*, meta il mara tagħmila tar-ragel (tcun hi il cmand fid-dar).

BREECHING—xebgħa bastun etc. fuk tint xi ħadd; id dafar; ħabel biex iżommu il canun minn wara.

BREED—trabbi, tnissel, tifkas; teħles, titwjeled, iggib; nisel, boton, razza; *to breed fleas*, tbergħed (tintela tiżgħed bil brigħed; *to breed quarrels*, iggib (tkankal tcun il caġun ta) il glied—*this is a worm that breeds in the wood*, din duda li titnissel (u tghix) fl-injam; *a woman that breeds*, mara tkila—*this is fine breed of horses*, din razza ta żwiemel sabiħa; *is this dog a real Maltese breed?* dan il chelb hua tal vera razza Maltija?

BREED-BATE—wieħed li ikankal, li igib ġlied

BREEDER—min inissel etc.

BREEDING—trobbija, educazioni, nisel; *good breeding*, trobbija sewwa; *bad breeding*, trobbija ħażina (*malchirjanza*)—*my baby is breeding teeth*—it-tarbija tiegħi bdiet tgħakkad (taħseb) għas-snien; *I think his wife is breeding*, għandu icun li martu sejjer icollha ittfal.

BREEDING-SORE - dieħes.

BREESE—xidia.

BREEZE—żiffa, fewġa, mbatt; frattarija; xidia; ifewweġ.

BREEZELESS—calma, bnazzi żejt.

BREEZE SHAKEN—mkankal biż-żiffa, mfewweġ.

BREEZY - bl imbatt; bil fewġa, biż-żiffa.

BREHON — isem tal imħallef antic tal Irlanda.

BREHON-LAWS—il-ligijiet antichi (li ma chienux mictubin) tal Irlanda.

BREME—aħrax, kalil.

BREN—(mhux usat), taħrak.

BRENT—(mhux usat), maħruk; għoli, mżerżak; xorta ta wiżż.

BREPHOTROPHY — brefitrofiu, fejn irabbu u jeducaw l-iltiema (orfanotrofiu).

BREST—il colonna (il għamla tal colonna).

BRET—isem ta ħuta.

BRETFUL—mimli sax-xifer.

BRETHREN—aħwa (mhux ta l-istess missier), *fratelli* ta xi congregazioni.

BRETTICES—twavel li jagħmlu fil barrieri biex ma jakgħux il prexxi (il bcejjeċ tal blat etc).

BREUVAGE—ilma u mbit (xorb) li jatu abbord lill baħrin Francisi wakt li icunu fix-xogħol.

BREVE—*breve* (fil musica) nota ta temp li tiswa żewġ *semibrevi*, (fil-ligi dari) brevi, citazioni, mandat jew *warrant*.

BREVET—diploma, rescritt, *warrant* bla sigill; fl-armata *rank*, titlu bil cmand biss, minn għajr ħlas.

BREVETCY—l-ufficiu ir-*rank* ta BREVET (ara).

BREVIARY—*breviar*, taksira; il ctieb tal uffiziu tal kassisin.

BREVIATE—compendiu żgħir, ġabra żgħira; citazioni *brevi* ta avucat; tkassar.

BREVIATURE – taksira.

BREVICITE – mineral abjad.

BREVIER – xorta ta tipi (għall istampa) li jiġu wara (actar cbar) mil *Bourgeois*; *garamoncin*.

BREVILOQUENCE — tgħejd fi ftit cliem; cliem, discors, fil kasir.

BREVIPED—annimal b'sakajh kosra.

BREVIPEN — għasfur bil ġwienaħ ksar.

BREVIPENNATE – bil ġwienaħ ksar.

BREVISITE—ara BREVICITE.

BREW—tagħmel il birra; taħdem minn taħt (tberren tittrama); *they were brewing a plot against their chief*, chienu kegħdin jagħmlu congura contra il cap tagħhom. *As you have brewed so you must drink*, min jagħmel jaħmel (la għamilt stenna li jagħmlulec).

BREWAGE—taħlita, xi ħaġa mgħollija bħal meta jgħallu (jagħmlu) il birra.

BREWER—min jaħdem (jagħmel) il birra).

BREWERY / BREW-HOUSE } birrerija, fejn tinħadem jew issir il birra.

BREWING — ix-xogħol il għamil tal birra; il-lakgħa tas-sħab flimchien li juri li ġejja xi maltempata.

BREWIS—ftieta (biċċa ħobs) mxarba fil brodu tal laħam tal buflu immellaħ, wakt li icun jagħli.

BREWSTERITE—mineral bħaċ-ċagħç.

BRIAR—ara BRIER.

BRIARIAN – b'ħafna idejn (bħal *Briareus* tal mitologia grieca).

BRIBE—tixtri lill xi ħadd b' rigal; tħokk id xi ħadd; ix-xaħħam biex takla xi grazia minn għajr ma tcun tmissec; xaħam (rigal biex tieħu ħaġa li ma tmissicx) ħakk ta id.

BRIBER—min jixtri lill xi ħadd birrigal.

BRIBERY—xiri b'rigal etc. ara BRIBE.

BRIC-A-BRAC—ħwejjeġ curiusi (antichi etc.)

BRICK—madum, ċlamit.

BRICKBAT – biċċa madum (ċlamit).

BRICKBUILT—mibni bil maduni (ċlamit).

BRICKCLAY – tafal li isir minnu il madum (iċ-ċlamit).

BRICKEARTH—trab li jagħmlu bih il madum (iċ-ċlamit).

BRICK-KILN – calcara fejn jaħmu il madum (iċ-ċlamit).

BRICKLAYER – bennej (bil madum jew biċ-ċlamit).

BRICKLAYING—is-sengħa tal bini bil madum (biċ-ċlamit).

BRICKLE (mhux usat)—ara BRITTLE.

BRICKMAKER—min jagħmel il madum (iċ-ċlamit).

BRICKMASON—ara BRICK LAYER.

BRICKNAGGING — bini, tkegħid, tal madum bejn it-tilari tal injam.

BRICKWALL—ħajt tal madum (taċ-ċlamit).

Brick-work—xogħol (bini) bil madum (biċ-ċlamit).

Brick-yard—post (bitħa) fejn isir il madum jew iċ-ċlamit.

Bridal — tieġ, żwieġ, ghors; tażżwieġ, tal għarajjes.

Bridalty — festa tat-tieġ, tieġ.

Bride — għarusa (mara li għadha chemm iżżewget, jew kegħda biex tiżżewweġ); tgħarras.

Bride-cake—*cake* (bħal budina) li ikassmu dac inhar tat-tieġ.

Bride chamber—il camra tal għarajjes.

Bridegroom—għarus (ragel li għadu chemm iżżewweġ jew li kiegħed biex jiżżewweġ).

Bride maid } ħaddara; tifla, xebba, Bride's maid } li tmur mal gharusa il cnisia dac inhar tat-tieġ.

Bride man } ħaddar; ir-ragel li i- Bride's man } mur mal gharajjes, li iwassal il għarajjes il cnisia dac inhar tat-tieġ.

Bride stake — post, wesgħa għassfin.

Bride well—riformatoriu (Londra), post fejn it-tfal li icunu mitluka jiġbruhom biex jgħalmuhom u jeducawhom.

Bridge—pont; tagħmel, jew tibni pont; il biċċa ta fuk, il għadma tal imnieħer; scannel ta violin; *draw bridge*, pont li jiġri (jidħol u joħroġ), *suspension bridge*, pont miżmum fuk il ctajjen.

Bridging—lakx, bcejjeċ tal injam li jitkegħdu bein it-travi biex iżommuhom minn xulxin.

Bridgeless—bla pont, bla pontijiet.

Bridgy—collu pontijiet.

Bridle—brilja, (lġiem) il ħadid ta ħalk iż-żiemel biex trażżnu u tmixxih chif trid.

Bridle cutter — min jagħmel il brilji, xpruni etc.

Bridle hand—l'id li biha iżomm il brilja.

Bridle maker — minn jagħmel il brilji.

Bridler—min jagħfas jew jissicca il brilja, min irażżan.

Bridle way—mogħdia (triek) għażżwiemel.

Bridoon—il brilja u ir-riedni militari.

Brief—kasir, brevi (ittra kasira) tal papa; brevi, littri patenti li jippermettu (iħallu) li wieħed jista jiġbor xi flus ; (fil ligi) rescritt.

Brief man—min jagħmel il brevi; min jiccopia ħaġa mictuba (manoscritt).

Briefness—kosor.

Brier—għolliek (xewc).

Briered—mimli għolliek (xewc).

Briery – post collu għolliek (xewc); fejn jicber jew jitla biss il għolliek, (xewc).

Brig — brig, bastiment żgħir tal klugħ, b'żewġ arbli.

Brigade — brigata, taksima tattruppi (tar-riġmenti); tagħmel tkassam fi brigata.

Brigade-major—maġġur ta brigata.

Brigadier—brigadier — ufficial generał li jiccmanda brigata.

Brigand—brigant, sbandut, ħalliel, assassin.

Brigandage—brigandaġġ, serk ta li sbanduti, assassnar.

Brigandine—libsa, ġlecc ta gwerrier micsìa kxur kxur (bli sqwam); brigantin, (bastiment tal klugħ).

Brigantine — brigantin, bastiment mexxej, ħafif tal klugh.

Bright—ilekk, bid-dawl, ilekk, ċar, sabiħ ; intelligenti, rasu tajba. *What a bright night!* xi ġmiel ta lejla ! *he is a very bright young man*, hua giuvni intelligenti ferm.

Brighten—tagħmel ilekk, tati dawl actar, issebbaħ, tnaddaf, togħrok; tlekk, tisba jew tiċċara; *it brightens now*, kiegħed jisba issa (kiegħed jiċċara it-temp).

Bright eyed—li għandu għajnein sbieħ.

Brightly—bid-dija, bid-dawl, bl-intelligenza, bil ġmiel.

Brightness—dija, dawl, ġmiel; intelligenza.

Bright shining—li jilma, li ilellex, li ilekk, li ighammex il ghajnejn.

Brigose—gellied.

Brigue—ġlieda; tibbriga, taħdom għall biex jirnexxi xi ħadd f'xi post etc.

Brill—barbûn (ħuta).

Brillante — (fil musica) ħaj, allegru.

Brilliancy — lustru, dawl, dija, ġmiel cbir, tlellix.

Brilliant—brillant; bid-dawl, ilekk, jilma, ileħħ.

Brills — ix-xagħar tat-tebkat ta għajnejn iż-żiemel.

Brim—ix-xifer, falda ta cappell etc. timla sax-xifer; *the tub is full to the brim*, il mastella mimlija sax-xifer.

Brimful—mimli sax-xifer.

Brimless—bla xfar, bla faldi.

Brimmer—mimli scutella ta fuk.

Brimstone—cubrit, mineral isfar.

Brimstony—mimli cubrit.

Brinded — ta culuri mhux xorta waħda; iffaxxat, mtabba bil culur ittigrat (bil faxx etc. bħal tat-tigra).

Brindle—tnakkix, tinkix, tbajja.

Brindled—mtabba, mnakkax, ittigrat.

Brine—salmura, ilma baħar, il baħar; tagħmel fis-salmura.

Brine pan—vasca, ġarra etc. għassalmura.

Brine pit—ħofra, loc fejn iżommu is-salmura jew ilma baħar.

Brine spring — nixxigħa tal ilma mielaħ.

Bring—iggib, tieħu, twassal, tnewnel; *bring her with you*, gibha miegħec; *his conduct will soon bring him to poverty*, il condotta tiegħu dal wakt twasslu (iggibu) fil bżonn; *bring me word if he is there*, għarrafni jecc hux hemm; *in this way you will never bring your designs about*, b'dan il mod katt ma tasal; *when you finish bring it back*, meta tispiċċa arġa gibha; *when will you bring these facts to light*, meta turi daun il fattijiet lin-nies? (meta tgħarraf in-nies b'dan?) *she is expected to bring the first child into the world*, kogħdin jistennew li icollha lewwel tarbija; *waiter, you may bring dinner in*, waiter (tal lucanda etc.) tista tnewwel l-ichel (il pranzu); *I'll bring him to nought with my arguments*, ingibu daks ticca (nagħmlu daks ponta, inceccnu sħiħ) bir-raġunar tiegħi. *I have at last succeeded to bring him to reason*, irnexxieli fl-aħħar li nipperswadih (li ingibu capaci); *this will bring us ill luck*, dan igibilna *mal auguriu*; *they intend to bring an action against him*, sejrin jagħmlulu causa (fil korti); *I'll bring you together*, jena nirranġacom (insewwicom, nagħmilcom paci); *I hope to be able to bring him to see his fault*, nispera li jirnexxili ingagħlu jara li żball tiegħu; *let us bring this cause about again*, ejja nerġgħu inkanklu, nibdew mil ġdid, din il causa; *bring away this table*, hu, illarga din il mejda minn hawn; *they will bring forth all the prisoners*, sejrin jippresentau il prigiunieri collha; *have you any witness to bring forth*, għandec xieda x'ittalla? (x'iggib?); *I can't see how he is to bring himself off*, ma naf chif sejjer (irid) jeħles (joħroġ) min-nassa (mill basla); *try to bring him off*, ara chif tagħmel u ippersuadih (la tħallihx jagħmel hecc); *perhaps we will bring them over to our side*, forsi ingagħluhom jakalbu (iduru) magħna; *John, who is there?, bring him in*, Ġann minn hemm? għejdlu igħaddi (daħħlu); *I hope the jury will bring him in not guilty*, nittama li il ġurati ma isibuhx ħati (jilliberauh); *this will bring him low*, b'dana jitbaxxa, iniżżlu fli stima; *you will bring this to perfection*, iggibu (tispiċċah, xogħol mn'jdeic) chif imiss, li icun ħaġa sabiħa; *he will bring this to pass*, igagħal (iħalli) li tgħaddi din il ħaġa (isir hecc); *I tried to bring him to his wits again*, jew *to bring him back to his senses*, tħabatt (ridt) li ingibu f'sessiħ; *you are simply bringing him into a fool's paradise*, m'intix ħlief kiegħed tittamah għal xejn (tatih tama karrieka); *he is sure to bring me into debt*, sgur sejjer ifakkarni, igibni fixxejn (fid-djun); *bring him close to me*, gibu ħdejja (krib tiegħi); *I cannot bring it to my remembrance*, ma nistax niftacar (ingib f'moħħi); *you can bring him*

*out of trouble*, tista teħelsu mill incwiet (mit-taħbita); *bring the chair over*, ġorr (gib) is-siġġu; *I don't intend bringing up my children to my trade*, ma feħsibnix inrabbi (intalla, jew nati) lill uliedi is-sengħa tiegħi. *I am sure to bring up all I have eaten*, sgur sejjer nakla (nivvomta) cull ma chilt; *he does not like to bring down the price of...* ma iridx iraħħas il prezzijiet ta...

Bringer—dac li igib, li iġorr li inewwel, li iwassal; *a bringer up of children*, minn irabbi it-tfal; *a bringer in*, minn idaħħal, jeħu jew iwassal gewwa.

Brinish—bħal salmura.

Brinishness—li jati, li imiss fli mluħa, jew fis-salmura.

Brink—xifer, tarf ta rdum etc.

Briny — mielaħ, tas-salmura. tal baħar.

Brionine—ara Bryonine.

Brisk—ħafif, fuk ruħu, ħaj, lvent, vivaci, ħieni, ferħan—*we had a brisk gale of wind coming*, nefaħ ġmielu (chelna żiffa sabiħa) aħna u gejjin.

Brisket—sidra, laħam tas-sidra.

Briskness—ħeffa, ferħ, hena.

Bristle—lanżita; tkum xewc xewc (bħal lanżit); tagħmel jew twaħħal il-lanżit.

Bristled } mlanżat; imkajjem xewc
Bristly } xewc, bil lanżit imkajjem.

Bristol-stone—cristal tar-rocca.

Brisure—(fil bini tal fortificazioni) linia (hajt) biex tgħatti il genb li icun moħbi.

Brit—ħuta bħal aringa.

Britannia-metal—taħlita ta stann ma ftit antimoniu, żingu u ram (aħmar).

Britannic—Inglis.

Brite } issir (tcun misjur) wisk.
Bright }

Briton—Inglis, wieħed li twieled (jew mil) Bretannia (Inghilterra).

Brittle—li jitfarrac malajr, mkarkaċ.

Britzska—(bit-tedesc) carrozza miftuħa b'erba roti, bil mantici tal persiani jew purtelli biex tagħlak u tiftaħ meta tcun trid.

Brize—xidia; art imbattma (jebsa) li tcun ilha ma tinħadem.

Broach—seffud; labra tad-deheb etc. lembut ta campnar; isseffed, tifsad jew ittakkab bittija (biex tatiha l-aria meta tiftagħha); tibda, tgħid, ixxandar; *to broach an heresy*, ixxerred, ixxandar eresia.

Broad—wasa; ċar, miftuħ; aħrax goff; ardit; *in broad day light*, bi nhar sewwa; *the broad of an oar*, il palella ta mokdief.

Broad-awake—mistembaħ, mkajjem sewwa.

Broad-axe—mannara (tal gwerra) wiesgħa.

Broadcast—ixxerred il kamħ etc. għaż-żrieħ; titfa b'idejc l' hawn u l'hemm kamħ etc. għaż żriħ.

Broaden—twassa.

Broad eyed — b'wesgħa cbira; li jara wesgħa cbira.

Broadish—actarx wasa.

Broadly—bil wisa.

Broadness—wesgħa.

Broad-piece—biċċa munita inglisa tad-deheb li tiswa 24 xelin ta żmien ir-rejiet James I u Carlu I tal Inghilterra.

Broad-seal — is-sigill cbir tal Inghilterra; tistampa bis-sigill cbir tal Inghilterra.

Broad side—genb ta bastiment; li sparar tal canuni collha ta naħħa waħda tal bastiment (tal gwerra) f'dakka; fiancata.

Broadsighted—li għandu wesgħa cbira—(chemm jara b'għajnejh biċċa cbira).

Broadspread—mxerred ma cullimchien.

Broad sword—xabla bix-xafra wiesgħa.

Broadwise—mil wisa.

Brocade—imbruccat (drapp minsuġ fjuri fjuri bil ħarir, hajt tad-deheb, jew fidda.

Brocaded — minsuġ jew mlibbes l-imbruccat.

Brocage—ara brokage.

Brocated } xorta ta damasc imbruccat ordinariu; rħam
Brocasello } mnakkax bosta culuri.

BROCCOLI—broccli (xorta ta pastard).
BROCHURE – ara PAMPHLET.
BROCK—isem ta annimal bħal BADGER (ara).
BROCKET – cerv aħmar (ta sentejn).
BRODEKIN—xorta ta sdvali (żarbun) bit-tromba baxxa.
BROGAN – ara BROGUE.
BROGGLE – tistad is-sallur.
BROGUE—żarbuna ħoxna tal Irlandisi—pronunzia (fid-discors) ħarxa.
BROIL — ġlieda, xenata, distorbiu, frattarija, ħamba; tixwi, ixxawwat, tinxewa, tixxawwat.
BROILER—min jixwi; gradilja.
BROKE — taghmel senseria; temp passat tal verb *break*, jena csirt etc.
BROKEN—micsur, mchisser; mkatta; avvilut; *I had a broken sleep for these last three nights*, chelli ngħasi micsur dawn l-aħħar tliet ljeli; *you have your shoes broken*, għandec iż-żarbun mkatta; *I have broken my trowsers at the knees*, kattajt il kalziet fi rcubtejja; *He speaks broken English*, jitchellem Inglis bħal frustier (Inglis ħażin); *my heart was broken at that sight*, ksamt kalbi meta rajt hecc.
BROKEN-BELLIED—miftuk (bażwi).
BROKEN-HEARTED — b'kalbu maksuma.
BROKEN-MEAT—fdal tal-laham.
BROKENNESS – ara UNEVENNESS.
BROKEN WIND – lehġa, marda tannifs taż-żwiemel.
BROKER—sensal, righettier.
BROKERAGE – senserija.
BROKERLY—vili, baxx, servili.
BROKING-TRADE — ix-xoghol, is-sengħa (l-ufficiu) ta sensal.
BROMA—cicciulata li issir miż-żerrigħa tal cawcaw.
BROMATOLOGY – trattat (chitba) fuk l-ichel.
BROME-GRASS – ħaxix bħal ħafur.
BROMELIA—xorta ta pianti—il prinioli.
BROMIC—tal bromicu.
BROMINE—il melħ, dac it-trab abjad, li jitfarrac, li ihalli l-ilma baħar meta jinxef.
BROMLITE – carbonat tal gir u'l barita.
BRONCHIA—il friegħi (l-iżgħar) tal cannol tan-nifs (tal bronchiji).
BRONCHIAL – tal bronchji.
BRONCHITIS—*bronchite*, nefha tal canal (cannol) tan-nifs.
BRONCHOCELE—tumur fil grieżem.
BRONCHUS—biċċa mil bronchia jew il cannol tan-nifs.
BROND – xabla (ara) BRAND.
BRONTERN — strument tal metall (ram isfar) biex jagħmlu bħal rgħâd bih.
BRONTOLOGY – cliem, discors, studiu fuk ir-rgħâd.
BRONZE—bronż; tisboħ jew taghmel bħal bronż; midalja tal bronż.
BRONZING — is-sengħa li taghmel bħal bronż.
BRONZIST—brunżar.
BROOCH – labra (tad-deheb, diamanti etc.); midaljun.
BROOK – tikgħida bajd; tifkisa flieles, nisel; tokgħod fuk il bajt; *to brood over a design*, ittighem, tahseb xi biċċa (xi affari).
BROODING—li jokgħod fuk il bajd; li jahseb jew li iżomm ħsieb f'rasu; ittalla u tniżżel fuk xi ħaġa.
BROODING-HEN—krokka.
BROODING TIME—iż-żmien li il krokka tokgħod fuk il bajd.
BROOD-MARE — debba li iżommuha għan-nisel.
BROODY – li trid tokgħod krokka.
BROOK – xmara żghira; issofri, tissaporti; tittollera.
BROOKITE – mineral samrani (lewn il cannella).
BROOKLET – xmara żgħira.
BROOK-MINT—xorta ta nagħnigħ li jicber fl-ilma.
BROOKLY—li fih bosta, ħafna xmajjar żghar.
BROOM – mselħa, xcupa; siġra tal ġummar; il ġummara.
BROOM RAPE — xorta ta siġra tal ġummar li taghmel bħal figel.
BROOM-STAFF } lasta ta xcupa.
BROOM-STICK }

- BROOMY — collu ġummar, mimli ġummar; tal ġummar.

BROOSE—tiġrija li issir dac inhar tat-tieġ (fli Scozia).

BROTH—brodu.

BROTHEL—burdell.

BROTHELLER—min imur fil briedel.

BROTHELRY—ħajja ħażina (tal briedel); oxxenità.

BROTHER—ħu — *give this to your brother*, ati din lill ħuc; *he is his foster brother*, ħuh tal ħalib (imrobbi minn sider ta omm waħda).

BROTHERHOOD—xirca, società.

BROTHER-IN-LAW—ħaten, *that is my brother-in-law*, dac ħatni (miż-żewweġ l-oħti); *I shall never be your brother in law*, katt ma incun ħatnec (katt ma nizżewweġ l-oħtoc).

BROTHERLESS — li ma għandux aħwa.

BROTHERLIKE — li isir bħal ħuc (bħal l-aħwa).

BROTHERLINESS - bħal l-aħwa.

BROTHERLY—ta aħwa; bħal l-aħwa.

BROUGHAM—xorta (ġdida) ta carrozza b'erba roti.

BROUGHT—temp passat u particip passat tal verb *to bring*; jena etc. ġibt; miġjub; *I brought him here*, jena ġibtu (wassaltu) hawn; *he had brought two horses with him*, chien ġieb żewġ żwiemel miegħu.

BROW—ħageb, ġbin; xifer; *why do you bend you brows?* għaliex kiegħed ittalla (tarfa) ħuġbejc? *the brigand was shot on the brow of the hill*, il brigant katluh (sparawlu) fuk ix-xifer tal għolja.

BROW-ANTLER — lewwel titlih tal karn f'ras ic cerv.

BROW-BEAT — tħedded b'dakka ta għajn—tħares biċ-ciera biex tbażża, trażżan jew tħedded lill xi ħadd.

BROW-BEATEN — mrażżan, mbażża b'ħarsa bic-ciera.

BROW-BEATING — il ħars bic-ciera biex trażżan, tbażża, jew tħedded lill xi ħadd.

BROW-BOUND—incurunat.

BROWLESS—bla mistħija, bniedem li ma għandux żejt f'wiċċu.

BROWN—ismar, għasli; griż; lewn li isir minn taħlita ta aħmar, iswed u isfar; *brown bread*, ħobż ismar, ħobż tar-razzion; *brown paper*, carta samra, carta tas-sarr etc.; *why are you in a such a brown study?* għaliex int hecc ħusbien? (rasec mimlija b'dawn il ħsebijiet collha?)

BROWNBESS—xorta ta azzarin; xcubetta bil canna ta lewn griż.

BROWN BILL—biċċa armi antica tassuldati Inglisi.

BROWN-GULL—isem ta għasfur (tajra) li jecol cull ma jilħak.

BROWN-HOLLAND—għażel ismar.

BROWNIE—il ħares—torc iswed li igħejdu li jidher f'xi djar.

BROWNING—verniċ li jaħslu bieh il metalli (isir mill antimoniu).

BROWNISH — samrani, ftit u xejn għasli; li jati 'fil griż.

BROWNISM — it-tagħlim, id-dutrina tal BROWNISTS (ara).

BROWNIST — *Brawnist*, wieħed seguaci ta Robert Brown illi chellu f'rasu li cull gemgħa ta Insara taħt kassis wieħed tagħmel cnisia (religion).

BROWNNESS—smurija.

BROWN-STUDY—ħsebijet tristi (tadd-wejjak).

BROWN-WORT—ara FIG-WORT.

BROWNY—ara BROWN.

BROW-POST—travu li kiegħed mittul (pastas).

BROWSE—tirgħa (tiecol) il klub, irrimi tas-siġar; il klub, ir-rimi (irraħs) tas-siġar.

BROWSER — minn jirgħa, jecol il klub jew ir-rimi tas-siġar.

BROWSE-WOOD — iz-zcuc, il għesieleġ (tarjin) li jeclu (li jirgħaw) l-annimali.

BROWSICK—ara DEJECTED.

BROWSING — mergħa (l-ichel) tal klub tar-rimi (tar-raħs) tas-siġar.

BRUCHUS—xorta ta dud żgħir.

BRUCIA—ħaxixa (alcali) morra ferm u velenusa.

BRUIN—isem li jatu il ors.

BRUISE—tisħak, tobrox, tisloħ, tbengel, tħerreż; *I fell and bruised my leg*, wakajt u braxt (slaħt) riġli.

**Bruised**—misħuk, mibrux, misluħ (mbengel); *I saw him with his face bruised all over*, rajtu b'wiċċu mibrux (imbengel) collu.

**Bruiser**—min ibengel, jobrox (jisħak) dac li jati (jiggieled) bil ponnijiet (ara) **Boxer**.

**Bruise-wort**—isem ta ħaxixa.

**Bruit**—xnigħa, għajdut, vuci.

**Brumal**—tax-xitwa.

**Brumalia**—festi li fl-antic chienu jagħmlu lill *Baccu* (alla falz, tas-scaren).

**Brume**—ċpar, (dħaħen).

**Brun**—xmara żgħira.

**Brunette**—mara, xbejba samranja sbejħa.

**Brunion**—frotta (li għandha mil pruna u'l ħawħa).

**Brunt**—ħabta, lakta.

**Brush**—xcupilja, pinzell, katta ghesieleġ; tixcupilja (tfarfar mit-trab) tħokk ma; tmiss bil chemm ma xi ħaġa; *tooth-brush*, xcupilja tas-snien; *brush your coat*, xcupilja, (farfar) il ġlecc—*give this table a brush too*, ati mesħa (pinzellata) lill din il mejda ucoll.

**Brusher** — min jixcupilja, ifarfar jew jati (jiżboħ) bil pinzell.

**Brush maker**—min jagħmel li xcupilji jew il pniezel.

**Brushweir**—nassi tal ħut.

**Brush wood** — għarma gholliek u xewc; maħtab.

**Brushy** — aħrax, mlanżat, xewc xewc bħal xcupilja.

**Brusk**—goff, rozz.

**Brussels-carpeting** — tapiti tal Bruselles (tal Belgio); tapiti sbieħ, fini (bil figuri).

**Brussels lace**—bizzilla ta Fiandra, (tal Belgio).

**Brustle**—tfakka, thaxwex.

**Brut**—ara **browse**.

**Brutal** — chiefer, aħrax, salvaġġ bħal bhima.

**Brutalism** } **Brutality** } ħruxija, chefrija, mgiba ta bhima.

**Brutalization** — għamil chiefer, aħrax, ta bhima.

**Brutalize** — issir, tcun, tagħmel chiefer, aħrax, bħal bhima; tiħrax, tissalvaġġa.

**Brutally**—bil chefrija, bil ħruxija, b'għamil ta bhima.

**Brute** — aħrax, chiefer, salvaġġ, bhima, minn għajr raġuni.

**Brutia**—isem li jatu fil cummerċ lill xorta ta ħarir.

**Brutify**—ara **brutalize**.

**Brutish**—ta annimal, ta bhima, ta chiefer, aħrax; ta bniedem minn għajr raġun.

**Brutting**—ara **browsing**.

**Brutum fulmen**—ragħda (sajjetta li ma tagħmilx ħsara); tħeddida bil cliem biss.

**Bryonine**—velenu li jagħmlu mill ġalappa bajda.

**Bryony**—siġra salvaġġa li tixxeblec; il ġalappa bajda.

**Bub**—tbakbak; ittalla, tagħmel bżieżak bżieżak; licur, xorb kawwi, bħal birra.

**Bubble**—bużżieka tal ilma, frugħa, tbakbak, ittalla jew tagħmel il bżieżak; iblaħ, *babbu* (wieħed li tgħabbih tbelgħu tidħac bih chif trid).

**Bubbles**—bżieżak żgħar tal ħgieġ, lewlu tal ħgieġ biex jippruvau il kawwa ta li spiritu di vinu.

**Bubbler**—dac li, jew min italla, jagħmel il bżieżak.

**Bubbling**—tbakbak, ittalla tagħmel il bżieżak.

**Bubbly**—collu bżieżak.

**Bubby**—ħobb (sider) ta mara.

**Bubo**—tumur (bubun); cocca (għasfur) tal karn.

**Bubonocele**—bażwa.

**Bubulca**—isem ta ħuta ċatta, tal ilma ħelu.

**Buccal**—tal ħalk.

**Buccan**—kannić, gradilja tal injam; tnixxef tkadded fuk il kannić.

**Buccaneer**—furban, ħalliel ta fuk il baħar; tisrak, tagħmilha ta furban.

**Buccaneering**—is-serk tal furbani.

**Buccellation** — taksim fi bċejjeċ cbar.

**Buccina**—bronja, strument (taddakk) antic militari; karn (bronja) li idokku ir-ragħajja.

BUCCINAL—li idokk bhal bronja jew karn.

BUCCINATOR — dukka tat-tromba, trumbettier, isem ta musculu tal ħaddejn.

BUCCINUM—bronja.

BUCCO—isem ta tajra (għasfur).

BUCELLAS—isem ta imbit Francis, ħafif li jinxtorob fil mejda (mal ichel).

BUCCULA—il ghankra, il-laħam ta taħt lħit.

BUCENTAUR — bucentauru, isem ta annimal fil mitologia, nofsu bniedem (ragel) u nofsu ghendus.

BUCEPHALUS — bucefalu, annimal bħal għażżiela; isem li taw iż-żiemel imsemmi ta *Alessandru il Cbir*.

BUCEROS—isem ta għasfur li għandu ix-xedak, (munkaru) ta fuk, cbir.

BUCK — lissija; taħsel, tghaddas ħwejjeġ fil lissija; ir-ragel ta xi annimali bħal ma huma il fenec, għażżiela, ic-cerv etc.; iżżewweġ cerv ma cerva etc.

BUCKA—werka ta siġra li fiha riħa kawwija, li ixammuha lill xi ħadd meta iħossu ħażin.

BUCK BASKET—cannestru għal ħwejjeġ tal ħasil (tal ħasla).

BUCK BEAN—xorta ta ħaxixa li għandha il werak tagħha bi tlieta.

BUCKET—barmil, satal.

BUCKETFUL—mimli satal.

BUCKEYE—siġra li ticber fil boschijet tal America.

BUCKING-HAMMER — biċċa għodda, martell, biex ifarrcu bih it-trab taddeheb.

BUCKING-STOOL — il ħaġra, ix-xriec fejn ipoġġu biex jaħslu il ħwejjeġ.

BUCKISH—li iħobb jiddandan, jilbes sabiħ u jidher miġbud (liebes) pulit, petitu.

BUCKISM — dandin, lbies, pulit, ta petitu.

BUCKLANDITE—mineral cristallizzât.

BUCKLE—boccla, noccla (xagħar); takfel b'boccla; tilwi, tgħawweġ; *to buckle to*, tapplica, tirricorri għand.

BUCKLER—min jakfel, jorbot b'boccla; tarca għad-driegħ; tiddefendi, tħares.

BUCKLERS—bicciet tal injam, tappijet biex isoddu it-tokob tal catina tal ancra etc. ta bastiment.

BUCKLER'S THORN—pianta tax-xewc.

BUCKMAST—il frott jew iz-zocc ta siġra tal fagu.

BUCKRAM—drapp, għażel etc. jebes, wiekaf; jebes, precis (tal chelma).

BUCKRAMS—tewm salvaġġ.

BUCKSHORN—xorta ta platanu; isem ta ħaxixa.

BUCK SKIN—gilda tac-cerv; tal gilda, magħmul mil gilda tac-cerv.

BUCK STALL—xibca biex jakbdu iċ-ċriev.

BUCKTHORN — ħaxixa salvaġġa bix-xewc, tagħmel frott bħal żibeġ li jużauh għal medicina, u'l werak għażżebgha.

BUCK WASHING—il ħasil tal ħwejjeġ.

BUCKWHEAT—isem ta pianta.

BUCOLIC — pastorali, biċċa poesija, (poema) pasturali (tar-ragħajja).

BUCOLICAL—tar-raghajja (pasturali).

BUD—blanżun—rimja, prajna; tarmi, iggelben, tlakkam b'rimja.

BUDDHA—Budda, alla falz (tal idotri) li jadurawh fic-Cina u f'xi artijiet tal Lvant.

BUDDHISM—l-adurazioni (ir-religion) ta *Budda*.

BUDDIST—buddista, wieħed tar-religion ta *Budda*.

BUDDING—ir-rimi (tas-siġar) tilkim bir-rimi.

BUDDINGNESS—rimi, tilkim.

BUDDLE—tilar, quadru ta li strixxi tal injam għal ħasil tat-trab ta li stann — taħsel, tagħżel it-trab ta li stann etc.

BUDE LIGHT—lampa li tixghel b'dawl sabiħ (kawwi u ċar) permezz ta current ta gas ossigenu.

BUDGE—tiċċaklak, titkankal, tixxejjer; jebes, żorr; gild, suf iccunżat u lest ta ħaruf.

BUDGE BACHELOR—ragel liebes libsa twila (ġobba) infurrata bis-suf (bil gild) tal ħrief, f'xi festa, stedina ta xi pajjis.

BUDGENESS—jebusija (ta meta bniedem icun mkit jew żorr).

Budger—min jiċċaklak, jitkankal ibiddel mil-loc għall ieħor.

Budgero—dgħajsa, frejgatina cbira *(cutter)* għad-divertiment fil Bengal (India).

Budget—ċurniena, xcora, borża; il ġabra (ċurniena) tad-documenti lesti biex jitkegħdu għall esami kuddiem Parlament (cunsill jew assemblea); stima (istmu) tan-nefka collha li jagħmel pajjis ma tul is-sena.

Budgy—magħmul mis-suf, tas-suf (pil).

Buff — gild tal buflu; isfar ċar, lewn il gild tal buflu; libsa tal gild tal buflu.

Buffalo—buflu, xorta ta ghendus salvaġġ; gild iccunzat tal bisont (għendus salvaġġ).

Buffcoat—libsa tal gild tal militari.

Buffel—isem ta għasfur tal America, li għandu rasu cbira u munkar kasir iċħal.

Buffer—cuxxinett, mħadda tal lasticu jew gild bil molol fit-truf tal vaguni tal vapur tal art etc. biex meta jaħbtu ma xulxin ma issirx ħsara.

Buffet — dakka ta ponn, jew ta ħarta; tati bil ħarta; tissara, tagħmel partita bis-sarâr.

Buffet (bil Francis akra *bufé*)—armariu *(sajbord)* għall ħwejjeġ tal ichel (platti, chiccri, faejjenza etc.)

Buffetter—wieħed li jati bil ħarta, li jissara.

Buffeting—dakka ta ħarta jew ta ponn; xebgħa ħartiet jew ponnijiet.

Buffin—xorta ta drapp, pannu ordinariu (oħxon).

Buffle—ticconfondi, tistordi, tħawwad ir-ras, tisrom il moħħ.

Buffle headed — stupidu, wieħed b'rasu cbira, sturdut.

Buffo—il buffu (ta teatru).

Buffoon—pulcinella, wieħed li idaħħac in-nies, buffûn.

Buffoonery—is-sengħa, taħriġ tal buffûn, ta dac li idaħħak.

Buffy—tal lewn safrani ċar tal gild tal buflu.

Bufonite—ara toad-stone.

Bug—bakka.

Bug-bear—xi ħaġa li tbażża, babaw.

Bugee—xorta ta xadin tal India.

Bugginess—tilja bakk.

Buggalow—bastiment żgħir, b'arblu wieħed li jusaw mal costa tal India.

Buggasins—l-isem (antic) li chienu jatu fil cummerċ lill calicò.

Buggy—imbakkak, collu bakk.

Bugle—curnetta, trumbetta, żibġa sewda (tal ħġieġ); xorta ta ghendus salvaġġ; isem ta pianta, lsien il ghendus.

Bugle-horn—trumbetta tal militari jew tal caċċaturi.

Bugloss—xorta ta ħxejjex (pianti).

Buhl (akra *bjul*)—madriperla m'ħix imbornuta (ma tlekkx); xogħol tal intarsjar bil koxra tal fecruna, injam u ram.

Buhr-stone—gebla li jagħmlu minnha il ħaġar tal imtieħen.

Build — tibni, twakkaf, tagħmel; *You are building castles in the air,* kiegħed tagħmel ħafna castelli in aria — *do not build on him,* torbotx fuku (tkisux. tgħoddx fuku).

Builder—bennej.

Building—bini, dar, edificiu, fabbrica; *ship building,* costruzioni (għamil) tal bastimenti.

Built—temp passat u particip tal verb *to build* -bnejt etc., mibni.

Bukshee—cmandant, pagatur, wieħed li iħallas fl-India,

Bul—xita, li stagun tax-xita.

Bulb—basla (tal fjuri)—tagħmel trabbi il basla.

Bulbaceous—ara bulbous.

Bulbed — bil basla, li għandu il basla.

Bulbiferous—li jagħmel il basal.

Bulbina—pianta tal basal.

Bulbodium—zocc li italla il frieghi minn taħt l-art.

Bulbo-gemma—basla li ticber, titla fuk iz-zkuk tal pianti.

Bulbo-tuber—zokk kasir, imgherbeb ta taħt l-art.

Bulbous—bil basal, basli—imkabbes il barra.

Bul-bul—l-usinjol tal persiani (tannies tal Persia).

Bulchin—ghoġol żgħir.

Bulge—żakk tal bittija jew ta bastiment; iżżaccar, tagħmel iż-żakk, titfa il barra, tagħmel l-ilma, tnixxi; *bulge out your cheeks*, ibbuffaha; *your pockets are always bulging out*, bwietec dejjem ibbuzzati il barra.

Bulging—imkabbes, mixhut, maħruġ il barra.

Bulimy—ġuħ ibleh, ġuħ clubi; lupa (għall ichel).

Bulk—il biċċa 'l cbira, ħxuna, cobor; bûk ta bastiment; daks, mramma. *He lost the bulk of his fortune in gambling*, tilef il biċċa il cbira tal ġid tiegħu fil-logħob.

Bulk-head — parapett (spartiment) ta bastiment.

Bulkiness—cobor, ħxuna.

Bulky—cbir, oħxon.

Bull—ghendus, fart, bolla, sigill; bolla, editt tal Papa; żball cbir (oħxon); dac li jixtri il cupuni etc., collha bil fehma li is-suk tal cambiu jogħla biex jagħmel negoziu tajjeb; *John Bull*, hua l-isem li jatu lill Inghilterra (Ġanni l-oħxon) li jiflaħ.

Bulla—nuffata żgħira bl-ilma, pustula.

Bullace—xorta ta pruna karsa.

Bulary—bollariu, ġabra tal bolol (editti) tal Papa.

Bullate—bli nfafet (bil bżieżak).

Bull baiting—(logħob) il ġlied (issarâr) tal gniedes mal clieb.

Bull-beef—laħam tal ghendus (taċċanga).

Bull-beggar — babaw, wieħed li ibażża, fantasma.

Bull-calf—ghoġol, ghendus; wieħed stupidu.

Bull-comber—xorta ta ħanfusa jew wirdiena.

Bull-dog—buldog, chelb b'gheddumu wasa', chelb għall ġlied.

Bullett — balla (ta xcubetta, pistola.

Bulletin — aħbarijet ufficiali (tal autorità) li joħorġu ghas-sodisfazion) tal publicu,

Bull-faced—li ghandu wiċċu cbir.

Bull-feast—ġlieda tal gniedes.

Bull-finch — għasfur tal ghana, durrajsa ħamra.

Bull-fish—isem ta ħuta li tgħammar fl-ibħra tal America ta fuk.

Bull-fist—xorta ta fakkigħ.

Bull-fly / Bull bee } ara gadfly.

Bull-frog—xorta ta żrinġ cbir.

Bull-head—ras kargha, stupidu.

Bull-hide—il gild tal ghendus.

Bullion—ingott deheb jew fidda.

Bullish — li għandu, li gej mill ghendus.

Bullist - dac li jicteb l-editti tal Papa.

Bullition - ara Ebullition.

Bullox—ghendus (imsewwi) ghoġol.

Bulls-egg—ara bull-stag.

Bull's eye - dic il marca (rokgħa) bajda li icun hemm fit-tarca tal isparar biex jimmiraw ghaliha; *bull's eye lantern*, l-anterna tal pulizia li icollha ħgieġa tonda ħoxna kuddiem (bħal għajn ta għendus), hgieġa ħoxna li icun hemm mwaħħla fil cverta ta bastiment; tokba tonda (żgħira) f'tieka.

Bull's-nose—(fis-sengħa tal architettura) in-naħħa ta barra ta anglu ottuso.

Bull-stag—ghendus msewwi.

Bull-weed—isem ta ħaxixa.

Bully—gelliedi, ragel tal ġlied, ta kattgħani, wieħed li jaħbat (iħebb) għall...

Bulrus—ġummar, simar.

Bulrushy—magħmul (tal) ġummar, simar.

Bulse—(bl-Indian) ħafna diamanti, salt diamanti.

Bultel — il granza, in-nuħħala li tibka fid-dulepp (wara it-tgħarbil).

Bulwark—sûr, fortificazioni; partighetta.

Bum—it-tint; tagħmel ħoss, sparatura.

Bum-bailiff—sbirr.

Bumbelo - flixcun ta li spiżiari ghassublimizzâr.

Bumble-bee—naħla salvaġġa.

Bumboat—dgħajsa tal gadraj (ta dac li iservi (jew ibih) affarijiet tal ichel etc. abbord tal bastimenti.

Bumkin—il post fejn igazza il mura tat-tarchett (fejn il guarda-cor, il prua ta bastiment).

Bump—gundalla, tagħmel gundalla (ħobża)—ħoss cbir, tagħmel ħoss cbir.

Bumper—tazza jew chiccra mimlja sax-xifer.

Bumpkin—raħħal, wieħed rozz tar-raħal; ċaccar.

Bumpkinly—ta rozz, ta ċaccar.

Bunch—għankud, katta, faxx, ħotba, għokda, resta (ħut), troffa—titħatteb, issir għokod—*This is a fine bunch of grapes*, dan għankud għeneb sabiħ; *I found a bunch of keys*, sibt katta infietaħ; *I bought two bunches of onions for a half penny*, xtrajt żewġ faxxi (kattiet) basal b'sitt ħabbiet; *this trunk is full of bunches*, dan iz-zocc collu ħotob (ingroppi); *he is bunching out*, kiegħed jitħatteb.

Bunch-backed—ħotbi, b'dahru imgħawweġ, inclinat, mħatteb.

Bunchiness—għonieked għenieked.

Bunchy—mimli għenieked.

Bundle—sorra; (tal-librari) quantità ta carta daks żewġ rîżmi; torbot jew tagħmel sorra; tlesti is-sorr ħwejjeġ (tippacchia) biex titlak jew issiefer.

Bung—tapp ta bittija, soddieda; issodd bittija.

Bungalow — dar fl-India bis-sakaf tat-tiben—msakkfa bit-tiben.

Bung-hole—it-tokba minn fejn tintela il bittija.

Bungle— tħarfix, tħaxlif, tirkigħ; tkaxlef (tagħmel ħorrox borrox) trakka.

Bungler—wieħed li jaħdem addoċċ, li iħaxlef fix-xogħol; li irakka (chif giè giè).

Bungling—rozz—goff, addoċċ, imħaxlef, chif giè giè.

Bunk—tavla ta slitta (ta carrozza bla roti għal fuk is-silġ) caxxa, twavel għal sodda.

Bunker—il post fejn jistivau il faħam etc. abbord ta bastiment etc.

Bunn—pannozzu (ftira żgħira bizzoccor).

Bunnian—callu, nefħa fuk is-swaba tas-siek.

Bunsing — annimal bħal nemes li jinsab l-actar fil cap tal Bona Speranza (l-Africa t'isfel).

Bunt—iż-żakk ta kala—il biċċa tannofs tal klugħ.

Bunter—mara li tiġbor ic-ċraret fit-triek—mara vili, ordinaria.

Bunting—ortulan; drapp (suf) tal bandieri, stamina; *common bunting*, durrajsa.

Buntline—ic-cima li tiġbed (torbot) il klugħ mal antinni.

Buoy — baga, gavitell, sinjal (sufra etc.) f'wiċċ l-ilma — tgħawwem f'wiċċ l-ilma; *he is buoying by hope*, kiegħed igħejx mimli bit-tama.

Buoyance—qualità (li stat) li iżomm f'wiċċ l-ilma.

Buoyant—li iżomm fil wiċċ, ħafif, elasticu.

Buoy-rope—il ħabel li iżomm il baga mal ancra.

Buphaga—isem ta għasfur.

Buprestidan - isem ta insett (duda).

Bur — il koxra ta gewwa (it-tieni koxra) tal-lewz etc. għarix (camra ta gewwa); cannizzata.

Burbolt—vleġġa bla ponta.

Burbot—ħuta mxewca (xewc xewc).

Burdelais — xorta ta għeneb (ta Bordeaux).

Burden — tagħbija, tokol, refgħa, pìs; tgħabbi, ittakkal, tgħakkes; *a beast of burden*, bhima tat-tagħbija (bagħal etc.); *his life is a burden to him*, xaba minn ħajtu (ma jiflax iżjed.

Burdener—min igħabbi, min igħakkes, itakkal.

Burdenous / Burdensome } tkil, gravus; li ma tistax tissaportih, issofrih.

Bureau (akra *burò*) — burò, gredenza bħal scrivanija—ufficiu, camra fejn wieħed jicteb etc.

Bureaucracy (akra *buròcrasi*)—burocrazìa, sistema li biħ il gvern icun taħt idejn cap.

Burette — post bil flixchen (bħal oliera jew spiritiera) strument biex tkassam spiritu (xorb etc.) f'100 jew 1000 quantità daks wieħed.

Burg, Burgh—ara borough.

Colosseum—Colosseu (ta Ruma) — bini ta cobor li iwaħħax.

Colossus—statwa li twaħħax bil cobor tagħha (ta'l belt antica ta Rodu); daks ġgant.

Colostrum—liba, l-ewwel ħalib li jati is-sider ta min jeħles (icollu it-tfal).

Colour—lewn, culur, żebgħa; bandiera, standard (ta riġment); cheutiela, scuza; tiżbogħ; tiħmar (issir aħmar), tistħi; *What colour do you want it?* x'lewn tridhu? *she has a fine colour*, għandha culur (lewn) ta wiċċ sabiħ; *two soldiers ran away from their colours*, ħarbu żewġ suldati (scartau mir-riġment); *he set him out in his true colours*, pingiħ (ħażżu) tajjeb wisk; kaxxru (għamlu hu mkaxxar, li ma iħalli xejn minnu; *The moment I speak to her, her colour rises at once*, malli inchellimha dic is-sigħa issir ħamra; *I am sure she colours her hair*, jena naf sgur li hi tiżboħ xagħarha; *You are now trying to colour cruelty with the name of justice*, issa inti trid tgħatti (tistor, taħbi) il ħruxija tiegħec taħt l-isem ta ġustizia.

Colourable — sabiħ; dieher (bid-dieher), ċar.

Coloured—culurit.

Colorific—li jati jew li jagħmel il-lewn.

Colouring—il culuri, lewnijiet ta quadru etc.

Colourist — pittur imsemmi (tajjeb) għal culuri.

Colourless — bla lewn; trasparenti.

Colourmen — dac li ilesti (iħawwad) il culuri.

Colours — standardi (bandieri) ta riġment.

Colportage — is-sengħa, ix-xogħol ta wieħed li idur fit-triek ibigħ il cotba.

Colporter—bejjegħ il cotba fit-triek, wiehed li idur ibigħ il cotba fit-triek.

Colstaff — bastun tal menża (li erfgħu bieħ tnein min-nies (jew acar) xi ħaġa tkila fuk spallejhom.

Colt — moħor, felu; takbeż, titbagħrad, titkabeż; *the colt of an ass*, felu (ħmar); *a ragged colt may make a good horse*, min felu jista isir żiemel (tifel imkareb etc. jista ucoll isir ragel).

Colter—sicca ta moħriet.

Coltsfoot—isem ta ħaxixa.

Colt staff — romblu kasir biex igħerbu (imixxu) xi gebel cbir jew tkil fukhu.

Coltsteeth—lewwel snien,lewwel titliegħ tas-snien tal annimali.

Colubrine—ħażin, viljacc, macacc.

Columbary—barumbara (caxxa etc. għal ħamiem) fejn ibejjet u igħammar il ħamiem.

Columbian — ta Columbu (Cristoforu) jew tal America.

Columbine—xorta ta siġra (dejjem tħaddar); il prima donna ta pantomina; ta jew bħal beċċun (jew ħamiema).

Columbine—ħmieġ tal ħamiem.

Columella—colonna jew pilastru żgħir.

Column—colonna, pilastru; sarbut, filliera, fila suldati; *the first column of the second page*, fl-ewwel colonna tat-tieni faċċata (tal ctieb).

Columnar — magħmul bħal colonni.

Columned — mgħammar bil (li għandu il) colonni.

Colure (colures) — żewġ circuli cbar li jissupponu jittraversaw il xulxin fil poli tad-dinja.

Colza—xorta ta caboċċa.

Colza-oil—żejt magħsur miż-żerrigħa tal *colza*, li jusaw għal lampi.

Coma—xuxa ta cometa; ngħas cbir (marda ta rkad); isem ta ħaxixa.

Comate—sieħeb.

Comate — bix-xuxa, li donnu (jidher) bix-xuxa.

Comatose—ta ngħas cbir u tkil.

Comb — 'moxt; għalla ta serduk; xeħda tal għasel; tomxot, tħallas ix-xagħar; chejl tal kamħ li jasa *4 bushels*—*go to comb your hair*, mur omxot; *why don't you comb you horse every morning*, għaliex ma tistriljax iż-żiemel tiegħec cull fil għodu?

COMBAT — tiggieled, ticcumbatti, titkabad, teħoda ma ; ġlieda, takbida, cumbatt.

COMBATANT—gellied, min jiccumbatti, jitkabad, jeħoda ma.

COMBATIVE—li jiggieled bil ponnijet ; tal ġlied.

COMBER—rixtiel, wieħed li irextel is-suf, kanneb etc.

COMBINABLE—li jista icun mkabbel jew mlakka.

COMBINATION—takbila, ftehima.

COMBINE—tgħakkad, tkabbel, tlakka ; takbel, tiltaka, tingħakad, tiftihem.

COMBINEMENT—ara COMBINATION.

COMBING—mxit, taħlis tax-xgħar ; tisellef jew tomxot b'mod li tgħatti il kargħa tar-ras (jew ras fartasa).

COMBLESS—bla moxt jew bla għalla.

COMB MAKER—min jagħmel li mxat.

COMBUST—sħun ferm (igħejdu għal xi chewcba etc. meta tcun krib ferm lejn ix-xemx).

COMBUSTIBILITY—kbid, ħruk.

COMBUSTIBLE—li jista jakbad jew jinħarak.

COMBUSTION—ħruk, kbid (bin-nar).

COMBUSTIVE — li jista jakbad jew jinħarak.

COME—tigi, tasal, tilħak ; taħbat, tiġri; *where do you come from?* minn fejn gej? *come to me,* ejja għandi ; *the bill will come to more than two pounds,* il cont jilħak iżjed minn żewġ liri ; *the furniture alone comes to twenty pounds,* il għamara biss tilħak għoxrin lira ; *it comes all to the same thing,* jigi l-istess (xorta waħda) ; *I hope this will soon come to an end,* nitma li dan dal wakt (ma jidumx ma) jispiċċa ; *I am anxious to see what this affair will come to,* għandi cursità cbira biex nara chif sejra tispiċċa din l-affari ; *see what he is come to now,* ara issa fiex giè; *I can't see how he could come to that estate,* ma nistax naf chif ħa dac il wirt ; *If you keep mixing with that one you will sure come to mischief,* Jecc tibka tagħmilha ma dac sgur tigi fil għali; *I hope it will come to good,* nispera li tirnexxi; *he will come to life again,* jarġa jeħu ir-ruħ; *when it comes to my turn,* meta imiss lili ; *they have come to an agreement at last,* ftehmu (iccurdaw) sa fl-aħħar; *when she will come to die,* meta tigi biex tmut ; *I soon came to myself again,* malajr rġajt gejt in sè. *I can never come to your terms,* katt ma nista niftihem miegħec (niccorda miegħec) ; *they have come to a conclusion at last,* sa fl'aħħar iddecidew ; *they nearly came to blows,* quasi gew fl-idejn. *How did he come to know it?* chif chien jaf? *It then came to pass,* ġara imbagħad; *if you go there you will come to trouble,* jecc tmur hemm tigi fil għali (ticser għonkoc); *I know that one of your letters is to come into his hands,* naf li waħda mill littri tiegħec għandha tigi f'idejh. *I'll find a way to come at it,* nsib mezz li nasal (nieħu jew nottieni); *come in,* idħol (idħlu); *I am afraid some obstacle will come in the way,* nibża li jinkala xi għawġ ; *come out now,* oħorġu (jew oħroġ) issa; *not one tooth has come out yet,* l-ankas għadha ma spuntat (iffaċċat jew ħarget) sinna ; *did your book come out?* ħareġ (ippublicajtu) il ctieb tiegħec? *come up,* itla (itilgħu) ; *the grass now begins to come up,* issa jibda jitla (jinbet) il ħaxix ; *come up to me,* ersak lejja ; *the schooner was seen to come up to the ship,* li scuna rawha tinvesti il bastiment. *You will never come up to him,* int katt ma tista tilħak miegħu ; *come down,* inżel (inżlu) ; *this is not strong enough, it will soon come asunder,* dan mhux sod (kawwi) biżżejjed, dal wakt jinfetaħ (jinkasam) tnejn ; *come back* jew *come again,* arġa ejja ; *when will you come back?* meta tarġa tigi; *come about that way*; ejja, dur, minn dic in-naħħa'; *come along,* imxi, ejja ; *who came after him?* minn giè jew sar waraih? *what comes next?* x'jigi issa (x'imiss) ; *come away with me,* oħroġ (ejja barra) miegħi ; *come on, come forward,* ersak, mur il kuddiem ; *I wish you will come forward in your mathematics,* nixtiek li tgħaddi il kuddiem (tavanza) fil matematichi. *Come on, run,* isa (arma) iġri ; *she is come of good family,* gejja (mnissla) minn familja tajba ;

*I see that your hair is nearly all come off*, kiegħed nara li xagħrec għoddu waka (niżel) collu; *he came off with credit*, spiċċa ta ragel; *Do you think you will come off so?* tifhem int li sejjer teħlisha hecc (ħafif)? *I am sure you will come off the loser*, jena sgur li inti toħroġ tellief (li inti titlef); *who knows what will come of him*, min jaf x'isir minnhu; *How did you come by it?* chif iddubbajtu, chif giè f'idejc? *I shall come upon you for it*, fukec naka biex tħallas (inti tħallashieli); *for the time to come*, għal li gej, (mil-lum il kuddiem); *first come first served*, min jiddawwar ma jilħakx.

COMEDIAN—cummidjant; min jagħmel (jirrecita) jew jicteb cummiedia.

COMEDONES—dud rkiek li icun fil gilda (tal gisem) tat-tfal.

COMEDY—cummiedia.

COMELINESS—sbuħija, ġmiel, ħlewwa; dac li jixrak.

COMELY—xierak, sabiħ, ħelu.

COME OFF—ħarba, scappatura.

COMER—min jigi (wieħed li giè); *he is one of the new comers*, hua wieħed mil ġodda (milli għadhom chemm gew).

COMESTIBLE—tal ichel.

COMET—cometa, chewcba bix-xuxa.

COMETARIUM—macna biex turi iddawran (il mixi) ta cometa dwar ixxemx.

COMETARY—tal cometi.

COMET-LIKE—bħal (li jixbeħ il) cometa.

COMETOGRAPHY — descrizioni, discors fuk il cometi.

COMFIT—cunfett, perlini.

COMFITURE—confettura.

COMFORT — farġa, twitija, sabar; confort; tfarraġ, twitti, issabbar, ticconforta; *I cannot find any comfort here*, ma nistax nsib sabar hawn; *my children will be my only comfort in my old age*, uliedhi icunu l-unicu hena tiegħi fi xjuħiti.

COMFORTABLE — li iwitti, ifarraġ, jaħji, comodu, tajjeb; *this is a very comfortable place*, dana loc tajjeb (comdu) wisk. *Are you comfortable there?* kiegħed sewwa (tajjeb) hemm?

COMFORTER—min jfarraġ, jaħji, jiccomforta,

COMFORTING—li ifarraġ, jaħji, jew jicconforta.

COMFREY—widnjet il għomor (ħaxixa).

COMIC—tad-daħc, comicu, li iġagħlec tidħac.

COMICAL—comicu, tad-daħc.

COMING—li gej; migja, *who is coming?* min gej? *before the coming of our Lord*, kabel il migja tas-Sinjur tagħna (kabel ma giè Cristu fid-dinja); *since his coming*, mindu giè hu!

COMING-IN—renta.

COMITIA—lakgħat populari (*meeting*) tar-Rumani.

COMITIAL—tal-lakgħât, tal *meetings*.

COMITY—ħlewwa fl-imgiba, civiltà.

COMMA—virgola (,).

COMMAND — cmand, ħacma; ticcmanda, taħchem, issaltan; *I am always ready to receive your commands*, jena dejjem lest għal cmandi tiegħec. *You must learn to have a command on yourself*, jaħtieġ titgħallem tcun patrun tiegħec in-nifsec (tgħid ħaġa u tgħamilha); *she has three languages at her command*, hija taf tajjeb (tipposiedi) tliet lingui; *any commands, Sir?* ticcmandani xi ħaġa, Sinjur? *Fort St. Elmo and Ricasoli command the entrance to our harbour*, Sant'Elmu u ir-Ricasli jiddominau (iħârsu) id-daħla tal port tagħna (ta Malta); *he was sent to command the two armies*, bagħtuh jiccmanda iż-żewġ armati.

COMMANDANT—cmandant.

COMMANDER—*Comander*; fizzial ta abbord li jigi wara il Captan.

COMMANDER-IN-CHIEF — generalissimu.

COMMANDERSHIP—post, ufficiu, grad (*rank*) ta COMMANDER.

COMMANDERY—il Cavalieri etc. ta ordni jew cumpannja; commenda, irrenta, palazz etc. ta dawn il Cavalieri.

COMMANDING—li jiccmanda, li jaħchem; *what is the name of the Commanding Officer of your Regiment*, x'ismu il curunell (ufficial Cmandant) tar-Riġment tagħcom?

COMMANDMEND — cmandament; *the ten Commandments*, il għaxar Cmandamenti t'Alla.

COMMANDRESS — cmandanta — mara li għandha il cmand, li ticcmanda.

COMMATIC — magħmul proposizionijiet żgħar jew ksar.

COMMATISM — kosor (ta cliem) ġabra ta cliem (proposizionijiet) fil kasir jew concisi.

COMMEASURABLE — li tista iggibhu ta l-istess daks jew kies.

COMMEMORABLE — ta min jibka jiftacar fih, ta min jiftacru.

COMMEMORATE — tfaccar, ticcommemora, tissolennizza.

COMMEMORATION — tifchira, commemorazioni, solennità.

COMMEMORATIVE } COMMEMORATORY } li ifaccar, jiccommemora.

COMMENCE — tibda; tati bidu.

COMMENCEMENT — bidu.

COMMEND — tfaħħar, tgħin, tirraccmanda.

COMMENDABLE — ta min ifaħħru, isemmih (fil gid).

COMMENDAM (fil ligi tal cnisia) iżżamma ta benefiziu sa chemm isir (jilħak) sidu (ta min icun).

COMMENDATARY — wieħed li icollu (li igħix) bil COMMENDAM (ara).

COMMENDATION — raccomandazioni; tifħira; għajnuna (mogħdija) b'chelma.

COMMENDATOR — commendatur — wieħed (ragel secular) li icollu (igaudi) il COMMENDAM (ara).

COMMENDER — min ifaħħar, jirriccmanda, igħin b'chelma.

COMMENSAL — wieħed li jecol fl istess mejda ma jeħor.

COMMENSURABLE — li għandu daks jew chejl wieħed; mdakkas, mkabbel.

COMMENSURATE — iddakkas, tkabbel fid-daks etc.; li għandu li stess daks, mdakkas.

COMMENSURATION — daks fil kies etc. proporzioni.

COMMENT — tifsira, cumment, annotazioni; tfisser, ticcummenta.

COMMENTARY — commentariu, chitba biex tiftacar, biex tagħmel memoria; ħafna (ġabra ta) tifsir, tifchiriet.

COMMENTATE — tinnota, ticteb tifsira, ticcummenta.

COMMENTATOR — min jiccummenta, jagħmel noti jew tifsiriet (f'xi chitba).

COMMENTITIOUS — immaginariu, li ma jesistix.

COMMERCE — cummerċ, trafcu, negoziu; ticcummercia, tinnegozia. *Commerce is very slack*, il cummerċ mejjet (batut) wisk.

COMMERCIAL — cummerciali, tal cummerċ jew negoziu; mercantili.

COMMETIC — li isebbaħ, jagħmel sabiħ.

COMMETICS — ħwejjeġ li isebbħu (li tagħmel sabiħ bigħom), żebgħa għal wiċċ etc.

COMMIGRATE — titlak minn pajjis għal jeħor (temigra) flimchien (ħafna nies f'dakka).

COMMINATE — tħedded.

COMMINATION — theddida (causa, accusa, denunzia).

COMMINATORY — li iħedded (li jiddenunzia).

COMMINGLE — tħallàt flimchien.

COMMINUATE — titħan (tagħmel trab, tfarrac).

COMMINUTION — taħna, tħin.

COMMISERABLE — ta min jagħdru, msejchen, li jisthokklu ħniena.

COMMISERATE — tgħader, tħenn.

COMMISERATION — mogħdrija, ħniena.

COMMISERATOR — min iħenn, min jagħder.

COMMISSARIAT — cummissarjat, l-ufficiali ta Armata.

COMMISSARY — cumissariu (dipartiment fl-armata minn fejn joħorġu il provvisionijiet tal ichel għan-nies u'l bhejjem taħt il cmand ta Ufficial li hu il Cummissariu General.

COMMISSION — cumissioni; tati cumissioni, tautorizza jew iġġagħal lill min jagħmillec ħaġa; tagħmel jew tkigħed bniedem f'post.

COMMISSIONAIRE — wieħed li icollu il cumissioni, jixtri jew ibigħ (chif icun mitlub), currier.

COMMISSIONARY — msejjaħ, magħmul b'*warrant*.

**Commissioner** — Cummissariu, wieħed li għandu is-setgħa li jara (jesamina) affarijiet etc. f'loc ħadd' jeħor, jew f'loc il gvern.

**Commissure**—ġonta, ġongitura (ħjata).

**Commit**—tagħmel, tafda, tħalli jew tati f'idejn xi ħadd; tibgħat il ħabs, *If you do so you commit a sin*, jecc tagħmel hecc tagħmel dnub. *I must commit it to memory*, jaħtieġ nitgħallimha bl-amment—*he was committed to custody*, arrestawh, ħaduh il ħabs; *they then had to commit themselves to God*, chellom imbagħad jerħu ruħħom f'idejn Alla.

**Commitment** } **Committal** } arrest.

**Committee**—cumitat, xirca, ġabra ta nies magħżula biex timmaniġġa, tagħmel jew tmixxi xi affarijiet.

**Committer**—min jagħmel, jiccommetti (xi ħtija etc.)

**Committible**—li jista icun magħmul, arrestat, jew merħi f'idejn ħadd' jeħor.

**Commix**—tħallat.

**Commixtion** } **Commixture** } taħlita.

**Commodate** — (fil ligi) self (bla mgħax) ta xi ħaġa.

**Commode**—scufia tan-nisa (li chienu jilbsu dari); comodin.

**Commodious** — commodu, tajjeb, adattat, li jaħji.

**Commodity**—cumdità; oggetti, mercanzìa.

**Commodore**—commodor, captan li jiccmanda squadra ta bastimenti.

**Common**—comuni, ta culħadd, pubblicu; vili, baxx, li jiswa ftit, (fil grammatica) li jista icun ta genere maschil jew femminil; *at the common rate*, bil prezz li tcun sejra ħaġa (bil prezz current); *it is a common talk now*, issa f'ħalk culħadd (culħadd kiegħed igħejd); *every one has a right to play on the common*, culħadd għandu dritt (jista) jilgħab fix-xagħra (fil wesgħa etc.); *they are living in common now*, kegħdin igħejxu flimchien (comunità, bħal familja waħda), issa.

**Commonage**—id-dritt li tirgħa annimali f'xgħara etc.

**Commonalty**—in-nies baxxi, il poplu baxx.

**Common-crier**—dac li igħajjat (javża xi ħaġa) fit-torok.

**Commoner**—wieħed (ragel) mil comuni, jigifieri membru tal parlament li ma icunx min-nobbli; student tattieni grad tal Università ta Oxford.

**Common-hall**—sala tal cunsill (fejn jiltakgħu il pajżani għal xi cumitati etc.)

**Common-law**—ligi mill antic (usu); ligi mhix mictuba, iżda hija hecc magħduda (miżmuma) għaliex tcun mill antic.

**Commonly** — actarx, comunement, generalment.

**Common-place**—tas-soltu, comuni; memorandum, ctieb (scritt) fejn wieħed iniżżel xi ħwejjeġ li irid jiftacarom.

**Common prayer**—talb, orazioni.

**Commons**—il comuni, il camra baxxa, il cunsilieri jew membri tal Parlament maħturin mill poplu tal Inghilterra; l-ichel tas-soltu li jitlesta għall mejda.

**Common sense**—sens comuni, melħ, għakal. *I appeal to your common sense*, nħalli fis-sens comuni (fil għakal) tiegħec.

**Common weal** } **Common wealth** } il comuni, is-società, ir-repubblica.

**Commorance** } **Commorancy** } abitazioni, għamara, loc fejn wieħed jokgħod jew igħammar.

**Commorant**—li jokgħod, li jgħammar.

**Commotion**—storbiu, rewwixta, għagħa, takliba, tkankila, ċaklika.

**Commotioner**—min ikankal storbiu jew rewwixta, ikalleb, igib takliba.

**Commove**—tkankal, tkalleb, tħawwad, ixxewwex.

**Commune** — titchellem ma, tgħid, tgħarraf.

**Commune** — parroċċa, taksima, distrett ta Franza.

**Communicable**—li jista icun iccomunicat.

COMMUNICANT—min jitkarben, li jieħu jew li imissu minn...

COMMUNICATE—tgħarraf, tgħid, titchellem ma, titkarben—*I'll communicate this only to you*, dan ngħejdu lilec biss.

COMMUNICATION — tagħrifa, taħdida ma; communicazioni, familjarità, cunfidenza; *evil communications corrupt good manners*, il cumpannija ħażina tħażżen (tgħarrak) id-drawwiet tajba (it-tajbin).

COMMUNICATOR—wieħed (min) igħarraf, igħallem.

COMMUNICATORY — li igħarraf, li igħallem.

COMMUNION — tkarbina, tgħarrifa, xirca, (società), ordni (gemgħa) ta religiusi, (patrijet etc.) *Did you receive Holy Communion to-day?* inti tkarbint illum?

COMMUNIONIST—wieħed ta li stess società, ordni jew religion.

COMMUNISM — comunismu, socialismu; id-dutrina (tagħlim) tal proprietà comuni—il fehma ta x'uħud li cull ma hawn fid-dinja hua ta cull ħadd xorta waħda (culħadd għandu sehmu xorta waħda).

COMMUNIST—socialista, min għandu il fehma tal COMUNISM (ara).

COMMUNITY — comunità, società, għakda ta nies li igħejxu flimchien.

COMMUTABLE—li jista jimbidel jew jitpartat.

COMMUTATION—bidla, tpartit.

COMMUTE—tibdel, tpartat; *his sentence had been commuted from execution to penal servitude for life*, is-sentenza tal mewt bidluhielu għall ħabs għall għomru.

COMMUTUAL—are RECIPROCAL.

COMOSE — li għandu xagħar, jew ħjut.

CÒMPACT — cuntratt, patt, bakgħa (chif wieħed jibka miftihem); *this was done by compact*, dana sar b'cuntratt (bi ftehima) bejniethom; *this was our compact*, dana chien il ftehim tagħna (hecc conna bkajna).

COMPÀCT—tross, tgħakkad flimchien jew ma xulxin, ittappan; marsus, mtappan, concatenat, magħkud, mibrum (trongi); *that was a compact discourse indeed*, dac chien discors marbut tajjeb flimchien (concatenat tajjeb) tassew.

COMPAGINATION—għakda, compaginar (għamla ta pagina flimchien).

COMPANION—sieħeb, xric.

COMPANIONABLE—li jissieħeb, li jixxerrec.

COMPANY—cumpannja, xirca; wens, katgħa, ġmiegħa; tissieħeb, tixxerrec. *I shall he very pleased with your company*, nieħu gost wisk bic (bil cumpannja tiegħec); *you have been keeping a very bad company lately*, dan l-aħħar cont tagħmilha ma cumpannja ħażina ħafna. *I like him, he is such a good company*, inħobbu għax minn tagħna (fuk ruħu, allegru, mhux bużżieka); *that soldiers belongs to "B" company*, dac is-suldat tal (fil) cumpannja "B"; *they came by companies*, gew katgħa, katgħa; *don't mix with him he is a company keeper*, tagħmiliex miegħu, dac jagħmilha mal cumpannja (disclu, ta condotta ħażina); *all the ship's company*, l-equipaġġ collu—*we must always keep company together*, imissna dejjem nokogħdu (nibkgħu) flimchien.

COMPARABLE—li jista jakbel, jixxebbaħ, icun paragunat.

COMPARATES — iż-żewġ ħwejjeġ li icunu mkabblin, mxebbħin jew ipparagunati flimchien (ma xulxin).

COMPARATIVE—comparattiv (grad ta aggettiv); xebbieħ, li ixebbeħ, li ikabbel, jipparaguna.

COMPARE — xebħ, takbil, paragun; ixxebbeħ, tkabbel, tipparaguna, *beyond compare*, bla paragun (li ma ixxebbhu ma xejn), *he is not to be compared with me*, hua xejn ma għandu x'jagħmel miegħi (ma jixbeħnix); *let us compare notes together*, ejja nirragunaw ftit flimchien (nitħaddtu ftit bejnietna).

COMPARISON—paragun, xebħ, takbil.

COMPART—taksam, tofrok, tferrak.

COMPARTIMENT—taksima, compartiment.

COMPARTITION—ksim.

COMPARTMENT—taksima.

Compartner—sieħeb, sociu, xrio.

Compass—dawwara, circu; boxxla; wisa; xifer, limiti; iddawwar ticseb, tħassel, ťakla; *in the compass of a year*, fi żmien sena (dwar ta sena, tul sena); *this is a thing not within the compass of man's memory*, din ħaġa li l-ebda bniedem ma jiftacarha; *you had better draw this... into a narrow compass*, chien icun aħjar għalic li chiecu cont tkassar dan il... *I have to keep him within compass*, icolli inżommu mrażżan (inżommlu is-siccajr). *I wish you speak within compass*, nixtiek li tgħejd il ħaġa sewwa chif chienet (fukha biss) minn għajr ma tokgħod tħallat (tcabbar. iżżid) bi cliem (discors) jeħor. *Have you seen the compass when you went on board?* raitha il boxxla meta cont abbord? *Marco Polo was the first one that introduced the mariners' compass into Europe*, Marco Polo chien lewwel wieħed li daħħal il boxxla fl-Europa; *you can see all the winds marked on a card of the compass*, tista tara rjeħ collha immarcati fuk il carta tal boxxla; *the sea compasses the land*, il baħar idawwar l-art; *I'll try to compass that business*, nittanta nicseb (nħassel) dac in-negoziu (dic il biċċa xogħol).

Compassable—li jista icun mdawwar etc.

Compass-box—il caxxa tal boxxla.

Compasses – cumpass.

Compassion—għadra, ħniena, cumpassioni; *I cannot but take compassion of you*, ma nistax ma tiginix ħniena minnec (ma ngħadrecx).

Compassionable—tal ħniena, li jistħokklu mgħodrija.

Compassionate—tgħader, tħenn, icolloc ħniena jew cumpassioni; li iħenn, li jagħder.

Compass-needle—il labra (calamita) tal boxxla.

Compass-saw—serriek li jakta tond.

Compass-window—tieka tonda.

Compatibility – kagħda ma, takbila ma.

Compatible—li jakbel, li jokgħod ma.

Compatriot—pajsan, wieħed ta li stess pajjis.

Comperr—sieħeb; tissieħeb.

Compel—iġġagħal, tobbliga; *poverty compels him to beg*, il fakar ġagħlu imur jitlob il carità. *Your conduct compels me to leave this place*, il condotta tiegħec li iġġagħalni nħalli dan il post.

Compellable—li jista icun mgighel jew obbligat.

Compellatory—ta bil fors.

Compeller—wieħed li (min) iġagħal.

Compend—compendiu, tkassira (min tkassar).

Compendium—tkassira, taħsira, compendiu, sommariu (ġabra ta ħaġa, storia etc. fil kasir).

Compensate—tħallas, tpatti, tirriccumpensa.

Compensation — ħlas, tpattija, ricumpensa.

Compensation-pendulum—pendlu ta arloġġ magħmul bil virgħi waħda tal azzar u l-oħra tar-ram biex ipatti l-waħda għas-sħana u l-oħra għal csieħ (iżomm ruħu f'kies wieħed biex l-arloġġ ma ivarjax).

Compensative } li iħallas, li ipatti li
Compensatory } jirricumpensa.

Compete—tħabbatha ma, tħabrec, ticcompeti. *You cannot compete with him*, ma tistax tħabbatha miegħu (teħodha, tilħak miegħu).

Competence } competenza, dac li
Competency } hu xierak, biżżejjed, igħaddi; li wieħed icollu chemm igħix jew igħaddi bih; in-necessariu. *He has just a competency to live on*, għandu sewwa biżżejjed biex igħix. *When I see that my daughters have a fair competency of learning I intend withdrawing them from school*, meta nara li it-tfal tiegħi, il bniet, tgħalmu in-necessariu (chemm jiddubbau) feħsiebni noħroġhom mill iscola.

Competent – li hu xierak, biżżejjed; igħaddi; li għandu il jedd, li jista, competenti. *I am afraid that you are not a competent man for that situation*, nibża li ma tgħaddix (m'intix tajjeb biżżejjed) għal dac il post. *I am not*

*a competent judge to decide this question*, jena m'iniex competenti (ma ninkalax) biex niddecidi dic il custioni.

COMPETITION—li wieħed iħabbatha ma, jilħak ma, iħabrec għal xi ħaġa (jagħmel *gâra*) ma ħadd' jeħor. *We cannot stand in competition with them*, ma nistgħux inħabbtuha (nilħku) magħhom, jew nagħmlu *gâra* (niggareggiaw magħhom).

COMPETITIVE—tal COMPETITION (ara); *to be appointed Schoolmaster you must first undergo a competitive examination*, biex issir surmast hemm bżonn lewwel tagħmel esami (ma oħrajn) biex tara tgħaddihomx.

COMPETITOR — competitur, wieħed (min) irid ihabbatha ma ħadd' jeħor (f'esami etc.)

COMPETITRESS – competitrici, dic li trid tħabbatha ma oħrajn f'esami etc.

COMPILATION—damma, ġabra, compilazioni.

COMPILE—iddomm, tiġbor (flimchien minn hawn u minn hemm bcejjeċ ta auturi) ticcompila; *I have a mind to compile a new Geography book*, għandi f'rasi nagħmel (niccompila) ctieb tal *Geografia* ġdid; *I am compiling a new Anglo Maltese Dictionary*, kiegħed nagħmel (niccompila) *Diziunariu* ġdid mill Inglis għall Malti.

COMPILEMENT - ara COMPILATION.

COMPILER — minn jiġbor flimchien jiccompila.

COMPLACENCE / COMPLACENCY } cumpiacenza, li wieħed jagħmillec għal kalbec (chif tixtiek), li jiccuntentac.

COMPLACENT—compiacenti, tal piacir ħelu, affabbli, li jagħmillec għall kalbec (piacir) jiccuntentac.

COMPLAIN — tghemghem, tigres, tgħergher, tilmenta (iġġarrab hasra). *I can never camplain of him*, katt ma nista nghemghem minnu (katt ma ghandi xi ngħejd fih). *I know he suffers dreadfully from tooth ache, he is always complaining*, naf li ibati wisk bl-ugigh fi drasu, dejjem jibchi (iwahwaħ).

COMPLAINANT—dac li jagħmel causa fil korti, l-accusatur, l-*attur*.

COMPLAINER — min ighemghem, igherger jew jigres.

COMPLAINING – lmint, tghemghim.

COMPLAINT – accusa, lment, tgherghir, tghemghim; *any complaints?* għandna xi ħaġa xi ngħejdu?; *I heard a good deal of complaint against you*, smajt ħafna tgħergħir (tghemghim) fukec.

COMPLAISANCE — civiltà, cortesia; xogħol, għamil għal kalb dac li icun.

COMPLAISANT—compiacenti, li jagħmillec għal kalbec, li jiccuntentac; pulit, civil.

COMPLANATE—twitti, tinvella.

COMPLEMENT — tagħmira, *set* sħiħ, tgħamira sħiħa.

COMPLEMENTAL—li ighammar sewwa, jimla.

COMPLEMENTARY—li igħammar, jimla jagħmel tajjeb fejn jonkos.

COMPLETE—sħiħ, mitmum, lest; ittemm, tlesti, tispiċċa (xogħol) minn idejc; *they won a complete victory*; rebħu vittoria għal collox (sewwa), *he is a complete gentleman*, dac hu il veru sinjur.

COMPLETENESS – tmiem, perfezioni.

COMPLETION — għemil sa l-ahhar, tmiem.

COMPLETIVE – li jaghmel sħih, mitmum, lest; li ilesti, li itemm.

COMPLETORY—tat-tmiem, li itemm, li bih jispiċċa—il compieta (li icantaw jew li igħejdu il kassisin etc.

COMPLEX – mħallat, mwigher; complicat, ta bosta bcejjeċ.

COMPLEXION — taħlita, tweghira, drawwa, temperament; lewn jew culur tal wiċċ; *I know him well, he is a man of a rather dark complexion*, nafu tajjeb, hua ragel actarx ismar; *she is of a fair complexion*, hija bajdanija (wiċċa bajdani).

COMPLEXURE—taħlita ta ħaġa ma bosta oħra.

COMPLIABLE - li iciedi, li jagħmel jew jokghod għal li tgħejdlu, jew għal dac li trid jew tixtiek minnhu.

COMPLIANCE – rieda, għamil chif wieħed icun irid jew jixtiek—*in compliance to your command*, scond il cmandi tiegħec (chif ordnajt u ridt li isir).

Compliant—li jaghmel collox għal kalbec ( għalli tgħejdlu ), jokgħod għal dac li tcun trid, jew ghal dac li tgħejdlu ; compiacenti, tal piacir.

Complicate—tħabbel, tgherfex,twigħer ; mħabbel, mgherfex, mwigher; *he is suffering from a complicate disease*, għandu marda complicata (mgherfxa).

Complication — taħbila, tgherfixa, tweghira, complicazioni.

Complice — complici, sieħeb f'delitt etc.

Complicity — complicità, sehem f'ghamil ta delitt etc.

Complier—min jagħmel għal kalb dac li icun, min iciedi jew jobdi għal dac li tghejdlu.

Compliment — cumpliment, tibgil, *many thanks for the compliment*, grazie ħafna mill cumpliment, *accept this book with my best compliments*, ilka (ħu) dan il ctieb bil cumplimenti collha tieghi.

Complementary—li jaghmel cumplimenti (li ibiggel).

Complimenter—min jiccumplimenta, jaghmel il cumplimenti, min ibeggel.

Compline—compieta.

Complot—comp'ott, ftehima, conġura; ticcomplotta, tagħmel conġura.

Complotment—ftehima, conġura.

Complotter—min jagħmel (wieħed tal) conġura.

Compluvium—loc,post,giebia cbira, depost fejn jinġabar l-ilma tax-xita.

Comply—tagħmel għal kalb (chif irid jew jixtiek) xi ħadd ; ticcuntentah. *I am sorry I cannot comply with your request*, jiddispiacini li ma nistax niccuntentac (fit-talba tieghec) ma nistax naghmel li tixtiek kalbec. *The best thing you have to do is to comply with the will of God*, l-aħjar ħaġa li tagħmel hija li tokgħod (ticcuntenta) għal dac li irid Alla—*we must comply to the times*, jeħtieġ li nokgħodu għażżmienijiet (neħduha chif tigi).

Compo—tajn għat-tichil.

Component — li jagħmel parti ; il parti (biċċa) elementari jew ta l-ewwel ta ħaġa composta.

Còmport—diportament, mgiba.

Compòrt—iggib ruħec ; iggerraħ, issofri, takbel ma.

Compose—ticcomponi, taghmel, ticteb, tgħakkad, tiġbor flimchien ; issabbar ; *our band-master is trying to compose a new waltzer*, is-surmast tagħna tal banda sejjer jara jictibx valz ġdid. *One of the printers himself will compose this article for you*, wieħed mill istampaturi stess jiccomponilec dan l-articlu (ghal gazzetta). *Compose yourself before him*, gib ruħec, għamal wiċċ serju kuddiemu. *He did his best to compose me*, għamel li sata biex jiccwetali rasi (isabbarni).

Composed—cwiet, miġbur,b'għaklu.

Composer—min jiccomponi, compositur ; chittieb (wieħed li jicteb) il musica.

Composing — composizioni, tkegħid flimchien ta tipi fi cliem etc. għal li stampa.

Composing frame—fejn tcun kegħda il caxxa tat-tipi (mżerżka) ta stampatur.

Composing rule—stilletta,dic il biċċa ram etc. li il compositur ikigħed bejn vers u ieħor meta icun jiccomponi.

Composing-stick — compositur (dic il bicca ħadida etc. fejn dac li jiccomponi (fi stamperija) ikigħed it-tipi fi cliem etc. ghal li stampa.

Composite—compost.

Composite order—(fl-architettura) ordni compost—l-aħhar wieħed mil ħamsa (ordni) tal architettura—hecc imsejjah il ghaliex hua il ghakda ta żewġ ordnijiet oħra li huma il *Corintiu* u'l *Jonicu*.

Compost-number — ( fl-aritmetica ) numru compost—li tista tiddividih (iddaħħal fih) b'numru ieħor li mhux in-numru (acbar min) *wieħed*.

Composition—għakda, ġabra, chitba ; composizioni, componiment; (fil liġi) ranġar ta ħlas ta wieħed li icun falla, chif iħallas lill dawc li għandhom jeħdu scond id-dejn li icollu maghhom); *what is the subject for your composition to-day ;* x'inhu *it-tema* tal componiment tiegħec illum? (fuk hiex sejjer taghmlu (tictbu) il componiment tiegħec illum ?)

Composition candles—xama magħmul mill istearina (li jixgħel mingħajr ma jagħmel il musmar jew bla ma hemm bżonn li tismiċċah).

Compositive — mħallat, compost; li jista jitħallat, icun mħallat jew compost.

Compositor—compositur (fi stamperija).

Compost—bżar, demel; tbażżar, id-demmel; mħallat.

Composuist—ara Composer.

Composure — ġabra, sabra (sabar) cwiet.

Compotation—xorb flimchien.

Compotator—wieħed li jixrob ma ieħor flimchien.

Còmpote — frott misjur (mgħotti, stuffat).

Compoter—(ara compitator).

Compound—taħlita, mħallat; compost; tħallat, issewwi, tirranġa; tissewwa, tirranġa. *You'd better compound with your creditors*, aħjar tirranġa ma dawc li għandec tati (ma dawc li isiluc); *he was forced to compound with his estate to save his life*, chellu bil fors (chien costrett) li jati il beni tiegħu (cull ma chellu) biex isalva ħajtu; *the word "workman" is a compound word*, il chelma "workman" hia chelma composta (magħmula minn żewġ chelmiet); *can you work compound practice, compound interest and compound proportion?* taf (tagħmel) il *practice* compost, l-interess compost u'l proporzioni composta?

Compoundable — li jista jitħallat, icun mħallat, irranġat jew msewwi.

Compounded — compost; mħallat, magħmul minn bosta xorta ta ħwejjeġ (ingredienti).

Compounder—dac li jagħmel taħlita dac li joffri somma biex jirranġa ma dawc li icollu jati, jew biex jirranġa (isewwi) xi delitt li icun għamel.

Comprehend—tifhem, tagħraf, id-daħħal f'rasec; taħfen, tasal; *I cannot comprehend how this can be*, ma nistax nifhem chif jista icun dan. *This work comprehends that also*, dan ix-xogħol fih miegħu (jiccomprendi) dac ucoll.

Comprehending—li jifhem, li jaħfen jew jiccomprendi.

Comprehensible—li jista jiftiehem, icun compris, jew magħruf.

Comprehension—fehma, għarfa; ħfin, usigħ (min jasagħ jew tasagħ); *this is beyond my comprehension*, dana ma nistax nifhmu; *that is a comprehension of several sects*, dic hija ħafna setet (ġabra ta bosta setet) flimchien.

Comprehensive—li jaħfen, jasagħ, jifhem, jagħraf, ifisser.

Comprèss — tagħfas, trassas, tross flimchien.

Còmpress—cuxxinett (bħal mħadda) li jusaw it-tobba fis-sengħa (professioni) tagħhom.

Compressible — li jista jingħafas, jitrassas jew jitgħażżaż.

Compression— rassa (minn tross); *heat is also produced by compression*, is-shana issir ucoll bir-*rass* (ta żewġ ħwejjeġ jew actar ma xulxin).

Compressive—li jista jingħafas, jitrassas jew jitgħażżaż.

Compressure—ara Compression.

Comprint—serk ta stampa, stampar (bil moħbi) ta ħwejjeġ li icunu ta ħadd ieħor—serk ta xogħol letterariu ta ħadd ieħor.

Comprisal — fehma, għarfa (minn tagħraf).

Comprise—ara Comprehend.

Comprising—ara Comprehending u including.

Compromise—ftehima; compromess; tiftihem, tissewwa.

Compromising—ftehim, tiswija (bejn tnein li icollhom xi ighidu.

Compromit—iggib fil csir il għonk; twiegħed, tagħmel tajjeb għal.

Compt (akra *count*)—tgħodd.

Comptrol—tara, tifli contijiet magħmulin minn ħadd ieħor.

Comptroller—controllur, dac li jara jew jifli il contijet—*Do you know the Comptroller of the Charitable Institutions in Malta?* inti tafu il Controllur ta li Stituti tal Carità li għandna Malta?

Comptrollership — il post, l-ufficiu ta Controllur.

Compulsative—li igiegħel bil fors, ta bid-dnewwa, ta bil fors.
Compulsatory—ara Compulsory.
Compulsion—dnewwa, ġagħil, forza.
Compulsive—li igiegħel bil fors, ta bid-dnewwa.
Compulsorily—ta bil fors, obligatoriu.
Compulsory—bil fors, obligatoriu; *In England education is compulsory,* l-Inghilterra it-tagħlim hu ta bil fors (culħadd icollu imur l'iscola bil fors).
Compunct—mnigghes, mgiegħel.
Compunction—soghba, nidma.
Compunctious—niedem, soghbien.
Compurgation—ġustificazioni (prova) tas-sewwa li ighid wieħed bixxiėda ta oħrajn.
Compurgator—dac li jixhed fuk il verità (is-sewwa) li igħejd ħadd ieħor.
Computable—li jista jingħadd.
Computation—għadd, calclu, computa.
Compute—tgħodd; ticcalcula, ticcomputa.
Comrade—siehcb.
Con (with)—bid (fil musica) con spirito (with spirit) bli spiritu; taf, tagħraf, tistudia; *con* f'loc il chelma *contra* (against) contra.
Con a cre—tissubbaffitta, ticri lill ħadd ieħor mieghec, jew tkabbel biċċa art li icolloc mkabbla għandec lill ħadd jeħor.
Concamerate—issakkaf bil hnejja.
Concameration—hnejja, sakaf troll.
Concatenate — tgħakkad, torbot flimchien (b'catina).
Concatenation—għakda (bħal tal catina).
Concave—mħaffer; ħofra; tħaffer.
Concave lens—ħġieġa (lenti) li tcun lixxa (ċatta) minn banda u mħaffra mill banda l-oħra.
Concaveness / Concavity } taħfir.
Concavo-concave — mħaffer minn żewġ bnadi (minn żewġ naħħiet) bħal ħgieġ ta xi uċċalijet.
Concavo-convex — mħaffer minn naħħa il waħda u mkabbes, jew ibbuzzat minn naħħa l-oħra.
Concavous—mħaffer (lixx).
Conceal — taħbi; tistor; *I cannot conceal my grief,* ma nistax naħbi innichet tiegħi.
Concealable—li jista jinħeba jew jinsatar.
Concealed — moħbi, mistur; *It is impossible for me to keep this secret concealed any longer,* ma jistax icun iżjed li jena nżomm actar moħbi dan is-sigriet.
Concealer - min jaħbi, dac li jaħbi jew jistor.
Concealing—ħabi.
Concealment—moħba, loc fejn wieħed jinħeba jew jistaħba.
Concede—tati, ticconciedi; tħalli, tistkarr, tammetti. *The Pope alone can concede this,* il Papa biss jista jati (jicconciedi) dan.
Conceit — ħsieb, ħjel; cobor (ta wieħed fieh in-nifsu) frugħa; presunzioni; taħseb, tisthajjel.
Conceited—prusuntus; mimli bih in-nifsu, cburi, fieragħ. *No body can bear him, he is so conceited,* ħadd ma jaħmlu chemm hu prusuntus (cburi jew mimli bieh in-nifsu). *That was a conceited language,* dac chien discors studiat (affettat).
Conceivable—li tista taħsbu, tifhmu, toħolmu.
Conceive—tnissel fil ġuf (ticconcepixxi jew toħbol), taħseb, tifhem tisthajjel. *He was conceived by the Holy Ghost, and born of the Virgin Mary,* Hua chien conceput mill Ispirtu Santu u twieled minn Maria Virgni.
Conceiving—fehma, ħsieb.
Concent—cant, armonìa tal leħnijiet, (vucijet).
Concentrate—tiġbor banda waħda flimchien, ticconcentra. *I cannot concentrate my thoughts yet,* għadni ma nistax nicconcentra jew nigbor flimchien il ħsiebijet tiegħi (ma nistax nakbad naħseb).
Concentrated — miġbur flimchien banda waħda.
Concentration — ġabra flimchien banda waħda.
Concentrative—li jiġbor flimchien banda waħda.

Concentre—are Concentrate.

Concentric } li għandu centru
Concentrical } wieħed, li jingabar f'post, f'centru wieħed.

Concentual—armonjus.

Conceptacle—are receptacle.

Conceptible—are Conceivable.

Conception — ħsieb, ħiel; ħbiela, concepiment; *the feast of the Immaculate conception takes place on the 8th. of December*, il festa tal Cuncizzioni issir fit-8 ta Decembru. *You have a false conception*, inti għandec idea ħażina.

Conceptionalist—wieħed li jifhem (li għandu f'rasu) illi il moħħ jista jagħmel ħsibijet (idei) generali.

Concern—xogħol, affari; tmiss lill, tappartieni; importanza, conseguenza; *he had better mind his own concerns*, aħjar jilhak l-affari tiegħu (jilħak għastu); *this is a thing of great concern*, din ħaġa ta impurtanza cbira, *this does not concern me in no way*, din ma tmisx lili bl-ebda mod. *Now my life is concerned*, issa ħajti hemm finnofs. *I don't see why you should concern yourself in this business*, ma nistax nifhem chif għandec (il għaliex trid) tindaħal f'din il facenda; *it concerns you as much as me*, jimpurtac daksi (daks chemm jimpurtani jen).

Concerned—interessat, li għandu interess, li għandu x'jaksam ma; mdejjak, mwaġġa fil kalb, mnicchet; *I am one of the parties concerned.* Jena wieħed minn dawc li għandhom interess, *what is the matter with you, you seem so much concerned to-day?* xi ġralec, chemm tidher mnicchet (sturbat, mgħolli) illum? *I am very much concerned for your troubles*, Jena jiddispiacini wisk (mgħolli wisk) għaddwejjak li tinsab fihom—*What are you concerned?* X'jimpurtac? *He is concerned in the theft*, hua għandu x'jaksam (mdaħħal) fis-serk. *I am not at all concerned at it*, Jena ma jimpurtani xejn għal dan.

Concerning—li imiss lill, li jappartieni; ta, fuk, għal. *Nothing was said concerning your affairs*, xejn ma ngħad (intkal) fuk l-affarijet tiegħec; *as concerning him you might have gone*, inquantu għalih stajt mort.

Concernment—impurtanza, conseguenza; *this is a business of great concernment*, din affari ta impurtanza cbira, *he has a tender concernment for the public good*, għandu (jehu) interess cbir għall gid tal poplu (tal publicu).

Concèrt—tiftiħem, takbel, ticcumbina; tagħmel, tkabbel, ticcuncerta.

Còncert—cuncert, takbel, ticcumbina; tagħmel, tkabbel, ticcuncerta.

Còncert—cuncert, dakk—ftehima, pian, kabla (minn *tkabbel) he is acting in concert with me*, kiegħed jakbel miegħi (jagħmel chif nagħmel jen, jagħmel bħali); *Have you been to the concert last night?* mort il cuncert (għad-dakk, cant etc.) il bieraħ fil għaxija?

Concertina—organett, cuncertina.

Concertion—tiswija.

Concession—għati, sensia, permess; *with no one's concession*, bis-sensia ta ħadd.

Concessionaire — ta, li jakla is-sensia etc.

Concessionary—mogħti bis-sensia.

Concessionist—dac li jati sensia etc.

Concessory—li jippermetti, iħalli.

Conch (akra *conc)* —bebbuxa, conchilja (tal baħar).

Concha—il vojt, it-taħfira tal ħaġa, il ħofra (ta barra) tal widna.

Conchiferous—li jagħmel (li inissel) il bebbux.

Conchite—bebbuxa ippetrificata.

Conchologist — wieħed li jifhem (mħarreġ) fil Conchology (ara).

Conchology—trattat, studiu fuk il conchilji (bebbux, baħbuħ etc.)

Conchus—il ħofra ta fejn tcun il għajn.

Conchyliaceous—tal bebbux (conchilji etc.)

Conciator—cunzatur, dac li jirranġa il melħ li icun hemm bżonn fil għamil tal ħgieġ.

Concierge—calzrier, guardian (l-ewwel wieħed) ta palazz etc.

Conciliary—tal cunsill, tal conciliu.

Conciliate—tagħmel ħbieb (tħabbeb), issewwi tagħmel paci (tnejn li icunu miggeldin).

CONCILIATING—li jiġbed (bl-imgiba tajba tiegħu).

CONCILIATORY—tal paci.

CONCIMITY—xerka (min *jixrak*, *tixrak*).

CONCISE—kasir (fil cliem, taħdit) concis.

CONCISION—kosor (fil cliem f'taħlita).

CONCLAVE—ġabra sigrieta tal cardinali; conclavi.

CONCLUDE—ittemm, tispiċċa, tagħlak, ticconcludi. *What do you conclude from this?* xi tgħid (x'tifhem) minn dan.

CONCLUSION — tmiem, għeluk, conclusioni; *let us come to the conclusion now*, ejja nispiċċaw issa.

CONCLUSIVE—tat-tmiem, tal għeluk, tal aħħar, li jagħlak collox.

CONCOCT—issajjar fli stoncu, tiddigerixxi; titħasseb (tokgħod ittalla u tniżżel b'moħħoc jew tixtar bil moħħ) tbajjad, tnaddaf bis-sħana.

CONCOCTION—tisjir (sajran) fli stoncu, digestioni, tnaddif bis-sħana; thassib, tlugħ u nżul bil moħħ.

CONCOCTIVE—li isajjar (fli stoncu) li jiddigerixxi, tal ħsieb tal moħħ.

CONCOMITANCE } CONCOMITANCY } għakda ma ħag'oħra.

CONCOMITANT—sieħeb, li imur jew jingħakad ma, magħkud jew marbut ma; min imur ma (jaccumpanja).

CONCORD—ftehima, għakda, ħabla, paci, armonija.

CONCORDANCE—għakda, damma (ġabra) flimchien; diziunariu.

CONCORDAT—patt, accordiu, ftehima.

CONCORDIA—isem ta pianeta (chewcba) li chixfu (raw l-ewwel darba) fis-sena 1860.

CONCORPORATE—tiġbor f'ħaġa (f'gemgħa) waħda.

CONCOURSE—migimgħa (ta nies) rassa, folla; *there was a great concourse of people this year*, dis-sena chien hemm (marru) salt nies (ħafna folol ta nies).

CONCREMENT—għakda (ħaġa magħkuda) magħmulha minn bosta xorti (jew ħwejjeġ).

CONCRESCIVE—li jicber flimchien.

CONCRETE — tgħakkad, twebbes, tagħmel ħaġa waħda.

CONCRETE — magħkud, mwebbes, magħmul ħaġa waħda; mhux *astratt*.

CONCUBINAGE—għajxien ta mara u ragel flimchien li ma icunux miżżewgin.

CONCUBINE—mara li tgħammar ma ragel li mhux żewgħa.

CONCUPISCENCE—ħorma, xewka ħażina, concupiscenza, żina.

CONCUPISCENT—ħormân, ħarrieki.

CONCUR—takbel, tiftihem ma, tokgħod għal; tgħin.

CONCURRENCE } CONCURRENCY } ftehim, għajnuna, kbil.

CONCUSS—tħeżżeż bil ferm.

CONCUSSION—ċaklika, tħeżżiża.

CONCUSSY—xorta (isem) ta ngroppi f'xi njam.

COND — tmixxi bastiment sewwa, għar-rotta li għandu jeħu.

CONDEMN — twaħħal, ticcundanna, *he will be condemned to die*, icun iccundannat għal mewt; *all these articles will soon be condemned*, dawn l-oggetti collha icunu iccundannati (jiddichiaraw li huma ħżiena) dal wakt.

CONDEMNABLE — ta min jiccundannah.

CONDEMNER—min jiccundanna.

CONDENSABLE—li jista icun mgħakkad, magħsur.

CONDENSATE } CONDENSE } tgħakkad, tgħsar; tingħakad.

CONDENSED—magħkud.

CONDENSER – caldarun magħluk fejn jiġbru fwar, aria etc.

CONDENSITY, għakda, tagħkida.

CONDESCEND — tinżel, ticcuntenta, taka għal, ticcundixxendi, *he will never condescend to this I am sure*, jena sgur li hua ma jiccuntenta katt għal dan.

CONDESCENDING—ûmli, li jinżel, li jiccuntenta għall.

CONDENSION—li wieħed jaka għal, jakleb, idur, jiccundiscendi.

CONDIGN—li jistħokklu, li ħakku, *he was put to condign punishment*, tawh il castig li ħakku, li chien jistħokklu (li imissu).

Condisciple—sieheb fli scola, wiehed li ioun fli scola (taht li stess surmastru, classi etc.) ma jehor.

Condite—timmarina (taghmel marinat) thawwar.

Condition — katgha, condizioni, (stat); patt, condizioni. *I accede to your request on condition that you do your work better in future*, niccuntentac bil patt li inti taghmel ix-xoghol tieghec sewwa ghalli gej — *when I saw him he was in a dying condition*, meta rajtu jena chien fi stat tal mewt (kieghed imut); *you are not of his condition*, inti m'intix tal katgha tieghu; *were you in my condition*, li cont f'lochi.

Conditional —(mod tal verb) il mod *condizional*, tal patt, bil patt, bil condizzioni.

Conditionally—bil patt, condizionalment.

Conditioned — li ghandu qualità tajba jew hżiena (minn taghna jew żorr) ippattjat—*you are to receive all your goods good conditioned*, ghandec tircievi l-oggetti collha fi stat tajjeb (condizionati tajjeb); *I like your brother he is a fair conditioned man*, inhobbu il huc, minn taghna ġmielu—*that is an ill conditioned man*, dac ragel żorr.

Conditory—loc fejn tarfa l-affarijiet.

Condole—tithassar, tati 'l ghomor. *I cannot but condole with you for the death of your father*, ma nistax ma nithassarx (ma nibchix mieghec) il mewt ta missierec—*Have you been to condole with her?* mort tatiha il ghomor?

Condolement—dispiacir, thassir.

Condolence—hasra, ghati il ghomor, *I want to write him a letter of condolence*, irrid nictiblu ittra ta condoljanza (ta thassir, biex natih il ghomor).

Condoler — wiehed (min) jati il ghomor, min jithassar.

Condoma—annimal bhal cerv.

Condonation—mahfra.

Condone – tahfer; tarġa tmur tghammar ma mara li m'hiex tal galbu.

Condor—seker cbir tal Ameriça (tal muntanji *Andes*).

Conduce—tiehu, twassal; tiswa, isservi ghal, ighin. *I can't see how this can conduce to your happiness*, ma nistax nifhem chif dan jista katt jiswielec (ighinec) ghal hena tieghec.

Conducement—gibda (xehta) ghal, tendenza.

Conducent } Conducive } li jiehu, li iwassal, li jiswa ghal, tajjeb, vantaġġus; *early rising is conducive to health*, il kawmien cmieni jati (jiswa ghal) sahha; (il bocra is-sewwi iżżocra).

Cònduct—mgiba, condotta; cmand, *he is a very bad conduct man*, hua ragel ta condotta hażina hafna, *he is under my conduct now*, hua taht il cmand (direzzioni) tieghi issa.

Condùct—tiehu, timxi, twassal; iggib ruhec (tajjeb jew hażin); *who is to conduct him there?* min sejjer iwasslu (jehdu) hemm.

Conductible—li jista jittiehed, jitwassal.

Conducting—li jiehu, li jati ghal, li iwassal. *I thank him very much for conducting me here*, nirringraziah wisk talli wassalni (mexxieni, giebni sa) hawn.

Conductory — biex iwassal, tattwassil.

Conduit—catusa, canal, gifun.

Condurritp — ossidu (bhal sadid) tar-ram.

Cone—côn, figura tal geometria li gejja isfel tond u tibka tielgha ghal xejn ghal xejn sa chemm tispiċċa bil ponta (bhal stuta).

Cone shaped—ghamla ta côn.

Coney—fenec.

Confab—discors, cliem, conversazzioni familjari.

Confabular—tad-discors, tal cliem, tal conversázzioni.

Confabulate — titchellem, tharref, tiċċaċċra, tlablab.

Confabulation — cliem, discors, tharrif, ċaċċrar, tlablib.

Confabulatory — tat-tharrif, tal cliem, tat-tlablib, taċ-ċaċċrar.

Confarreation—tieġ (festa tat-tieġ) li isir bl-ichel tal ħobs flimchien.

Cònfect } ħaġa ħelwa, tal ħelu,
Confection } cunfettura.

Confèct — tagħmel il ħelu, ticcunfetta.

Confectioner—cunfettier—bejjegħ il ħwejjeġ ħelwa, tal ħelu.

Confectionery—ħanut fejn isiru jew jimbiegħu il ħwejjeġ ħelwa, ħanut tal ħelu; ħwejjeġ ħelwa, il helu.

Confector — wieħed (min) joktol bhejjem (annimali) ħorox, li jigdmu.

Confectory — tal Confectionery (ara).

Confederacy—rabta ta ħbeberija, għakda, lega, confederazzioni.

Confederate (akra *confederejt*)—tingħakad, tintrabat f'lega, f'confederazzioni.

Confederate (akra *confèderet*) — sieħeb, wieħed tal-lega, ħabib, ċomplici.

Confederated—marbut b'lega, bi ħbeberija, b'cunfederazzioni.

Confederating—alleanza, għakda, rabta ta ħbeberija, lega.

Confer—tati, titħaddet ma, tgħid lill. *The Director of Education confers the degrees of D.D., M.D.* etc. *in our University*, id-Direttur tal Educazioni (tal Istruzioni pubblica) jati il-lawria ta D.D., M.D. etc. (Teologu, Tabib etc.) fl-Università tagħna (ta Malta); *I should like to confer with your father on this subject*, nixtiek li nitchellem ma (nara il) missierec fuk din il biċċa (fuk din l-affari).

Conference — taħdita ma, conferenza, lakgħa ta nies biex jitchellmu flimchien, jitħaddtu fuk xi affarijet; società.

Conferential—tal conferenza.

Conferrable—li jista jingħata.

Conferree—wieħed (dac) li miegħu titħaddet jew titchellem.

Conferrer - min jati, min jitchellem, jew jitħaddet ma.

Conferring — cliem, tħaddit ma; għati.

Confess—tistkarr; tkerr, tkarar; *it is very hard to make him confess his fault*, diffiċli (ħaġa cbira, tkila) wisk li iġġagħlu jistkarr il ħtija tiegħu. *Have you been to confess last night!* mort tkerr il bieraħ fil għaxija?

Confessant } min ikerr jew jist-
Confessary } karr.

Confessor—min jistkarr (ħtija).

Confession—krara; *auricular confession*, krar fil widnejn (chif ikerru l-Insara għand il confessur). *Have you been to confession?* mort tkerr? *Who hears your confessions? (who is your father confessor?)* għand min tkerr? (min hu il patri tiegħec?) *This has been his confession*, dana chien li hua stkarr.

Confessional } 
Confession box } cunfissinarju.
Confession seat }

Confessionalist — confessur, min ikarar.

Confessionary — tal krar, confissinariu.

Confessionist—min jistkar (jagħmel confessioni ta) il fidi.

Confessor—confessur, sacerdot li ikarar.

Confessorship—il krar, l-ufficiu issetgħa li sacerdot icollu tal krar.

Confest (bħal *confessed*) mkarar, mistkarr.

Confidant—ħabib tal kalb, wieħed li tafdalu kalbec (is-sigrieti li icolloc).

Confidante—ħabiba (mara li tcun ħabiba tal kalb).

Confide—tafda fi; tokgħod, torbot fuk; *confide not in him*, tafdax fih, torbotx fuku.

Confidence—cunfidenza, fiducia, lâla, tokgħod fuk (cliem etc. xi ħadd). *I have no confidence in you*, jena ma nafdax fic (ma nokgħodx għal li tgħejdli) — *I have committed this in confidence to you as a friend*, Jena f'dajtlec dana lilec bhala ħabib. *Have confidence in God*, itma f'Alla.

Confident — li jafda fi, jokgħod fuk.

Confidential — privat, tal cunfidenza, li jafda fi, tal kalb. *I cannot show you this letter, it is a confidential letter sent to me by my chief*, ma nistax nuric din littra għaliex privata (cunfidenziali) bagħatieli il cap tiegħi.

CONFIDER—min (dac li) jafda, jitma fi, jorbot fuk.

CONFIDING – tal fiducia.

CONFIGURE — tinforma, taghmel f'forma, f'għamla.

CONFINABLE—li jista icun magħluk, mdawwar.

CONFINE—xifer, limti; tmiss, tinfed ma; tagħlak dawwara mejt; tgħakkes; *he will be confined in prison*, imur il ħabs (jeħel il ħabs)—*he had to confine himself to only one meal a day*, chellu jibka biex igħaddi (jiehu biss) b'icla waħda culljum; *his wife is confined*, martu fis-sodda (spiċċat, chella tarbija).

CONFINEMENT – għeluk, jasar, kagħd gewwa ħabs, calzri—ħlas, kagħad ta mara fis-sodda wara il ħlas; *she died of confinement*, mietet bil ħlas.

CONFIRM—twettak, ticconferma, issaħħaħ, tagħmel il griżma. *His Grace the Bishop was here yesterday to confirm the school children*, l-Iskof chien hawn il bieraħ biex jagħmel il Griżma ittfal tal iscola.

CONFIRMATION—griżma tal Iskof; wetka, conferma; xieda li twettak, li issaħħaħ.

CONFERMATIVE—li iwettak jew isaħħaħ.

CONFIRMED—mwettak, msaħħaħ, bil griżma (li għamel il griżma) iccunfermat.

CONFIRMEE—dac li lilu tigi xi ħaġa mwettka.

CONFIRMER—min iwettak, isaħħaħ, jiccunferma.

CONFIRMOR—dac li iwettak.

CONFISCATE—takbad bil korti, ticconfisca; makbut bil korti, icconfiscat.

CONFISCATED—makbud, icconfiscat.

CONFISCATOR—min jakbad bil korti, dac li jicconfisca.

CONFIT—cunfett, ħelu.

CONFITURE—cunfettura, ħelu.

CONFIX—twaħħal.

CONFLAGRANT—li jakbab (bin-nar) flimchien.

CONFLAGRATION—kbid (kruk) cbir; ħruk ta ħafna djar etc. (incendiu cbir).

CONFLATION—nfiħ f'ħin wieħed bhal dac ta ħafna strumenti tad-dakk flimchien.

CONFLICT—tiggieled, titkabad.

CONFLICT—ġlieda, takbida; ħabta cbira ta żewġ ħwejjeġ ma xulxin.

CONFLUENCE—rassa, folla, concors, lakgħa ta żewġ xmajjar flimchien.

CONFLUENT — xmara li tiltaka u tinxteħet f'oħra acbar; li jiltaka, jiġri ma; (fil Botanica) li jicber flimchien ma.

CONFLUX—ara CONFLUENCE.

CONFLUXIBLE—li għandu ix-xeħta li jiġri flimchien ma.

CONFORM—tkabbel, tagħmel bhal; takbel, tokgħod għal; *I can never conform to this*, katt ma nista (ma jistax icun li) nokgħod għal dan.

CONFORMABLE—li jakbel ma, li jokgħod għal.

CONFORMATE — li għandu li stess għamla.

CONFORMATION — għamla, katgħa, takbila, figura.

CONFORMING—li jokgħod għal, li iciedi għal.

CONFORMIST — wieħed li jokgħod għal dac li tgħid il cnisia protestanti tal Ingħilterra.

CONFORMITY – xebħ, kgħad għal.

CONFOUND – tħallat, tħawwad, tħabbel, tisrom, tgħerfex, issawwal, tifxel, ticconfondi, tgħaggeb.

CONFRATERNITY—fratellanza, cumpannija.

CONFRICATION — għerik, ħakk ta ħaġa ma oħra.

CONFRONT—tlakka, tkiegħed wiċċ ma wiċċ jew kuddiem xulxin; ticconfronta, tokgħod, tigi wiċċ ma wiċċ, kuddiem xulxin.

CONFRONTATION / CONFRONTMENT } confront, tlakkigħ, tkegħid wiċċ ma wiċċ.

CONFUSABLE—li jista icun mħallat, imlakka ma.

CONFUSE—tħawwad, tħabbel, tisrom.

CONFUSED – confus, imħawwad, imħabbel, misrum—*you could not hear anything but a confused noise of people*, ma contx tista tisma ħaġ'oħra ħlief

(storbiu) għagħa ta nies — *why are you so confused to-day?* għaliex inti hecc mħawwad (misrum) illum?

CONFUSION — confusioni, taħwid, tħallit, mistħija.

CONFUTABLE — li jista icun icconfutat jew mġarraf bir-raġunijet.

CONFUTANT — wiehed li jicconfuta li juri li ħaġa hija falza, li iwakka bir-ragiunijet.

CONFUTATION — confuta, confutazioni, twegiba li biha turi li ħaġa hia falza, iġġarrafha fir-raġunijet.

CONFUTATIVE — li jicconfuta, tal confutazzioni.

CONFUTE — turi, tipprova li ħaġa hija falza, twakka jew iġġarraf ħaġa bir-ragiunijet — *it is my duty now to confute this slander*, hua dmir tiegħi issa li nipprova (nuri) li din l-inġuria hija falza (li nġarrafha).

CONFUTER — ara CONFUTANT.

CONGE — għamil ta kima, ta mgiba ħelwa; *addio*; tieħu il permess jew il *leave*.

CONGEAL — tgħakkad bil csieħ, trezżaħ.

CONGEALED — congelat (mirżuħ) magħkud f'silġ.

CONGEALING — tiggela, trezzaħ, tagħkad f'silġ.

CONGEALMENT — tgħakkid.

CONGEDELIRE — il *warrant* (l-ordni jew mandat) tar-Regina lid-decan u il capitlu biex jagħżlu (għall għażla ta) Iskof.

CONGEE — ilma fejn igħallu ir-ross.

CONGELATION — għakda f'silġ.

CONGENER — dac li għandu nisel wieħed ma; min jakbel ma, min hu ta geniu jew natural wieħed.

CONGENERIC } tal istess nisel; li
CONGENERICAL } jakbel ma.

CONGENEROUS — tal istess xorta.

CONGENIAL — li jakbel ma, li hu ta geniu jew natural wieħed.

CONGENIALIZE — tagħmel li jakbel ma li icun ta genju jew natural wiehed.

CONGENEROUS — ara CONGENEROUS.

CONGENITAL — li chien jesisti fil ħin tat-twelid.

CONGENITE — tal istess twelid, ta li stess gebbieda jew razza.

CONGER — gringu.

CONGERIES — ġabra ta ħafna frac jew ħwejjeġ żgħar flimchien, f'biċċa waħda.

CONGES — tiġbor, tgħezzez flimchien.

CONGESTION — ġabra (bħal dic taddemm) ġabra ta umuri li jagħmlu tumur.

CONGESTIVE — li fih, li għandu (jew jagħmel) ġabra.

CONGIE — ross (tal India) mgħolli.

CONGIUS — gallun.

CONGLACIATION — bidla f'silġ.

CONGLOBATE — tiġbor, tgħerbeb f'balla jebsa; magħmul, mgħerbeb f'balla jebsa.

CONGLOBE — tgħerbeb f'balla jebsa.

CONGLOMERATE — tkebbeb (ħajt etc.) tiġbor, tħallat.

CONGLOMERATE — blât mgħerbeb bittaħbit etc. tal ilma u mgħakud (miġbur) flimchien; miġbur f'cobba.

CONGLOMERATION — ġabra f'cobba.

CONGLUTINATE — duwa li tagħlak il feriti jew xi katgħa; li jagħlak, li iwaħħal ma xulxin.

CONGLUTINATE — tgħakkad, twaħħal flimchien jew ma xulxin; mgħakkad, jew mwaħħal flimchien.

CONGLUTINATION — għakda, twaħħila, tgħakika.

CONGLUTINATIVE — li igħakkad, li iwaħħal.

CONGLUTINATOR — min, jew dac li igħakkad jew iwaħħal.

CONGO — xorta ta tè iswed.

CONGRATULANT — li jifraħ, ferrieħ.

CONGRATULATE — tifraħ lill (jew ma); *I congratulate you on your recent promotion*, nifraħlec bl-avanz li chellec issa.

CONGRATULATION — ferħ, congratulazzioni, *I received a letter of congratulation from him*, rcevejt ittra tal ferħ minn għandu.

CONGRATULATOR — min, jew dac, li jifraħ; *I was one of the congratulators*, Jena cont wieħed milli ferħu (ferħulu).

CONGRATULATORY — tal ferħ; *this is a congratulatory occasion*, din occasioni (loc) tal ferħ.

CONGREGATE — tiġbor flimchien; tiġma ma xulxin; miġbur, miġmugħ.

Congregation — congregazioni, ġabra ta nies flimchien (actarx ghat-talb fi cnisia etc.)
Congregational — tal congregazioni; generali; indipendenti.
Congregationalism — cnejjes jew congregazzionijet.
Congregationalist — wieħed (fratell) mictub f'congregazioni.
Congress — congress, gemgħa, lakgħa ta nies (ambaxxaturi, deputati etc.) il legislatura ta li Stati Uniti u Republichi oħra Americani.
Congression — gemgħa jew lakgha flimchien.
Congressional — tal congress; tal corp legislativ ta li Stati Uniti (fl-America).
Congressive — li jiltaka, inġabar flimchien.
Congreve — sulfarina.
Congreve rocket — suffarel li jagħmel ħsara cbira.
Congrue — takbel, tixrak, taddatta.
Congruence — xerka, takbila, tkegħida chif jixrak.
Congruent — xierak, jokgħod lill, li jakbel.
Congruity — ara *congruence.*
Congruous — ara *congruent.*
Conic / Conical — tal cono, ta għamla conica jew ta cono (bħal lembut).
Conics — studiu fuk il côn u is-sezionijiet (taksimiet) tieghu; ix-xienza tal chejl collu tal côn.
Coniferous — li jagħmel coni (frott għamla ta côn) bhal prinjoli.
Coniform — għamla ta côn (ta lembut).
Conima — xorta ta raża tfuħ li isibu (issir) f'xi siġar tal Guiana Inglisa.
Conirostral — li għandu munkar għamla ta côn (li gej bil ponta bħal lembut).
Conistra — il post fejn iżommu issummien; platea ta teatru.
Conject — ara *conjecture.*
Conjector — ara *conjecturer.*
Conjectural — tal congetturi, tal bsir (minn tobsor).
Conjecture — congettura, basra, supposizioni; opinioni (fehma) minghajr prova; takta, tobsor.
Conjecturer — minn (dac li) jiccongettura, li jobsor, li jakta.
Conjoin — tgħakkad, torbot, twaħħal flimchien; tingħakad, tintrabat flimchien.
Conjoined / Conjoint — mwaħħal, imgħakkad, marbut flimchien.
Conjointness — waħla, għakda, rabta.
Conjugal — taż-żwieġ.
Conjugate — tghakkad, ticconjuga; (fil geometrija) linja dritta (jew diametru) li tofrok (taksam) id-diametru (li icun trasversali); (fil Botanica) li jicber tnejn tnejn (biż-żewġ).
Conjugation — conjugazioni (tal verb); unioni, għakda.
Conjugial — ara *conjugal.*
Conjunct — marbut, magħkud.
Conjunction — congiunzioni (chelma li tgħakkad); għakda, rabta.
Conjunctive — magħkud, marbut sħiħ.
Conjuncture — għakda, rabta; il wakt; ix-xokka f'moxtha; cungintura.
Conjuration — conġura, ftehima; seher; cumplott, cunfeffa.
Conjurator — wieħed tal cunfeffa jew tal cumplott; wieħed marbut b'ġurament.
Conjùre — torbot b'ġurament; issaħħar, tħakkak (traħħam) jew titlob bil ħniena; taghmel cunfeffa, ticconġura.
Cònjure — issaħħar, taghmel seħer jew magħmul.
Conjùrer — wieħed tal cunfeffa, tal cumplott.
Cònjurer — sâħħar, min jagħmel issħarijiet jew il magħmul.
Conjuror — wieħed marbut bil ġurament ma oħrajn (tal cunfeffa, tal cumplott.
Connascence / Connascency — nisel wieħed; gebgieda waħda; żmien ta cobor flimchien.
Connate — mwieled ma jeħor; ta li stess twelid (wild wieħed); (fil Botanica) li jicber flimchien.
Connatural — marbut bin-natura; ta li stess natura.
Connaturalize — torbot, tagħmel ta li stess natura.

Connect—tgħakkad, twaħħal, torbot flimchien.
Connected — marbut, mgħakud, li jigi minn.
Connecting — li igħakkad, jorbot flimchien.
Connection—għakda, rabta, karib; min jigi minn, gebbieda; *this has no connection whatever with our business*, dana ma għandu x'jaksam xejn mal affarijiet tagħna.
Connective — li igħakkad, jorbot; dac li igħakkad jew jorbot.
Connex—ara *connect.*
Connexion—ara *connection.*
Conning—chif triegi lill (ir-rag l) tat-tmun.
Connivance—injuranza (għeluk tal għajnejn) għal tal apposta biex ħaġa thalliha tgħaddi a monti.
Connive—taħmel; tagħmel ta bir-ruħec la tara u l'ankas tisma; tagħlak għajnejc u issodd widnejc; thalliha tgħaddi.
Connivent—conniventi, li jaħmel li jagħmel ta bir-ruhu li ma rax u l'ankas sama.
Conniver—min jaħmel, iħalli ħaġa tgħaddi; min jagħmel tal għama u ta't-trux.
Connoisseur (bil Francis, akra *connessêr)*—min jagħraf, jaf il ħaġa minn għankudha u jaf jitħaddet fukha; wieħed li jiccritica (jgħarbel jew jifli) il chitba ta ħadd'jeħor.
Connotation—ara *inference* jew *illation.*
Connotative—attributiv.
Connubial—taż-żwieġ.
Connumeration—għadd flimchien.
Connusant — innotificat, infurmat, mgħarraf, mħabbar.
Conoid (fil geometrija)—bħal cono, li jixbeh il cono.
Conoidal—li jersak (li għandu) mil għamla tal cono.
Conops—xidia.
Conquadrate—iggib (tagħmel ħaġa) fi quadru.
Conquassate—tħeżżeż.
Conquer — tirbaħ, tagħleb, tieħu; *you must try to conquer your passions,* jaħtieġ tara chif tagħmel (thabrec) biex trażżan il passionijet (id-drawwiet il ħżiena) tieghec.
Conquerable — li jista jintrebaħ, jintgħaleb, jittieħed.
Conqueress—dic li tirbaħ, tagħleb tieħu (taħt idejha).
Conqueror—dac li jirbaħ, jagħleb jeħu taħt idejh.
Conquest—rebħa, vittoria, għalba, rebħ, il ħaġa mirbuħa; *there is no conquest like that of ourselves,* ma hemmx rebħa acbar minn dic li nirbħu lilna infusna (ma nħallux li il vizzijiet jegħelbuna).
Consanguineal } li jigi minn, ta
Consanguineous } demm wieħed.
Consanguinity — kraba, ta demm wieħed.
Conscience — cunxienza, ruħ, din, gewwenija—*clear conscience fears no accusation*, min ma għandux faħam miblul ma jibżax (minn għandu sebgħu dritt ma jibża minn ħadd); *he makes no conscience of his word,* ma jiscruplax għaliex jonkos (nakas) minn chelmtu; *you are a tender conscience,* inti tiscrupla minn xejn.
Conscienceless—bla cunxienza, bla ruħ.
Conscientious — tal cunxienza, tal ħakk, tar-ruħ.
Conscionable—scond il cunxienza, il ħakk, scond is-sewwa.
Conscious—mgħarraf, li jaf cull ma sar, *I am conscious of it*, naf tajjeb; *he made me conscious of his design,* għarrafni x'għandu f'rasu li jagħmel.
Conscript—mictub, mniżżel, ngaġġat, mniżżel fil-leva; suldat bil fors.
Conscription—leva, ngaġġar ta suldati bil fors.
Consecrate—tkaddes, ticcunsagra; tati, tħalli għal; mogħti, mħolli għal; *two Bishops from abroad came tc consacrate our new Bishop,* gew żewġ Iskfijiet minn barra biex jicconsagraw l-Iskof ġdid tagħna; *they want to consecrate this man's memory to posterity,* iridu iħallu tifchira ta dan il bniedem lin-nies li għad iridu jitwieldu.
Consecration—consagrazioni.

Consecrator—min jicconsagra.

Consecratory—li jicconsagra.

Consectaneous — li jigi wara bil fors.

Consectary—li jigi wara.

Consecution— conseguenza, li jigi wara.

Consecutive — consecutiv — li jigi wieħed wara l'jeħor ma jakta xejn.

Consension } rieda, cunsens; li trid
Consent } tokgħod għal; trid tokgħod għal, tati cunsens, ticcunsenti; *I shall never give him my consent*, katt ma ngħejdlu iva (ma nokgħodx għal li irid hu)—*silence gives consent*, min ma jitchellimx icun accetta jew kgħad għal li wieħed icun kal jew ried.

Consentaneous — li jacconsenti, li jokgħod għal.

Consenter—min, jew dac li jokgħod għal.

Consentient—li jakbel, li irid jokgħod għal.

Consequence — conseguenza, ħaġa li tiġbeb l-oħra, jew li tigi wara; ħaġa tal ħsieb tal impurtanza. *You must draw a consequence from this*, issa minn dan għandec tagħmel conseguenza (tara x'jista isir wara dana); *this is of no consequence whatever*, dana ma hu ta l-ebda conseguenza.

Consequent—li jigi wara, tal conseguenza.

Consequential — li (ħaġa) tiġbed l-oħra, jew tigi wara, li hi conseguenza ta; cburi, mimli bih in-nifsu, li jidhirlu li hu xi ħaġa; tal ħsieb, tal impurtanza.

Conservable—li jista jintrafa jew jinżamm merfuħ.

Conservancy—ara *conservation*.

Conservant—li jiżomm, li jarfa, li iħares, jibża għall; igħożż tajjeb.

Conservatism—il principii (il fehmiet) tal partit *conservativ*.

Conservative—cunservativ—li iħares jew igħożż tajjeb, jarfa, iżomm; li ma ibiddilx (wieħed li ma iħobbx tibdil fil pulitca, ara *tory*).

Conservator—ara *preserver*.

Conservatory—conservatorju—post fejn jerfgħu, jew iżommu merfugħin xi ħwejjeġ, nies, tfal etc.; serra fejn jinżammu siġar ta barra (għas-sħana etc.); li iħares jew igħożż tajjeb; li ma ibiddilx.

Conservatrix—conservatrici, mara li tarfa, iżżomm, tgħożż tajjeb, tħares.

Conserve—tarfa, ticconserva, tgħamel cunserva; tħares, iżżomm, ma tbiddilx; cunserva.

Consider—titħaseb, taħseb, u tarġa taħseb, tkis; tifli bil moħħ, ticcunsidra; *take your time to consider this question*, hu iż-żmien tiegħec biex taħseb din il biċċa; *consider what you do*, kis sewwa (aħseb tajjeb) x'sejjer tagħmel—*I consider him much more than he considers me*, jena nistmah wisk actar milli jistmani hu; *I shall consider you for it*, nibka nafulec.

Considerable — ħafna, bosta, ftit ġmielu; li jistħokklu il ħsieb, tal ħsieb, tal considerazioni. *He is a considerable man*, hua ragel cbir (msemmi)—*I have spent a considerable time in England*, jena domt ħafna (żmien twil) l-Inghilterra.

Considerance—ara *consideration*.

Considerate—tal ħsieb, soriu, prudent, li jaħseb.

Consideration—tħassib, ħsieb, fili bil moħħ, considerazioni; *I leave the matter to your consideration*, inħalli l-affari fi ħsiebec; *you have taken this step without any consideration*, għamilt dana (tajt dan il pass) minn għajr ma kagħdt tkisa xejn.

Considering — meta wieħed ikis—xħin wieħed jaħseb (jew jara)—*considering the long illness he had to suffer*, meta wieħed ikis il marda li marad.

Consign—tati f'idejn, tkabbad, ticcunsinna.

Consignation—ara *consignment*.

Consignature—firma sħiħa—firma ta tnejn flimchien.

Consigned — mkabbad, mogħti f'idejn, iccunsiniat.

Consignee—dac li lilu ticcunsinna; min jeħu, min jircievi.

Consigner — min jiccunsinna, jati f'idejn.

Consignification—tifsira waħda (ma xulxin, ma ta ħadd jeħor).

Consignificative —li għandu l-istess tifsira, li ifisser xorta waħda.

Consignify — turi tifsira waħda— tfisser li stess ħaġa, jew xorta waħda.

Consignment — għati, takbid, cunsinna.

Consignor—ara *consigner.*

Consimilar—li jixbaħ, bħal.

Consimilitude - xebħ.

Consist—tokgħod, takbel ma, tixrak, tintgħamel minn, tcun, ticcunsisti fi. *The whole thing consists simply of...* l-affari collha ma hiex ħlief..., *your doings do not consist with what you said,* il għamil tiegħec ma jakbilx ma dac li għedt (ma għamiltx chif għedt).

Consistence | Consistency — consistenza, sustanza; wetka, għakda, kabda.

Consistent—li jakbel ma, li jicconsisti, li jokgħod, xierak; utiek; magħkud.

Consistorial | Consistorian — tal concistoriu.

Consistory—concistoriu, lakgħa ta cardinali.

Consociate — tagħmel sħab, tissieħeb; sieħeb.

Consociated—msieħeb.

Consociation—ftehima, għakda, associazioni; società.

Consolable—li jista icun mfarraġ jew iccunsulat.

Consolate—ara *console.*

Consolation — consolazioni, farġa, hena, tisbir.

Consolator — min ifarraġ, ihenni jicconsla jew isabbar.

Consolatory—li ifarraġ, ihenni, jicconsla, isabbar.

Consòle—tfarraġ, thenni, ticconsla, issabbar.

Cònsole—mensuletta, mensula, chileb (siek ta pedistall etc.)

Consoler—ara *consolator.*

Consolidant—li jgħakkad, jorbot, isaħħaħ, iwettak, iwebbes.

Consolidate—tgħakkad, torbot, issaħħaħ, twettak, twebbes.

Consolidated—mgħakkad, marbut ħaġa waħda, msaħħab, mwettak, mwebbes.

Consolidation—wetka, kawwa, saħħa, rabta.

Consolidative (duwa, medicina)—li tgħakkad, twettak, issaħħaħ.

Consoling—li isabbar, ihenni, ifarraġ, jicconsla.

Consols—it-tlieta fil mija mgħax li jati fuk il flus il banc tal Inghilterra, *stock* (depositu, self ta flus) trasferibili.

Consomme—consumè, brodu migbud ferm (mgħolli ferm li cwasi icun mgħakud).

Consonance | Consonancy — takbil fil leħen u fiddakk, ftehim; kalb u fehma waħda.

Consonant—consonanti, ittra li tissieħeb (takbel ma) vocali; mkabbel (makbul) li jakbel ma, xierak—*you are not acting consonant to reason,* inti m'intix tagħmel chif imur (chif trid jew jakbel mar-raġuni).

Consonantly—li jakbel, li jixrak.

Consonous—ara *Symphonious.*

Consopiate — tħannen (biex trakkad).

Cònsort—sieħeb jew sieħba, żewġ jew mart. *The Prince Consort died in 1861,* ir-ragel tar-regina Vittoria miet fis-sena 1861.

Consòrt—tiżżewweġ, tieħu is-sieħba jew issieħeb.

Consortship—sħab, società.

Conspectus—veduta, wirja ta collox f'dakka, dehra (fiċ-ċocon).

Conspicuous — msemmi, li jidher wisk, jati fil għajn, jispicca. *You were conspicuous for you absence,* cont imsemmi għaliex katt ma dehert (ma dhert xejn).

Conspiracy | Conspiration — conġura, ftehima, cunfeffa.

Conspirator — wieħed tal conġura, tal ftehima, tal cunfeffa.

Conspire—ticconfeffa, ticconġura.

Conspirer—ara *conspirator.*

Conspiring—ftehim, cunfeffar.

Constable—cuntistabli.

Constablery | Constable wick — il corp tal pulizia tal cuntistablijiet.

Constableship—ufficiu, grad ta cuntistabli.

Constabulary—tal cuntistabli.

CONSTANCY—custanza, perseveranza, wetka.

CONSTANT—custanti, mwettak, perseveranti, (li jibka, shiħ fil fehma), li ma ibiddilx.

CONSTANTIA—xorta ta imbit ħelu.

CONSTAT—certificat, attestat.

CONSTELLATE — tiġbor flimchien (f'banda waħda) dawl jew dija.

CONSTELLATION—custellazioni; rokgħa (ġabra ta) cwiecheb flimchien.

CONSTERNATION—twerwira, biża cbir

CONSTIPATE—tgħakkad, ixxidd.

CONSTIPATION—xedda, tghakida, stitichezza.

CONSTITUENCY — costituenza, ħafna (il) costituenti jew dawc li għandhom il vot (eletturi) ta pajjis etc.

CONSTITUENT— elementari, li jagħmel, li jiccostituixxi, essenziali (li min għajru ma issirx ħaġa); elettur, wieħed li għandu il vot.

CONSTITUTE—tagħmel, tiħtar, tati vot, tagħżel għal cunsiljer etc.

CONSTITUTER—min jagħmel, jaħtar jew jati il vot.

CONSTITUTING — li jagħmel, jaħtar jati il vot.

CONSTITUTION — costituzioni, ligijiet ewlenin ta pajjis, jew għamla ta gvern; cumplessioni tal gisem.

CONSTITUTIONAL—costituzionali, tal costituzioni, scond il costituzioni jew il-ligijiet ewlenin ta pajjis (jew il għamla tal gvern ta dac il pajjis).

COSTITUTIONALIST—li jokgħod għal costituzioni (għal-ligijiet tal pajjis).

CONSTITUTIONARY, ara *constitutional.*

CONSTITUTIONIST — ara *constitutionalist.*

CONSTITUTIVE—li jagħmel, li min għajru, ma tistax tagħmel ħaġa, elementari, essenziali.

CONSTRAIN — iġġagħal (bil fors) trażżan.

CONSTRAINABLE—li jista icun mġagħal (bil fors) li jista jitrażżan.

CONSTRAINEDLY—bil fors, bid-dnewwa; mgigħel, bid-dnewwa.

CONSTRAINER—wieħed (min, dac) li iġagħal, li irażżan.

CONSTRAINING — ġagħil bil fors, trażżin (rażna) dnewwa.

CONSTRAINT — dnewwa, ġagħil bil fors.

CONSTRAINTIVE—li igigħel bil fors (bid-dnewwa).

CONSTRICT—iġġagħal, tross.

CONSTRICTION—ġagħil, rassa.

CONSTRICTIVE—li iġagħal, li iross.

CONSTRICTOR—li iross—isem li jatu lis-sriep cbar bħal *boa constrictor*, il boa (serp li iross, jagħfas).

CONSTRINGE—ara *constrain.*

CONSTRINGENT—ara *constraintive.*

CONSTRUCT—tagħmel, tibni; tfisser, iddomm il cliem chif imissu jokgħod fid-discors (jew tieħu il costruzioni tiegħu).

CONSTRUCTER—min (dac li) jibni, jagħmel.

CONSTRUCTION—għamil, bini; tifsir, damm il cliem chif għandu jokgħod fid-discors, costruzioni—*yours is the best construction of what he said,* tiegħec hi l-aħjar tifsira tal cliem li kal (int fimt u fissirt l-aħjar x'ried ighejd).

CONSTRUCTIONAL—tat-tifsir.

CONSTRUCTIVE—li jagħmel, ifisser.

CONSTRUCTIVENESS —. (fil frenologija) il genju, il ħabta, ix-xeħta li wieħed icollu għal għamil jew bini.

CONSTRUCTURE—ara *structure.*

CONSTRUE—tfiehem, tfisser.

CONSTUPRATE—ara *violate.*

CONSTUPRATION—ara *violation.*

CONSUBSIST — tesisti (tcun tghix) ma jew flimchien.

CONSUBSTANTIAL — (li icolloc) ta sustanza (jew essenza) waħda.

CONSUBSTANTIALIST—wieħed (min) jemmen bil consustanzazioni (li wieħed jista icun ta sustanza jew essenza waħda).

CONSUBSTANTIALITY—partecipazioni ta li stess natura; ta li stess natura jew essenza.

CONSUBSTANTIATE—tgħakkad f'natura jew f'sustanza (f'ħaġa) waħda; magħkud f' sustanza jew f' natura waħda—*consustanziali*.

CONSUETUDE—drawwa, għâda, użu.

CONSUETUDINAL } CONSUETUDINARY } tas-soltu, ta scond id-drawwa, il għâda jew l-użu.

CONSUL—conslu.

CONSULAGE—ħlas (dwana) li iħalsu mercanti tal ħwejjeġ li iħallu biex icunu mħarsin fil pajjis li icunu.

CONSULAR—ta conslu.

CONSULATE / CONSULSHIP } consolat, l-ufficiu (xoghol) tal conslu.

CONSULT—tieħu parir; tfittex (il gid); tilħak (xoghol); tagħmel consulta—*he consults nothing but his own interests*, ma ifittix ħlief l-interessi tiegħu.

CONSULTATION — consulta (lakgħa ta nies flimchien, cunsiljeri, tobba, fratelli etc. biex jiftiehmu jew jaraw bejniethom x'għandhom jagħmlu jew x'għandu isir).

CONSULTER—cunsultur, wieħed li icun f'cunsulta.

CONSULTING—li jicconsulta, tal parir (li jati jew li jeħu parir).

CONSUMABLE—li jintemm, jinħela, jinchedd, jinħefa, jittiechel.

CONSUME—ittemm, taħli, tinchedd, taħfi, tiecol.

CONSUMER—min jahli, jecol, itemm, jaħfi.

CONSUMMATE—ittemm, tlesti; mitmum, lest.

CONSUMMATION—temma, tmiem.

CONSUMPTION—consunzioni, mard, rkiek jew marsuttin, mard tas-sider; etticija; ħala.

CONSUMPTIONARY—tal *consumption* (ara).

CONSUMPTIVE—li għandu il mard rkiek jew il marsuttin, etticu, marid b'sidru.

CONSUTILE — meħjut (mgħakkad) flimchien.

CONTABULATE—ticsi (taghmel paviment) bit-twavel.

CONTACT—cuntatt, mess.

CONTAGION — mard li jintricheb jew jittieħed (il pesta).

CONTAGIOUS — contagius, mard li jittieħed (jintricheb)—*leprosy is a contagious desease*, il ġdiem hia marda li tittieħed (bil mess), li tintricheb.

CONTAIN—tasa', tieħu, iżżomm; *this school contains some two hundred children and not more*, din li scola tasa (fiha) xi 200 tifel u mhux iżied—*he could not contain his anger on seeing him there*, ma satax iżomm iżied il corla (ncorla ħafna) meta raħ hemm; *that book does not contain more than 30 pages*, dac il ctieb ma fiehx actar minn 30 pagina; *try to contain yourself next time*, kis li iżżomm ruħec (titrażżan ftit) darba ohra.

CONTAINED—miżmum, li kiegħed fi.

CONTAINER — dac li iżomm, min iżomm.

CONTAINING — li fiħ, li iżomm, li jasa'.

CONTAMINATE — ittabba, tħammeġ, tcasbar, iddennes; mtabba, maħmuġ (mhammeġ) mcasbar, mdennes.

CONTAMINATED—mtabba, mcasbar, mnigges, mħammeġ.

CONTAMINATION — tcasbir, ħmieġ, tniggis, tidnis, titbigh.

CONTAMINATIVE—li inigges, iħammeġ, icasbar, itabba.

CONTANKEROUS—vili għall aħħar, esecrabili bla kies.

CONTECTION—ghata.

CONTEMERATE—iċċappas, tnigges.

CONTEMN—tmiegħer, tmakdar, tinchi, tiddisprezza.

CONTEMPER—twieżen, timmodera.

CONTEMPLATE—tkassat, ticcuntempla (Rusarju etc.) titħaseb, ittalla u tniżżel (bil ħsieb).

CONTEMPLATION — tkasit, cuntemplazioni (ta Rusarju etc.) ħsieb, tlugħ u nżul bil ħsieb.

CONTEMPLATIST / CONTEMPLATOR } min ikassat jew jiccuntempla (Rusarju etc.) jaħseb italla u iniżżel bil ħsieb.

CONTEMPORANEOUS—li icun (jesisti) fli stess żmien.

CONTEMPORARY—ta li stess żmien; ta żmien wieħed.

CONTEMPT — tmegħira, disprezz, tmakdir, inchejja; (fil ligi) disprezz jew disubbidienza għall ordnijiet tal korti.

CONTEMPTIBLE—ta min imiegħru, jiddisprezzah jew imakdru.

CONTEMPTUOUS — li juri disprezz jew tmakdir; tad-disprezz, tat-tmakdir; nchejjus.

CONTEND — tissara, tiggieled, tissielet.
CONTENDER — min jissara jew jiggieled.
CONTENT—cuntent, għal kalbu etc. hena, ferħ, cuntentizza; tgħoġob, tħenni, tferraħ, tagħmel għal kalb xi ħadd; *I am not content here*, m'inhiex għal kalbi hawn.
CONTENTED — cuntent, ħieni, għal kalbu, ferħan.
CONTENTION—ġlieda, xenata.
CONTENTIOUS—gellied.
CONTENTLESS — bla hena, li mhux cuntent, bla cuntentizza.
CONTENTMENT—hena, cuntentizza; ferħ.
CONTENTS—dac li icun fieħ il ctieb, indici jew werrej ta ctieb.
CONTERMINAL—ara *bordering*.
CONTERMINATE—li għandu li stess limiti, xfar jew dwar.
CONTERMINOUS—li imiss ma.
CONTERRANEAN — ta li stess pajjis jew art.
CONTÈST—ara *contend*.
CÒNTEST—ara *contention*.
CONTESTATION—ġlieda, disputa, raġunar.
CONTEX – tinseġ flimchien.
CÒNTEXT—test, nisġa, rabta ta discors.
CONTÈXT—minsuġ, marbut.
CONTEXTURE – nisġa, rabta ta ħwejjeġ flimchien, sistema.
CONTEXTURED—minsuġ.
CONTIGNATION – ħafna travi marbutin flimchien.
CONTIGUITY—nifda ma, mess ma.
CONTIGUOUS—li jinfed jew imiss ma; ta ħada (ħdejn) u ta ma genb.
CONTINENCE } CONTINENCY } żamma mid-dnub tażżina, ndafa, castità.
CONTINENT—continent—waħda mill ħames bicciet jew taksimiet tal art (li fiha hia mkassma id-dinja); l-acbar taksima tal art.
CONTINGENCE } CONTINGENCY } ġrajja; biċċa li tista tiġri (issir) jew ma tiġrix.
CONTINGENT—li jiġri li jissucciedi (b' cumbinazioni)—li mhux cert; innies (suldati, troppi) li tista tibgħat potenza (li tcun alleata ma ohra) bi gwerra.
CONTINUAL—li icompli, li ma jakta xejn, li jissocta.
CONTINUANCE—mogħdija il kuddiem, continwazioni.
CONTINUATE (akra *continwejt*) — tgħakkad krib ma xulxin jew krib flimchien.
CONTINUATE (akra *continuet*)—magħkud (marbut) flimchien, mhux maktuħ.
CONTINUATION—bkija, continwazioni.
CONTINUATIVELI — icompli, li jibka sejjer, li jissocta.
CONTINUATOR—min icompli, igħaddi il kuddiem jew jissocta.
CONTINUE—tcompli, tissocta, tibka.
CONTINUED—li jitcompla, li icompli, li igħaddi il kuddiem.
CONTINUOUS—ara *continual*.
CONTO (chelma mil Portughis) — miljun.
CONTORNIATI—midalji tal bronż li saru fi żmien Costantinu il Cbir.
CONTORT—tobrom, tilwi.
CONTORTION—liwja, barma, tkgħawiġa.
CONTOUR — contorn, l-ewwel taħżiż (il-linji ta barra ta figura).
CONTRA (against)—contra.
CONTRABAND—contrabandu.
CONTRABASSO—cuntrabaxx.
CONTRACT'—tiġbed, tkanfed, tchemmex, tkassar, tiggronċa; tingibed, titkanfed, titchemmex, tiggronċa, titkassar; tintrabat, tibka, tagħmel cuntratt.
CÒNTRACT—cuntratt, rabta, bakgħa.
CONTRACTED — mkassar, miġbud, mkanfed, iggrunċat.
CONTRACTIBLE } CONTRACTILE } li jista jitkassar, jingibed, jitkanfed, jiggronċa.
CONTRACTION—tiġbida, tichmixa, taksira, tkanfida.
CONTRACTOR—cuntrattur, min jeħu jew icollu jew jagħmel cuntratt.
CONTRADANCE—cuntradanza, (żifna).
CONTRADICT —tmieri, tiċħad, ticcuntradici—*excuse me contradicting you*, scusani immeric.

Contradicter—min imeri, jiċħad.

Contradiction—contradizioni, tmerija.

Contradictive—li imieri, li igħejd il cuntlariu, li jiċħad.

Contradictory—li fiħ contradizioni, tmerija jew ċaħda.

Contradistinguish — tgħaraf ħaġa minn oħra mil qualità cuntlaria li icollha.

Contrafissure — kasma in-naħħa l-oħra (cuntlariu) ta fejn tcun iddakka.

Contrahent—li jiġbed (jiġbor) flimchien.

Contralto (fil musica)—cuntralt.

Contramure—il ħajt ta barra missur ta belt.

Contranatural — li mhux naturali jew scond in-natura.

Contrapose—tkiegħed biswit.

Contraposition—kagħda biswit.

Contrapuntist—wieħed li jaf (mħarreġ fil *counterpoint* (ara).

Contraries—preposizionijet (cliem) li igarfu waħda lill oħra.

Contrariety—tmerija; għawi, cuntrarietà.

Contrarily — il cuntlariu, b'mod xort'oħra (contra).

Contrariwise—bil maklub, il cuntlariu.

Contrary—il maklub, il cuntlariu; għawi; maklub, cuntlariu; *on the contrary*, ghal cuntlariu, (il cuntlariu) bil maklub.

Contràst—tkiegħed ħdejn xulxin, żewġ ħwejjeġ li ma jakblu xejn, waħda contra l-oħra biex turi id-divrenzia ta bejnietom; ticcuntrasta.

Còntrast—nukkas tat-takbil, l-oppost; divrenzia.

Contravene—timpedixxi, ma tħallix, topponi; ticser il-ligi jew il pattijiet.

Contravener — min jagħmel contravvenzioni, min jicser il-ligi jew il pattijiet.

Contravention — contravvenzioni, opposizioni, tfixchil.

Contraversion — takliba (tidwira) ghan-narra l'oħra (cuntlariu).

Contre basse—contrabaxx.

Contretemps (akra *contrtâm*)—contratemp, disgrazia li ma tcunx tistenniha.

Contributable—li jista jintghata.

Contributary—li iħallas il ħaraġ lil cap etc.

Contribute—tati, toħroġ xi ħaġa (flus etc.) ma ħadd jeħor; tidħol fil ħlas ma oħrajn; ticcontribwixxi.

Contributor—min jati,joħroġ (flus) ma oħrajn — dac, jew min, jiccontribwixxi.

Contributory—ta li stess (li igħaddi il kuddiem li stess) ħsieb.

Contrite—niedem, sogħbien—*a contrite heart*, kalb niedma u sogħbiena.

Contrition—nidma, ndiema, sogħba; *say the act of contrition*, għejd l-att ta l-indiema.

Contriturate—tfarrac trab.

Contrivable—li jista isir bil ħila jew icun ivvintat.

Contrivance — il ħila li issib jew toħroġ biċċa ġdida; ħaġa jew biċċa ġdida; ħila, invenzioni.

Contrive— issib, toħroġ, tivvinta; icolloc il ħila, tara chif tagħmel; issib it-tarf; issib rcaptu; *he managed to contrive that machine*, ra chif għamel u ivvinta (chellu il ħila jagħmel) dic il macna. *I do all in my power to contrive you to happiness*, nagħmel chemm nista biex narac (nagħmlec) ħieni.

Control—ħacma, controll, rażna, giem; trażżan, tirgħen, iżżomm (taħchem); registru tal contijiet; tara, tifli contijiet magħmulin minn ħadd jeħor.

Controller—contrullur,dac li (min) jara jew jifli contijiet.

Controlment—rażna, ħacma, controll.

Conversial — tal ġlied (fil ġurnali etc.) tal polemica.

Controversialist—gellied (polemicu) min jeħodha ma ħadd jeħor fuk xi ħaġa, studiu etc. fil ġurnali.

Controversy — ġlieda (bil chitba) tmerija.

Controvert—tiggieled (bil chitba) tmieri.

Controvertist—ara *controversialist*.

Contrusion—għafsa (ghafis) flimchien.

Contubernal — f'mejda (f'*mess*), wahda bhal bahrin.

Contumacious — stinat, disubbidient, rasu jebsa ghal haġa.

Contumacy — contumacia, jebusija ta ras (ras stinata); disubbidienza ta wiehed li icun mharrec u ma jitlax il Korti.

Contumelious — insolenti, li icasbar, li ighajjar.

Contumely — tcasbira, tghajjira; meghra.

Contumulation—dfin fli stess kabar.

Contumulate—tidfen fli stess kabar.

Contuse—tghattan, tobrox, tbengel, thabbat (tahbat) ma xulxin.

Conundrum—indovinalja.

Conusance—avvis, tgharifa.

Conusant—mgharraf, avsat, infurmat.

Convalence — tfiek, tiehu ir-ruh minn marda.

Convalescence — convalescenza, marda, fejkien minn marda, kawmien minn marda.

Convalescent — convalescenti, li ghadu chemm kam minn marda, li kieghed jissahhah wara marda.

Convenable—li jista jiftiehem.

Convene — tigi (tmur) flimchien ma, tissieheb; tiġbor flimchien li stedina, tharrec fil Korti.

Convenee—wiehed miġbur ma ohrajn, il convenut (f'causa) — dac li icollu issir fil korti il causa contra tieghu.

Convener—min (dac li) isejjah jew jiġbor flimchien.

Convenience — cumdità, xerka; *at your earliest convenience*, mill actar fis li tista: *come when it shall suit your own convenience*, ejja meta tcun tista int (meta tcun comdu *jew* meta tista).

Convenient — convenienti, li jixrak, li imur; *it is not convenient*, ma jixrakx, ma imurx.

Cònvent—cunvent, abatija, monasteriu.

Convènt—issejjah (iġġib) kuddiem magistrat, jew kuddiem mhallef, iġġib fil korti.

Conventicle—ġabra ta nies (sigrieta jew bil mohbi).

Convention—ġabra ta nies, congregazzioni, lakgha, gemgha; lakgha, patt, ftehima.

Conventional — miftihem (kabel), ippattjat, ta ftehim.

Conventionality — ftehim, pattjar, drawwa.

Conventionary — li jimxi (imur) fuk il cuntratt jew fuk il ftehim.

Conventioner, Conventionist — wiehed tal ftehima, min jaghmel patt jew ftehima.

Conventual — ta cunvent, ta monasteriu, ta abatija; cunventuali.

Converge — li tiġbed ghall pont wiehed ghall nahha wahda, ghan-nofs.

Convergent — li jiġbed, (li imil) lejn pont wiehed.

Conversant — li jaf tajjeb, li jaf chif imiss haġa (minn ghankuda); *I know that he is conversant with him*, naf li jafu tajjeb; *he is only one conversant in the English language*, hua biss li jaf tajjeb bl-Inglis.

Conversation — tahdit, cunversazzioni; *he was to begin the conversation*, hwa chien li beda id-discors.

Conversational — tal cliem, tat-tahdit; *he is well up in his conversational English*, hua tajjeb sewwa biex jitchellem bl-Inglis, (jinkala sewwa fil-lingua Inglisa).

Conversationist — wiehed imharreġ fit-tahdit, li jithaddet, li jitchellem.

Conversazione (bit-Taljan) — lakgha ta nies ta li scola biex jitchellmu bejnietom.

Convérse — titchellem, tithaddet, ticconversa.

Cònverse — tahdit, conoscenza, familjarità, cunfidenza; *I have no cònverse with*, ma nafux, ma ghandix conoscenza tieghu.

Conversely — ara *Reciprocally*.

Conversion — tibdila, kalba (minn *takbel*), bidla (actarx ta Religion).

Convèrt—tibdel, tbiddel, takleb (religion) ticconverti.

Cònvert — maklub (f'religion) minn jicconverti; *he is a convert now*, kaleb issa, sar nisrani.

CONVERTIBLE—li jista jitbiddel, jew icun convertut (jakleb ir-Religion).

CONVEX — mkabbes jew ibbuzzat (tond) il barra (cuntlariu ta *concave*, ara).

CONVEXITY / CONVEXNESS } ibbuzzar, tondiatura, għoli għan-naħħa ta barra.

CONVEXO-CONCAVE — ibbuzzat minn banda u mħaffer mill oħra.

CONVEXO-CONVEX — ibbuzzat miż-żewġ bnadi (bħal ħgieġa tal-lenti).

CONVEY—iġġorr, tieħu, tkandel; *will you convey this to him?* trid teħodlu dan? *They have to convey this gun first by land and then by water,* icollhom ikandlu (iġorru) dan il canun l-ewwel bl-art mbagħad bil baħar; *how does he convey his letters to them?* chif iwassilhom l-ittri? *I'll convey my rights to him,* jena incedilu id-drittijiet tiegħi; *he is trying to convey poison in it,* kiegħed jara chif jagħmel biex javvelenaha (jixħet, jitfa il velenu fiha); *convey my love to them, please, when you write,* wassalli (ibgħatli) it-tislijiet tiegħi (lilhom) meta ticteb. *I have done my best to convey him out of danger,* għamilt chemm stajt biex neħilsu mill periclu (mit-tiġrif).

CONVEYANCE—ġarr, tkandil; dgħajsa, carrozza.

CONVEYER—ġarrier, dac li iġorr jew ikandel.

CONVICINITY—id-dwar, korob (krib).

CONVÌCT— issib il ħtija f'xi ħadd, twaħħal b'ħati, ticcundanna.

CÒNVICT—ħati.

CONVICTIBLE—li jista icun (iccundannat), ħati.

CONVICTION—weħla, cundanna, fehma kawwija, persuasioni.

CONVICTIVE—li jippersuadi, li iġagħlec tagħmel fehma kawwija; li jiccundanna, li iwaħħal b'ħati.

CONVINCE—tfiehem sewwa, iggib capaci, tippersuadi; *nothing will convince me now,* xejn ma jippersuadini issa; *I cannot convince him,* ma nistax ingibu capaci.

CONVINCEMENT—ara *conviction.*

COVNINCER—min ifiehem sewwa, jew igib capaci (jippersuadi).

CONVINCING—li jippersuadi, li igib capaci, li ifiehem sewwa.

CONVICTIOUS—ara *reproachful.*

CONVIVE—tistieden għall-ichel, tati pranzu.

CONVIVIAL—li iħobb il festi, ix-xalar; sociali, xalatur, ferrieħ, hieni.

CONVIVIALIST—xalatur.

CONVIVIALITY — xalar, divertiment, ferħ (festi etc.)

CONVOCATE—ara *convoke.*

CONVOCATION—sejjħa, ġabra, gemgħa ta nies flimchien (l-actar iżda tal cleru jew tal capijiet ta università); sinodu, cunsill.

CONVOKE—issejjaħ, tiġbor flimchien (nies, capijiet etc.)

CONVOLUTE— mibrum, mitni, mitwi, mgherbeb flimchien.

CONVOLVE—tobrom, titwi, titni, tgherbeb flimchien,

CONVOLVULUS — ħaxixa, il-lublieba jew il cabuccinella.

CÒNVEY — wens, nies jew bastimenti li iwensu (jinducraw) lill xulxin fil viaġġ.

CONVÒY—twennes, tindocra fi viaġġ.

CONVULSE—tkalleb, iggib rekt tarruħ jew convulsioni.

CONVULSION—convulsioni, takliba.

CONY—fenech, wieħed semplici, bellhieni, balalu.

CONY-BURROW—ħofra fejn igħammru il fniec.

COO—tgorr (bħal ħamiem).

COOING—garr (tal ħamiem); stedina.

COOK — coc; issajjar (titboħ); *too many cooks spoil the broth,* bosta captani il bastiment imur travers.

COOKERY—sajjran, is-sengħa tal cochi.

COOKING—tisjir, sajjran.

COOK-MAID—coca (mara li għandha ħsieb il chcina).

COOKROOM—chcina (fejn isajjru) fuk bastiment (ta abbord).

COOK—*cake,* ħelwa.

COOL—csuħa, bruda, bard; chiesaħ, biered; tchessaħ, tberred; ticsaħ; tibred; *it is cool to-day,* chiesaħ (il chesħa) illum; *rather cool,* il frischett; *this will cool our courage,* dana iberred il curaġġ tagħna.

Cool-cup—xorb li jiffrisca.
Cooler—dac jew min ichessaħ (iberred).
Cooling—frisc, csuħa.
Coolish—ftit u xejn chiesaħ (biered jew frisc).
Coolness—bruda, indifferenza.
Cooly—ħaddiem (pastas) Indian.
Coom—il ħmieġ, ġmied, (nugrufun) ta sakaf tal forn, ċumnija etc.
Coomb (akra *cûm)*—chejl tal kamħ; wżed.
Coop—cartell, bittija, barmil; gaġġa; gallinar, tagħlak f'gaġġa jew gewwa gallinar.
Cooper—buttar.
Cooperage—xogħol jew ħlas (paga) ta buttar.
Cooperant—li jaħdem (jgħin) ma ħadd ieħor.
Cooperate—tħawtel, tħabrec, taħdem ma.
Cooperative—li jaħdem għall avanz wieħed.
Cooperator—wieħed li jaħdem ma (li iġhin)!
Coopering } is-sengħa jew ix-xogħol
Coopery } ta buttar.
Cooptate — tagħżel flimchien ma ħadd ieħor.
Coordinate—li għandu li stess *rank*, ta li stess grad; li mhux taħt (jiddependi minn) ħadd ieħor, li mhux *subaltern*.
Coot—(tajra), gallozz prim jew tigieġa tal baħar.
Cop—ir-ras jew kuċċata ta ħaġa.
Copaiba } balzmu ta raża maħlula
Copioi } (usat fil medicina).
Copal—cupali (verniċ).
Coparcener—sieħeb f'wirt (f'patrimoniu).
Copartner—sieħeb ma.
Copartnership } sħab ma, società.
Copartnery }
Cope—cappa, callotta jew berritta ta kassis; sakaf tond, troll; tgħir għall; tilħak ma; tibdel, tpartat; *you can't cope with him*, ma tistax tlaħħak mieghu; *one can't find the like of him under the cope of heavens*, ma issib.
Copeck—biċċa munita (flus) tar-ram Russa.

Cope man—bejjegħ (trafficant).
Copernican—ta Copernicu jew tassistema tax-xemx.
Copesmate—sieħeb.
Copposis—turxien, nukkas ta smiegħ, dawl; togħma jew ħass.
Coppouse — (fil Meccanica) — post għal għodda.
Copier—copista, wieħed li jicteb (jiccopia).
Coping—xriek wasagħ minn ħajt.
Copious—ħafna, wisk, katiħ, bosta.
Copped—tiela bħal con (għal xejn għal xejn).
Coppel—strument.
Copper—ram aħmar; nħasa, caldaretta; ticsi bir-ram; flus (tar-ram); *give me some coppers*, tini ftit soldi; *you can buy one like this with a few coppers*, tista tixtri waħda bħal din bi ftit soldi (bi ftit flus).
Copperas—melħ metallicu (tal metalli).
Coppered—micsi, nfurrat bir-ram, irramat.
Copperhead—serp velenus tal America.
Copperish—bħal ram—tar-ram.
Coppernose—mnieħer aħmar.
Copper plate — folja (biċċa ram) b'incisioni (figura etc.)
Coppersmith—caldaran.
Copperworm—susa, camla (li tirgħa jew tiecol il ħwejjeġ).
Coppery—li fih ir-ram.
Coppice—bosc b'siġar żgħar.
Coppin—marden tal ħajt.
Coppled—li tiela f'għamla ta lembut jew con.
Coprophagous—li igħejx (jecol) fuk id-demel.
Copse—bosc ta siġar żgħar; maħtab.
Copt—Egizian (bniedem mill Egittu) antic Copti.
Copula—għakda, rabta; verb (chelma li tgħakkad is-suggett ma l-attribut).
Copulate—tgħakkad, torbot.
Copulative—li jorbot jew igħakkad, (ongunzioni).
Copupatory—tal għakda jew rabta.
Copy—copia, ħaġa bħal oħra, ctieb; tagħmel jew ticteb bħal, ticcopia;

*this is a true copy of the will*, din il vera copia tat-testment; *when you publish your book please send me a copy*, meta toħroġ il ctieb tiegħec, jecc jogħġboc ibgħatli wieħed (copia); *compare the copy with the original*, kabbel (ara) il copia mal original.

Copy-book—scritt tal chitba (għat-tagħlim tat-tfal).

Copying—cupiar.

Copyist—copista, wieħed li jiccopia.

Copyright — il *proprietà letteraria*, id-dritt li wieħed iżomm għalih ta xogħol (chitba) li icun għamel u li il-ligi tiddefendih jecc ħadd ieħor jagħmillu bħalha.

Coquelicot—pepprin.

Coquet — mara fiergħa, titchessaħ, titħannex; titħanzel (bħal mara fiergha), thajjar.

Coquetry—tchessieħ, tħannix; tħanxil ta mara fiergha.

Coquette—mara fiergħa.

Coracle—ferilla tas-sajd li jusaw fil Galles.

Coracoid—ta ghamla bħal munkar ta ċawla.

Coral—kroll.

Corallaceous—bħall kroll, tal kroll.

Coralliferous—li fih (li jaghmel) il kroll.

Coralline — tal kroll, bhall kroll, krolli.

Corallite—petrificazioni bhal tal kroll.

Corant, Coranto } xorta ta żifna.

Corb—koffa ghal faħam (biex itel-lgħu il faħam biha fil minieri).

Corban—bixchilla fiex jiġbru; rigal.

Corbeil—bixchilla mimlija bit-trab biex fil gwerra iżommu (ma iħallux) li isir kbid tan-nar minn dawc li icunu jassediaw.

Corbel—niċċa.

Corby—ara *raven*.

Corcle—rimja, kalba ta pianta.

Cord—ħabel, siegla, cima; torbot b'ħabel bis-swieghel; ħafna (salt) njam.

Cordage—stoppa etc. għal ħbula, ħbula.

Cordate—li għandu il għamla, (ta għamla) ta kalb; bħal kalb.

Corded—marbut b'habel, jew b'sie-gla.

Cordelier—patri ta San Frangisc.

Cord grass—ħabel tal ħalfa.

Cordial—curdial, xorb li jaħji, jic-conforta; li jiaħji, li iġagħlec tistejker, li jatic ir-ruħ, tal kalb.

Cordiform—li għandu għamla ta (bħal) kalb.

Cordillera—catina ta muntanja, ħafna muntanji ringhiela ma xulxin.

Cordiner—scarpan.

Cord maker—curdar—min jagħmel il ħbula.

Cordon—curdun—ħajt, ħafna gebel kiegħed ringhiela f'fortificazioni; cu-runa.

Cordon sanitaire—curdun sanita-riu, ringhiela ta suldati ma dwar art jew pajjis fejn icun hemm xi mard li jittieħed, biex ma iħallux li il mard jixtered.

Cordovan—curdwana, xorta ta gild spanjol.

Corduroy—drapp rigat oħxon (li igħidulu ucoll *pelli di diavlu*).

Cordwain—curdwana (gild spanjol).

Cordwanier—scarpan.

Cordwood—njam għan-nar (mghez-zez fuk xulxin).

Core — il kalba (ta gellewża etc.) musmar, gherk ta xi frott.

Corf — chejl ghall faħam (ta tliet *bushels*).

Coriaceous—tal gild, jew bħal gild.

Coriander — il carwisit, xorta ta ħwawar.

Corindo—il fecruna tal baħar (li nieclu).

Corinthian—il Corintu (it-tielet or-dni tal architettura griega; wieħed mogħti ghal ħażen; ħarrieki; wieħed mill belt ta Corintio (il Grecia).

Corival—tħabbatha ma; trid tgħad-di lill.

Corivalry—ara *competition*.

Cork—sufra, tapp, soddieda, is-sodd b'tapp.

Corking pin — labra tar-ras mill acbar.

Cork jacket—is-sufri għal għawm.

Cork leg—siek (rigel) barrani (tal injam etc.)

Corkscrew—tirabuxù.

Cormorant—margun (tajra).

Corn—kamħ, tgħam; callu (tal gilda); tmellaħ.

Cornage—daziu fuk il kamħ.

Cornbin—caxxa għat-tgħam (fejn ikeġħdu jew jerfgħu il kamħ).

Cornchandler—neguziant tal kamħ.

Corncrake — (għasfur tajra) bħal ċawla.

Cornea—dic il gilda trasparenti ta kuddiem tal għajn.

Corned—immellaħ.

Corned beef—laħam tal caxxi (ftit u xejn immellaħ).

Cornel—xorta ta njam jebes; criniola.

Corneous—bħal karn.

Corner — rocna, cantuniera, muicheb; *he lives in that corner house*, jokgħod f'dic id-dar cantuniera; *this is made corner wise*, dana magħmul bħal cantuniera, bħal muicheb (bix-xifer); *put this chair in a corner*, kiegħed (aħbi) dan is-siġġu f'rocna.

Cornered — bil cantunieri, bir-rochon, bil muicheb.

Corner stone — il ħaġra angulari — ta rocna, titgħamel cantuniera.

Corner wise—minn rocna (jew cantuniera) għall oħra.

Cornet—curnetta (trumbetta); ufficial tal cavallerija; standard; biċċa minn rigel iż-żiemel, lanzetta (għal fsada).

Cornetcy—cumissioni (impieg) ta ufficial tal cavallerija—jew ta trumbettier.

Corn factor—wieħed li jinnegozia fil kmuħ.

Corn field—għalka tal kamħ.

Corn-flower—fjur li jitla kalb il kamħ.

Cornice—il guarniċa, supraporta.

Cornicle—karn żgħir.

Corniculate — mukran, bil krun, bħal karn.

Cornific—li jagħmel (jew italla) il krun.

Corniforn — ta għamla ta (bħal) karn.

Cornigerous—bil krun.

Corning—ix-xogħol li bih jagħmlu il porvli cocci cocci.

Corning house—fejn jaħdmu il porvli u jagħmluh cocci cocci.

Cornish — in-nies jew id-dialett (lsien) ta *Cornwall* (fil Galles).

Cornist — dakkak tal curunetta.

Corn loft — maħżen (fossa) għal kamħ.

Corn marigold—il-lellux.

Corn meter—chejjiel il kamħ.

Corn-mill—mitħna għall kamħ.

Corn poppy—il pepprin li jitla kalb il kamħ.

Corn stone—gebla taż-żonkor ħamra.

Corun copia—(disin ta) karn li minnu ħergin fjuri etc.

Cornute—tagħmel il krun—tieħu mara ta ragel ieħor (jew ragel ta mara oħra).

Cornoon—il midra (biex iderru il kamħ).

Cornwain — vagun (carrettun) mgħobbi bil kamħ.

Cornwecoil—bumunkar.

Corny—jebes bħal karn; bil callu.

Corolla—il *corolla* tal fjuri.

Corollary—Corollariu (tal Euclide Geometrija).

Corona—curuna.

Coronal—curuna, għirlanda.

Coronary—bħal curuna; ta għirlanda jew curuna tal fjuri.

Coronation — incurunazioni (meta jew dac inhar li ikegħdu il curuna fuk ras re, regina etc.

Coroner—magistrat (f'access).

Coronet—curuna tan-nobbli, ornament (curuna) għar-ras.

Corporal—capural (baxx fizzial); corporal, dvalja tat-tkarbin; tal gisem; materiali, li mhux spirituali jew tar-ruħ; *no one but the head master is allowed to inflict corporal punishment in our school*, ħadd ħlief is-surmast (il cbir) ma jista isawwat fli scola tagħna.

Corporale—corporal (għal l-ostia).

Corporate—magħkud f'cumpannija waħda, f'corp wieħed.

Corporation—xirka, gemgħa, lakgħa, corporazzioni.

CORPORATOR—wieħed minn tax-xirca, tal gemgħa, tal lakgħa jew tal corporazzioni.

CORPORAL—li għandu il gisem, bil gisem; materiali, mhux spirituali (jew tar-ruħ).

CORPOREALIST—materialista.

CORPOSANT—meteora (bħal fiamma tan-nar li tittajjar) fenomenu elettricu li xi drabi jidher mas-sarsi etc. ta bastiment.

CORPS—ħafna riġmenti; xirka, gemgħa (actarx ta suldati).

CORPSE—cadavru, gisem mejjet — *only six of us accompanied the corps to the grave*, sitta biss minnha wasslu il cadavru sal kabar.

CORPULENCE—simna, ħxuna.

CORPULENT—oħxon, mgissem; bejżu.

CORPUS CHRISTI—il festa ta Corpus.

CORPUSCLE — atomu — farca l-actar rkieka ta xi ħaġa.

CORRADIAL—li ħiereġ (bħal raggi) minn geww in-nofs.

CORRADIATE—tiġbor raggi flimchien jew f'pont wieħed.

CORRECT — msewwi, bla għilt, bla żball; tajjeb, corrett; issewwi, twiddeb ticcorriegi; *he reads correct*, hua jakra tajjeb; *I hope you will correct yourself in future*, nittama li inti ticcorriegi ruħec għalligej.

CORRECTING—correzzioni ta li stampaturi.

CORRECTION—correzzioni, castig, tiswija; twiddib.

CORRECTIVE—li jiccorriegi, li isewwi, li iwiddeb.

CORRECTOR — min jiccorriegi, iwiddeb, isewwi.

CORRELATE — icolloc relazzioni reciproca (ta wieħed lill jeħor) bħal missier u iben.

CORRESPOND—takbel, tixrak, twiegeb bil chitba; tibgħat ittri wieħed lil ieħor, iżżomm corrispondenza.

CORRESPONDENCE—kabla, twegib bil chitba; ittri mibgħutin wiehed lill ieħor, corrispondenza.

CORRESPONDENT — min iwiegeb il chitba, jibgħat ittri; corrispondent, li jakbel, xierak.

CORRESPONSIVE—ara *answerable*.

CORRIDOR—curitur.

CORRIGENDA — hwejjeġ (chitba etc.) għall correzzioni.

CORRIGIBLE—li jista ioun corrett, li jista jissewwa, correggibbli.

CORRIVATE—tiġri f'current wieħed.

CORRIVATION—ix-xħit ta widien tal ilma żgħar, f'wied cbir.

CORROBORANT—li isaħħaħ, jew jati issaħħa iwettak, ikawwi.

CORROBORATE — twettak, issaħħaħ, tkawwi.

CORROBORATION—twettik, tisħiħ.

CORRODE—tiecol, tgherrem, taħfi, tifri.

CORRODENT—li jecol, li igherrem, li jaħfi, li jifni.

CORRODIBLE / CORROSIBLE } li (jista) jittiechel, jinħefa, jinfena.

CORROSION—ichel, tgherrim, ħefa.

CORROSIVE—li jecol, igherrem, jaħfi jew jifni.

CORRUGANT—li jitchemmex.

CORRUGATE — tchemmex ; mchemmex.

CORRUGATED IRON—ħadid (galvanizzat),mchemmex (li jusaw tal ħwienet etc. għall bwieb ta barra etc.)

CORRUGATION—tichmix.

CORRUGATOR—il musculu li ichemmexx il ġbin.

CORRUPT—tħassar, tħażżen, therri, iddenni, tfissed, tixtri jew tħassar (xieda etc.) bil flus ; mħassar, mherri, mfissed ; mixtri ; *he tried to corrupt the witnesses*, ried jixtri ix-xieda (ixaħħam ix-xieda biex iżommu mieghu); *his are all corrupt principles*, il principii tieghu collha ħżiena (mħassrin).

CORRUPTIBLE—li jista jitħassar, jeħżien, jitherra, jinxtara.

CORRUPTION—tahsira, fisda (pied) tidnija.

CORRUPTIONIST — min jiddefendi (irid) il *corruption* (ara).

CORRUPTIVE—li jista iħassar, iħażżen, iherri, jixtri (xieda etc.) bil flus, b'rigali etc.

CORRUPTLESS—li ma jithassarx, jiddenniex, jitherrix jew ma jinxtarax.

CORRUPTNESS—are *putrescence*, *vice*.

CORSAGE—il kadd—ic-cinta ta libsa ta mara.

**Euphonism** — eufonismu, dakk etc. sabiħ jew li jogħġob ; armonija.

**Euphonize** — taghmel armonija (li dakk icun sabiħ u jogħġob fil widna).

**Euphonon** – isem ta strument tad-dakk.

**Euphony**—eufonija, cliem ħelu u li jogħġob (sabiħ) fil widna.

**Euphorbia** — it-tengħud (jgħidulu ucoll *spurge*).

**Euphrosyne** — isem ta waħda mil pianeti li sabu m'ilhomx.

**Eupion**—xorta ta ilma (spirtu) li jakbad ferm (igibuħ mill iġsma tal annimali).

**Eurasian** — hecc jissejjaħ mill-Indiani wieħed li jcun twieled (mnissel) minn omm (jew missier) Europeu u minn missier (jew omm) Asiatica.

**Euripus** – canal (tal baħar) dejjak bl-ilma tiegħu dejjem mċaklak (jew kawwi) ferm.

**Euroclydon** – hecc msejjaħ riħ mil Lvant li jonfoħ u jagħmel ħsara wisk fil baħar Mediterran (riħ bħal Grieg il Lvant).

**Europa**—isem ta waħda mil pianeti li sabu m'ilhomx.

**European**—tal Europa, mill Europa ; Europeu jew wieħed mill Europa (li twieled f'waħda mill-artijiet tal Europa).

**Eurus** – lvant (ir-riħ Lvant).

**Eurycerous** – li għandu krunu ċatti (wesgħin).

**Eurythmy**—gost (ġmiel jew taksim chif imur) fil bini jew fl architettura ; (fil medicina) taħbit regulari tal polz.

**Eustachian**—hecc msejjaħ dac it-tubu jew canal li hu għaddej mit-tambur tal widna għall imnifsejn (biex jati l'aria it-tambur tal widna).

**Eustyle** — it-tekgħid (chif icunu kegħdin) jew it-taksim tal colonni f'bini.

**Euterpe**—isem ta waħda mil cwiecheb li sabu m'ilhomx.

**Euthanasia** / **Euthanasy** } mewt cwieta, mewt ta bla tbatija.

**Euxenite**—isem ta mineral li jinsab fin-Norvegia.

**Evacate**—ara *evacuate*.

**Evacuant**—li igib *evacuation* (ara).

**Evacuate**—tbattal, tferragħ, tħammel ; tbiddel id-demm (tinfaraġ).

**Evacuation** — tbattil, tħammil, tifrigħ.

**Evade** – taħrab, twarrab, tiscarta, tbewweġ, tiżgoċċa, tgħasfar ; *he sudceeded to evade the vigilance of the police*, rnexxielu jiscarta minn taħt għajnejn il pulizia ; *two of the prisoners evaded during the night*, tnejn mill priġunieri ħarbu mal-lejl ; *it is no use, you can not evade this argument*, collu għal xejn ma tistax titbigħed (twarrab) minn dana l-argument.

**Evadible**—li jista jinħarab ; li tista taħarbu jew twarbu ; li tista tiscartaħ.

**Evagation**—giri l'hawn u l'hemm.

**Eval**—li iżomm (idum jew isofri) żmien twil jew ħafna.

**Evanescent**—li ma jidhirx actar, li igħejb, li jisparixxi.

**Evangelic** / **Evangelical** } tal Evangeliu

**Evangelicalism** / **Evangelicism** / **Evangelism** } it-tgħalim (dutrina) jew il predicar tal Evangeliu.

**Evangelist** — evangelista, wieħed mill erba' evangelisti; dac li (min) jipprietca jew ixandar l'Evangeliu ; *the four Evangelists are, St. John, St. Luke, St. Mark and St. Matthew*, l'erba Evangelisti huma : San Ġwann, San Luka, San Mark, u San Mattew.

**Evangelize** — tgħallem (tipprietca jew ixxandar) l-Evangeliu.

**Evangelized** — mgħallem l-Evangeliu.

**Evangelization**—taghlim, predicar jew tixrid tal Evangeliu.

**Evanid**—ħafif, li jisparixxi malajr.

**Evanish**—ara *vanish*.

**Evaporable** – li jista malajr jidbiddel fi dħaħen jew fi fwar.

**Evaporate**—ittir u issir fwar ; iddaħħan, tmur mar-riħ, toħroġ; *if you leave this bottle uncorked its contents will soon evaporate*, jecc ma issodx (b'tapp) dan il flixcun dan li fih dal wakt itir (jisvinta).

**Evaporate** / **Evaporated** } svintat, li tar u sar fwar.

**Evaparation**— tibdil tal ilma jew ħaġ'oħra fi fwar.

Evaporemeter—strument biex ichejlu it-tibdil tal ilma fi fwar.

Evasible — li jista jinħarab, jew li jista icun maħrub.

Evasion—ħarba, ħelsien, scusa; *he succeeded to effect his evasion*, rnexxielu jeħles (jaħrab).

Evasive — li irid jiscarta, jeħles; *when I asked him he gave me an evasive answer*, meta staksejtu wegibni chif dehirlu (chif kabillu) biex jeħles: jew ma tanix risposta soda (gie b'ħafna tlablib u scusi).

Eve—lejliet, awnillejl, lejl; *on the eve of the festa*, lejliet il festa; *St.John's Eve*, lejliet San Ġwann.

Evection—mixi; mixi (dawran) tal kamar li m'hux scond ir-regula (dawran jew mixi irregulari tal kamar).

Even—twitti, tippiana, tillixxa, tagħmel wieti; wati (wieti), mwitti, pian; biżżewġ; *an even weight*, pis xorta waħda (eguali); *2, 4, 6 etc. are even numbers*, 2, 4, 6 etc. huma numri biż-żewġ; *even numbers, step forward*, in-numri taż-żwieġ) jatu pass il kuddiem (fid-drill); *even reckonings make (good) long friends*, conti spessi amicizia lunga jew ħallas malajr li tixtri etc. biex tibka dejjem ħbieb (ma dac li icun); *now you are even*, issa intom daks insew, jew xorta waħda (daks chemm għandu l-wieħed għandu l-jeħor); *now you are even with him*, issa pattejtielu (li għamillec, għamiltlu); *you must pull down this wall even with the ground*, jaħtieġ tniżżel (thott) dan il ħajt rażu (wieti) mal art; *you are both now upon even terms*, issa it-tnejn għandcom li stess dritt (dritt xorta waħda); *I think it would be much better for you to bear this thing with an even mind*, nghejd li icun wisk aħjar għalic li issofri din il biċċa bil pacenzia collha; *they received orders to lay those houses even with the ground*, rceveu l-ordni li iniżżlu (jispianaw) dawc id-djar; *let us play at even or odd*, ejja naktgħu żewġ u fart.

Even—ucoll, saħansitra; *it was a shame even to mention his name*, chienet għarucasa ucoll li issemmi biss ismu; *even so, it is wrong*, hecc ucoll, ħażin; *even now*, issa ucoll; *you told me even that he was to go himself*, għedtli saħansitra li chellu imur hu stess; *not even one*, l-ankas wieħed biss.

Even (fil poesija) f'loc *evening* (ara).

Evener — min (dac li) iwitti, jippiana.

Evenhand —parità, xorta waħda.

Evenhanded—tal ħakk, imparziali.

Evening—għaxija, lejla; *good evening*, buona sera (bonosira); *every evening*, cull fil għaxija; *the evening school*, l'iscola ta fil għaxija (ta bil-lejl); *last evening*, il bieraħ fil għaxia; *the evening crowns the day*, it-tmiem collox (it-tmiem jagħlak l-opra), *evening prayers*, it-talb ta fil għaxija; *the evening star*, il punentina (li stilla punentina) li igħedulha ucoll *Venere*.

Evenkeel—(meta) bastiment ipixca il poppa u'l pruwa xorta waħda.

Evenly—xorta waħda, li stess; bħal.

Evennes — pian wieħed, regulari, pian, lixx; wita.

Evensong – canzunetta (innu) ta fil għaxija.

Event—ġrajja, ħaġa li ġrat; *one of the most important events in the History of Malta is the great siege of 1565*, wieħed mill-akwa ġrajja ta li Storia ta Malta hua l-assediu il cbir tas-sena 1565.

Eventerate — tiftaħ (billi iċċarrat jew ixxokk) iż-żakk.

Eventful—ta mument, li jiġri; mimli (collu jew ta ħafna) ġrajja; li fih ġraw wisk ħwejjeġ.

Even-tide } il ħin ta fil għaxija
Evening tide }

Eventilate—idderri, tfarfar il kamħ fuk il kiegħa, tperreċ.

Eventual - aħħar, tal aħħar.

Eventuate—tiġri (jiġri, jissucciedi).

Ever—dejjem; *it will ever be so*, icun dejjem hecc; *if ever*, jecc katt; *if ever you go there don't come back again*, jecc katt tmur hemm la tarġax tigi; *as much as ever*, bħas-soltu (daks is-soltu); *for ever and ever*, għall dejjem ta dejjem; *was there ever any one amongst you?* katt chien hemm bniedem (wieħed) fostcom, (katt chien hemm xi ħadd fostcom?); *come as soon*

*as ever you can,* ejja mill actar fis li tista; *ever since,* minn dac iż-żmien; *he has never been here ever since,* katt ma giè hawn actar minn dac iż-żmien, jew minn dac inhar il hawn; *ever and anon,* cull tant; *ever and anon such thing happens,* cull tant dana jiġri isir jew jissucciedi); *ever burning,* li jakbad dejjem (li jixgħel dejjem); *ever during* jew *everlasting,* li idum għal dejjem (l-eternità); *ever green,* li iħaddar dejjem; *the carob and the olive trees are evergreens,* is-siġar tal ħarrub u taż-żebbuġ iħaddru dejjem,

Everlasting — etern, ta dejjem, xorta ta drapp tas-suf; is-sempreviva; *I believe in the life everlasting,* jena nemmen fil ħajja ta dejjem.

Evermore — dejjem, għal dejjem.

Everse — takleb, tkalleb, tekred, tirvina jew tgħarrak.

Eversion — tkalliba, kirda, rvina.

Evert — tkalleb, tekred.

Everticule } strument li it-tobba
Everticulum } jusaw biex inaddfu il bużżieka (tal aurina); mil calculi (jew mill frac tal calculi).

Every — cull; *it is lawful for every man to do so,* hua xierak għall (jista) cull ħadd li jagħmel hecc (jew dan); *every man is liable to err,* cullħadd jista jisbalja; *every one* jew *every body,* cullħadd; *every day,* cull jum; *every other day,* darba iva u oħra le (ġurnata iva u oħra le); *every now and then,* cull tant; *everywhere,* cullimchien; *every one as he chooses,* cullħadd chif irid (chif jogħġbu); *every whit (every bit),* sa l-ankas farca; *this is every whit as good,* dan daksu tajjeb xorta waħda, *he drank every drop,* xorob collox (sa l-ankas katra); *every man for himself and God for us all,* cullħadd jaħseb għall rasu u Alla jaħseb għal cullħadd; *let every tub stand on its bottom,* cullħadd għal rasu (jilħak l-affari tiegħu).

Every-body — cull ħadd.

Everynow and then — cull tant.

Everywhere — cullimchien.

Evesdrop — tissamma minn tokba tal muftieħ, minn xakk ta bieb etc.

Evestigate — ara *investigate.*

Evict — tirbaħ, tieħu, toħroġ (minn dar, proprietà etc.) tkecci jew tkaċċat barra (minn proprietà, beni, raba etc.) bil korti.

Eviction — tcheccija (xhit barra ta wieħed mil proprietà ta ħadd jeħor) bil korti.

Evidence — turija bid-dieher jew biċ-ċar; xiehda, xiehed, prova; turi bid-dieher, biċ-ċar; tagħmel xiehda, tixhed; *he was called to give his evidence,* sejjħulu biex jixhed; *you had better give it up because there are good many strong evidences against you,* aħjar icciedi il għaliex hemm bosta provi ċari (kawwija) contra tiegħec; *this is one of the evidences,* dana wieħed mixxiehda; *he is accused of giving in a false evidence,* accusauħ (kalu) li ta (għamel) xieħda falza (jew li xeħed falz).

Evidenced — ipprovat fiċ-ċar (bixxiehda).

Evident — ċar, li jdher; dieher; *this is self evident,* dana idher ċar (taraħ waħdec), li jidher waħdu.

Evidential } li jati prova jew
Evidentially } xieħda.

Evigilation — ara *vigilance.*

Evil — deni, ħażen; ħażin; *return good for evil,* min jagħmillec id-deni għamillu il gid; *evil communications corrupt good manners,* il cumpanija ħażina li tħassarna; *that which is evil is soon learnt,* il ħażin malajr nitgħalmuh; *the evil wound is cured but not the evil name,* ferita ħażina tista tfejjakha iżda il fama ħażina ma tħiek minnha katt; *evil gotten evil spent,* il flus tax-xitan (tas-serk) chif jiġu imorru (jinħlew malajr); *of evil grain no good seed can come,* mil ħażin tistenniex li jigi it-tajjeb; *of two evils choose the least,* minn tnejn ħżiena għażel l-aħjar; *what evil has he done?* x'deni (jew ħsara) għamel? *the king's evil,* il ħnieżer (marda) jew il ġarab; *evil doer,* ragel ħażin, briccun; il għadu, jew ix-xitan (ta l-infern); *evil eyed,* li għandu għajnejh jixorbu (li igħajjen); *evil minded,* cattiv, (wieħed li ħsiebu biss biex jagħmel id-deni jew il ħsara); *evil speaking,* calunnia, malafama (klajja ħażina).

Evilness — ħżunija, ħażen.

EVINCE—turi bid-dieher, jew biċ-ċar, tircupra (tirbaħ bid-dritt, bil-ligi ħwejjeġ li icunu għand ħaddjeħor u li tcun tista teħodom int); tipprova, tati (iggib) prova; *the accuser complains, the witness evinces, and the judge sentences*, l-attur (dac li jagħmel il causa) igħejd, jaccusa, jew jagħmel il querela; ix-xieħda tati il prova (tgħejd jecc hux tassew), u l-imħallef jati (jakta) is-sentenza.

EVINCED—ippruvat, li deher biċ-ċar.

EVINCEMENT—prova, dehra biċ-ċar.

EVINCIBLE—li tista tippruvah jew turih biċ-ċar.

EVINCIVE—li juri biċ-ċar, li jipprova li jixhed.

EVISCERATE — toħroġ dac li icun hemm fiż-żakk, toħroġ il chirxa jew l-imsaren; tfittex l-imsaren.

EVITABLE — li tista twarbu, li jitwarrab, li tista taħarbu, li jista jinħarab.

EVITATE—tevita, twarrab minn; tiscarta minn.

EVITATION—ħarba, twarrib.

EVITERNAL—etern, li idum għal dejjem.

EVITERNITY — eternità, dewmien ta dejjem.

EVOCATE } issejjaħ, takta barra.
EVOKE }

EVOLATIC—li kiegħed (lest) biex itir.

EVOLATION—titjir; tajran.

EVOLUTE—isem ta linja curva li issir billi iddawwar (jew tħott) il-linja minn curva oħra li ir-raġġ (jew il curva) ta din li stess linja cull ma imur dejjem jitwassa (jiftaħ jew jicber).

EVOLUTION—evoluzioni; ħatt (minn tħott), ħalla (minn tħoll); *fil Geometria*, il ħatt jew il ftuħ ta linja (curva); *fl-Aritmetica*, l-estrazioni (ħruġ) tarradici (għerk, bidu) ta numru; *fil militar*, chif (taħriġ ta) it-truppi jimxu, jitbiddlu minn post għall jeħor etc.

EVOLVE—tħoll (minn cobba) issewwi minn taħbila, tiftaħ; tinfetaħ, tinħall; tisviluppa.

EVOLVENT— il-linja curva tal *evolute* (ara).

EVOLVER—dac li iħoll, joħroġ minn ħaġa mħabbla.

EVOLVULUS—isem ta fjur.

EVOMITATION—ktigħ mis-sider.

EVULGATE — ixxandar ma cullimchien.

EVULSION—kligħ, ħruġ barra.

EWE—nagħġa.

EWE CHEESE—ġbejniet tan-ngħaġ.

EWER — bukar, kannata; *he broke both the ewer and basin*, chiser il bukar u'l friscatur.

EWRY—il post fejn (fil palazzi tarrejiet) iżommu (jerfgħu) id-dvalji u issrievet) u fejn ucoll ilestu (jimlew) il bukari tal ilma ta wara l-ichel.

EXACERBATE—tħarrax, iddarras.

EXACERBATION } ħruxija ta marda
EXACERBESCENCE } (meta marda tiżdied jew issir actar kalila.

EXACT—magħmul sewwa, bir-rekka jew bid-dimis; esatt, tal pis; puntual; tleħħ, titlob bil-leħħa; iddaħħal flus; *why should he exact so much?* għaliex għandu jitlob (irid bil fors) daks hecc? — *he has exacted upon*, talbec wisk (għafsec fil prezz); *he is always exact in his doings*, dejjem rett (esatt jew sewwa) fl-affarijiet tiegħu.

EXACTLY — sewwa, sewwa sew; bil għakal, hecc hu, sewwa tal pis, biddimis; *it fits exactly*, igib tal kies sewwa (tal pis).

EXACTNESS } rekka, għamil sewwa
EXACTITUDE } tal pis (bir-rekka).

EXACTION—ħtif, serk, takrik fil ħlas.

EXACTOR—min irid, jitlob bil-leħħa, min idaħħal xi flus.

EXACUATE—ara *sharpen*.

EXAGGERATE – tgħaggeb, tcabbar, tesagera.

EXAGGERATION—għageb, tcabbir ta xi ħaġa (ħaġa ta xejn tagħmilha cbira).

EXAGITATE—tħawwad, tkankal.

EXALT—tgħalli, tfaħħar, tcabbar.

EXALTATION — għoli, tfaħħir, tifħir, ticbir; *the exaltation of the Cross*, l-esaltazioni tas-Salib.

EXALTED—għoli, cbir, sublimi, mfaħħar, mgħolli.

EXAMEN—fili, esami, inchiesta, tgħarbil.

EXAMINABLE—li jista icun esaminat jew mifli.

Examinant—dac li icun esaminat (min imur għal l-esami).

Examinate—ara *examinant*.

Examination—esami, *to undergo an examination*, issofri (tagħmel) esami; *when will your examination be held (jew take place?)* meta hu l-esami tagħcom; *he had to pass a very strict examination*, chellu (jgħaddi) esami jebes (kalil); *I have written to the Admiral's Secretary to have my name entered as a candidate for the examination for apprentices which is notified to take place next week*, ctibt (għamilt applicazioni) lis-Segretariu ta l-Ammirall biex nersak għal l-esami (ta *apprendista*) li hemm (sejjer isir) il gimgħa id-dieħla; *the examination of concience*, l-esami tal cunxenza; *a very searching examination*, esami (tgħarbil) fin.

Examine—tfittex, tgħarbel, tifli, tesamina; *he is to come again to examine the witnesses*, għandu jarġa jigi biex jesamina (igħarbel sewwa) ix-xhieda; *to cross-examine*, tarġa tagħmel mistoksijiet lill xhieda; *no one of the witnesses was cross examined*, ħadd (l-ebda wieħed) mix-xhieda ma raġa chien mistoksi.

Examinee — dac li icun esaminat (min jokgħod għal esami).

Examplary—esemplar, ħaġa li iservi ta esempiu (biex taħdem jew tara fukha).

Example — esempiu, turija, mera; *for example*, per esempiu (ngħejdu aħna); *to set a bad* (jew) *good example*, tati esempiu ħażin (jew) tajjeb; *I have followed his example*, jena għamilt bħalu (għamilt chif għamel hu); *example is more powerful than precept*, l-esempiu jiswa actar mit-tagħlim (aħjar tati esempiu milli tgħallem); *they made him a public example*, ġagħluh iservi (jiswa) ta esempiu (turija) lill oħrajn; *e. g. (exempli gratia)*, per esempiu.

Exampler—campiun.

Exanguious—bla demm.

Exangulous—bla rchejjen (bla anguli), li ma għandux cantunieri.

Exanimate—taħli, toktol, tneħħi il ħajja; bla ħajja, għaxi, mejjet; bla ruħ.

Exanimation—telfa tar-ruħ, tal ħajja; mewt, għaxwa.

Exanthem — fawra, sbroff (marda) tal gilda.

Exanthemata—(plural ta *Exanthem* ara).

Exanthesis—fawra, sbroff tal gilda.

Exarch—vicerè.

Exarchate—gvern (setgħa) ta vicerè.

Exarticulation—klugħ mill ġoc.

Exasperate—tħarrax, iddarras.

Exasperator—wieħed li (min) iħarrax jew idarras.

Exasperation—taħrix, tidris.

Exauctorate, Exauthorate — tneħħi (tchecci) minn cmand (minn setgħa jew minn ufficiu) iċċaħħad minn benefiziu.

Exauctoration, Exauthoration — tcheccija (tneħħija) minn ufficiu jew minn impiegh.

Exauthorize—tneħħi l-autorità jew is-setgħa.

Excalceate—tnażża iż-żarbun, tinża ħafi.

Excalefactory—li isaħħan.

Excandescence, Excandescency — chiwi f'nar, killa jew corla cbira.

Excarnate, Excarnificate — tnaddaf mil-laħam.

Excavate—tħaffer, tgħawwar.

Excavating—tħaffir, tgħawir.

Excavated—mħaffer, mgħawwar.

Excavation—tħaffir, tagħwir, ħofra.

Excavator—min iħaffer jew igħawwar; macna biex tħaffer u tneħħi ittrab.

Excecate—tgħami (tneħħi id-dawl jew tagħmel għama).

Excecation—għama.

Excedent—dac li jibka żejjed, iżżejjed li jifdal.

Exceed — tegħleb, tgħaddi, tirbaħ, tiscorri; *the expenses cannot exceed this sum*, li spejjes ma jistgħux jiscorru (icunu actar minn) din is-somma.

Exceedable—li jista jegħleb, igħaddi jew jiscorri.

Exceeding—li igħaddi, jegħleb jew jiscorri; iżżejjed, bil bosta, il ħela, ħafna; *it is exceeding fine*, sabiħ wisk; *he is exceeding desirous of praise*, jix-

tiek wisk (għandu ħrara jew xewka cbira) li icun imfaħħar.

Exceedingly — li igħaddi, il ħela, bosta ħafna, chemm jista icun ; *he was exceedingly rude*, chien goff (pastas etc.) iżżejjed, jew gieb ruħu ħażin chemm jista icun (ferm, il ħela).

Excel — tagħleb, tgħaddi ; tirbaħ ; *as far as piety goes he excels everybody*, għall dic li hi tieba igħaddi lill culħadd.

Excellence — tiubija cbira (li ma bħala) ; *the criticisms have been made rather to discover beauties and excellence than their faults and imperfections*, l-esamijiet (fili jew tgħarrbil) saru actar biex jaraw il ġmiel u it-tiubija milli biex jicxfu il ħtijiet u in-nukkas tagħhom ; *he is renowned for his excellence of heart*, msemmi għat-tjubija ta kalbu.

Excellency — Eccellenza (titlu ta Governatur etc.); *you have to see His Excellency the Governor about this*, icolloc tara (tchellem) lill Gvernatur fuk dan; *Your Excellency*, Eccellenza; *I have the honour to be, Your Excellency's most obedient and humble servant, N.N.* għandi l-unur li ncun, ta l-Eccellenza tieghec, serv umli u ubbidient, N.N.

Excellent — eccellenti, tajjeb wisk, tajjeb chemm jista icun, sombor ; *Victoria I, was an excellent Queen*, Vittoria I chienet Regina tajba chemm jista icun ; *this is an excellent place for us*, dan il post tajjeb wisk (ma jistax icun aħjar, jew sombor), għalina.

Excelsior — actar għali (fil għoli); dic iċ-ċana rkieka (fina) li jimlew biha mħaddiet tal bizzilla, cuxxinetti etc.

Excentral (fil botanica) — il barra minn-nofs.

Excentricity — ara *eccentricity*.

Except — barra minn, ħlief ; tbarri, tħalli barra, teccettwa ; *everybody was there except you two*, cullħadd chien hemm barra minncom it-tnejn ; *no one except your brother*, ħadd ħlief ħuc ; *I except no one*, jena ma neccettwa (nħalli barra) lill ħadd.

Exceptant — li fih *exception* (ara).

Excepting — barra minn.

Exception — tbarrija, eccezioni; *there is not a rule without an exception*, ma hemmx regula minngħajr eccezioni ; (fil-ligi), eccezioni, twakkif ta causa, esclusioni, tneħħija barra ta prova ; *his counsel is sure to bring in some exceptions*, l-avucat tiegħu sgur igib xi eccezionijiet (jallega xi eccezioni); *I find an exception against raising higher that wall*, jena ma irridx (għandi oggezioni) li igħolli (italla actar) dac il ħajt; *he took an exception at your interfering in their doings*, iddispiacih (ħa fastidiu, nafar) il għaliex inti indħaltilom fl-affari tagħhom (f'dac li chienu jagħmlu).

Exceptionable — li jista icollu (isofri jew jokgħod għal) eccezioni.

Exceptional — tal eccezioni, li jitħalla barra, *that has been an exceptional case*, dac chien cas eccezionali (li ma chienx hemm ħliefu).

Exceptious — li jitfantas jew li jeħu fastidiu minn xejn.

Exceptive — li fih (għandu) eccezioni.

Exceptor — min jeccettwa, jagħmel eccezioni, jew iħalli barra.

Excerebrose — bla moħħ, li ma għandux moħħ.

Excern — issaffi, tagħżel, tifred f'passatur, għarbiel etc.; tħalli joħroġ mil pori.

Excerp — tagħżel.

Excerpt — biċċa, passaġġ, paragrafu etc. magħżul minn chitba (ħaġa mictuba) ta autur ; tagħżel.

Exerpta — bicciet magħżula, estratti.

Exerptor — min jagħżel.

Excess — iżżejjed, cull ma joħroġ barra mill kies ; *an excess of love*, mħabba żejda (bla kies); *this is an excess*, dana żejjed, m'hux sewwa ; *he is running in to excess now*, kiegħed jagħmel iżżejjed issa.

Excessive — ta bla kies, żejjed, ferm actar milli imissu ; *the heat has been rather excessive*, is-sħana chienet actarx ta bla kies (actar milli imissha); *I saw that he was suffering from an excessive pain*, rajt li chellu ugigħ cbir (li chien mwaġġa ferm).

Excessively — ferm, izzejjed, *it has*

*been excessively warm all last week,* chienet sħana zejda (cbira, ta barra mill kies) il gimgħa l'oħra colla.

Exchange—bidla, tisrif, aġġu; borża (fejn jiltakgħu in-neguzianti); tibdel, issarraf; *they have made an exchange,* għamlu bidla; *a bill of exchange,* cambiali; *exchange is no robbery,* il bdil m'hux serk (min jibdel ma icunx jisrak) *the Exchange is one of the finest buildings we have in Valletta,* il Borża hia waħda mill-isbaħ bini (fabbrichi) li għandna il-Belt; *they exchanged some words, that was all,* kalu xi chelma bejnietom (chellom xi ighejdu xi ftit) dan hu collu; *they don't withdraw before seeing some guns exchanged,* ma jirtirawx kabel ma jisparau erba tiri lill xulxin.

Exchange-brokers — sensali tal cambiu.

Exchanged—mibdul.

Exchanger—min jibdel (flus etc.) min isarraf il flus, ċangier.

Exchanging—tibdil, tisrif ta flus.

Exchequer—il banc tar-Re, it-tesor, il post (l-ufficiu) fejn idħlu ir-renti collha tal gvern u minn fejn ucoll iħallsu l-impiegati; l-erariu publicu; *the Chancellor of the exchequer,* il fiscal, l-avucat fiscal.

Excipient—ara *exceptor.*

Excisable—li jista icun intaxxat, li iħallas id-daziu, jew id-dwana.

Excise—taxxa, daziu, ħaraġ, sisa, tagħmel ħaraġ, daziu jew taxxa.

Excise-man — dac li (min) jiġbor it-taxxi (il ħlas tad-dazii).

Excision—katgħa barra għal collox; kirda, rovina.

Excitable—li jixgħel, jiżbel, jitlagħlu malajr.

Excitant—li jeccita, italla jew jagħmel in-nervi, li iġagħal lill min jiżbel.

Excite — tixgħel, iġġagħal lil min jiżbel; tkankal, issewwes, timbex, tagħwi, tiżżonżonja.

Excitement—tkankila, ħass, sensazioni, motiv; tixwix, nibxa, għawi.

Exciting—li jeccita, ikankal, iġagħal, eccitament, tkankila, ħass.

Excitive—li ikankal, iġagħal, jeccita.

Excitomotary—li iċaklak (musculi) fil gisem tal annimali minn għajr iżda (l-animali) icunu iridu jew jafu.

Exclaim—tgħajjat, tgħejd, tesclama; *you do well to exclaim against injustice,* tagħmel tajjeb (sewwa) tgħejd (tgħajjat) contra l ingiustizia.

Exclamation — għajta; *a note of exclamation* (!) pont ammirativ (!)

Exclamative } li igħejd, li igħajjat
Exclamatory } jew li jesclama.

Exclude—tħalli barra, tbarri; *in making his last will be excluded his eldest son,* fit-testment ħalla barra lill ibnu il cbir (scludiħ, ma ħallielu xejn).

Excluded—mneħħi, mcbecci, mħolli barra.

Exclusion—tneħħija, tcbeccija, tħollija barra.

Exclusive—li iħalli barra, ibarri.

Exclusively — li m'hux mgħadud, barra minn, eccettwat; *till Sunday exclusively,* sa (barra minn) nhar il Hadd, (barra mill Hadd).

Exclusory—li jista (li għandu issetgħa li) iħalli barra.

Excoct—tgħalli, issajjar bil għali; *salt and sugar excocted by heat are dissolved by cold and moisture,* il melħ u iz-zoccor li isiru bil għali (billi igħalluhom fil misħun) idubu fil bard u bl-indewwa (umdità).

Excocting—għali, sajran bil għali (bil misħun jagħli).

Excoction—għali.

Excogitate—taħseb, timmedita, tistudia chif tagħmel, ittalla u tniżżel f'moħħoc chif tagħmel ħaġa.

Excogitation — ħsieb, meditazioni, studiu (li ittalla u tnizzel f'moħħoc) chif tagħmel ħaġa.

Excommune—ara *exclude.*

Excommunicable—li jista icun scumnicat (mneħħi minn).

Excommunicate—tisħet, tiscumunica, tneħħi mill ħdan (xirca) tal cnisia.

Excommunicate } scumnicat, wieħed
Excommunicated } li icollu li scomunica jew li icun mneħħi (m'hux mgħadud) max-xirca (jew fil ħdan) tal cnisia; *thou shalt stand curst and excommunicate,* inti tcun misħut u scumnicat..

Excommunication—scomunica, saħta, tneħħija, tcheccija mix-xirca tal cnisia; *he has been threatened twice with the excommunication*, ħedduh (chien mħedded) darbtejn bli scomunica (li jiscumnicawh).

Excommunicator—min jiscomunica, dac li jati (jew jitfa) li scomunica; *himself was one of the excommunicators*, hu (stess) chien wieħed minn dawc li taw (iffulminaw) li scomunica.

Excommunicatory — li igib (ta li) scomunica.

Excariate—tkaxxar, tneħħi il koxra; tisloħ.

Excariated—mkaxxar, misluħ.

Excariable— li jista jitkaxxar jew jinselaħ.

Excariation—sliħ, tkaxxir, tneħħija tal gilda; brix, barxa.

Excorticate—tkaxxar, tisloħ.

Excreable—li tista tobżku, li jista jinbeżak.

Excreate - tobżok (bili li takta jew takla minn grieżmec etc. bit-tkaħkiħ jew sogħla).

Excreation—tkalligħ, bżiek (li takta bħal bili etc.)

Excrement—ħmieġ (ħara).

Excremental—tal ħmieġ (tal ħara).

Excrementitial } li fih il, jew li hu
Excrementition } bħal (jixbeħ, donnu) ħara jew hmieġ.

Excrescence } biċċa laħam żejda fil
Excrescency } gisem; coċċ, musmar.

Excrescent—li jicber, jitla żejjed; żejjed.

Excrete—tneħħi il ħmieġ (il ħazin jew iżżejjed, dac li m'hux sustanzius tal ichel) tcacchi, taħra, toħroġ, tneħħi; *we cannot see the vaporous fume which excretes forth from the brain*, ma nistgħux naraw il fwar li joħrog mill moħħ.

Excretive - sustanza chimica (misjuba minn *Marcet*) fil ħmieġ (ħara) tan-nies.

Excretion—ħmieġ, hara.

Excretary—musrana, canal minn fejn igħaddi (jimxi) il ħmieġ jew il ħara.

Excruciable—li jista jeħu (li ħakku) it-turmenti.

Excruciate — titturmenta, taħkar bla ħniena, tati it-turturi; iddejjak ferm.

Excubation—ghassa tal-lejl collu.

Excubitoria — postijet minn fejn tokgħod tgħasses.

Exculpable—li jista icun magħdur; ta min jagħdru.

Exculpate—tagħder, ma issibx (ma tarax) il ħtija fi (bniedem), *he was asked to exculpate himself*, kalulu li jipprova (juri chif) m'hux ħati (li hu) ma għandux ħtija.

Exculpated—magħdur.

Exculpation—għadra; tneħħija ta tnejn.

Exculpatory—li jagħder, tal għadra.

Excurrent (fil Botanica) li għandu iz-zocc fin-nofs.

Excursion — dawra, mawra, giria, ħruġ il barra; dħul f'art (pajjis) ta ħadd jeħor mill għadu; *they would now make excursions and waste the country*, issa jidħlu ġo 'l pajjis u iħarbtu collox; *this is an excursion now, you must keep to the subject*, din issa ħarġa il barra (ħriġt mill-argument tad-discors) jeħtieġ li tokgħod għassuggett (għal dac li fuku kegħdin nitchelmu); *I notice more than one excursion in that building*, nara (hemm) chemm il ħaġa maħruġa il barra f'dac il bini; *excursion ticket*, biljett ta viaġġ (giria) fil vapur ta l-art; *there will be two excursion trains*, icun hemm żewġ treni għall passiggieri biex joħorġu u imorru d vertita (dawra).

Excursion — tivviaggia, tagħmel viaġġ, dawra, jew giria il barra, timxi, tivviaggia, tiġri; *yesterday I excursioned some twenty miles, to-day I have to stick to my desk to write some letters*, ilbieraħ ġrejt (mxejt) xi għoxrin mil, illum jeħtieġ (icolli) nokgħod (mwaħħal fuk id-desk) biex nicteb xi ittri.

Excursional—tal giri, tal ħruġ barra; li jiġri, li joħroġ barra.

Excursioner } min joħroġ, min jagħ-
Excursionist } mel dawra, min joħroġ divertita, min imur bit-tren li icun hemm għad-dawran (ħruġ jew divertita).

Excursive — li jiġri, li idur l-hawn u l-hemm, li johroġ dawra, mogħti għaddawran, għal giri.

Excusable — ta min jagħdru, ta min jiscusah, scusabli, ta min jaħfirlu, li ħakku maħfra; *this is excusable to a certain extent*, dana b'xi mod ta min jagħdru (ħakku min jaħfirlu).

Excusation — scusa, għadra, chewtiela.

Excusatory — li jiscusa, jagħder, ichewtel.

Excuse — scusa, għadra, chewtiela; tiscusa, tghader, tchewtel; *he alledged for his excuse the death of his father*, gieb scusa il mewt ta missieru; *excuse me*, scusani, aħfirli; *your indisposition excuses you from fasting*, il ħażż ħażin tiegħec jiscusac li ma issumx (int magħdur li ma issumx mħabba fil ħass ħażin tiegħec); *this is rather a paltry excuse*, din piuttost (actarx) hia scusa zoppa (msejcna) tiegħec. *I wish you would excuse me from writing*, nixtiek li tiscusani (tgħadirni) li ma nictiblecx; *I desire you to excuse me from coming*, nixtiek (nitolboc) li tesentani (tiscusani) li ma nigix; *a bad excuse is better that none*, aħjar scusa ħażina minn xejn.

Excuss — tħeżżeż, tfarfar, teħles minn; takbad (iżżomm ħaġa taħt idejc bil-ligi).

Excat — permess li jintgħata lill studenti ta Università biex icunu jistgħu (iħalluhom) joħorġu.

Execrable — esecrabili, li jistħokklu is-saħta, il mibgħeda.

Execrableness — saħta, mibgħeda.

Execrate — tisħet, tobgħod; *the nation execrated the cruelties committed*, in-nazion (in-nies tal pajjis) seħtu il moħkrija li saret.

Execration — saħta, mibgħeda cbira, esecrazioni; *he was sure to take every opportunity of overwhelming them with execration and invective*, hu chien sgur dejjem lest biex jimlihom bis-saħta (jisħetom u jobgħodom sħiħ), u bit-tgħajjir (u igħajjarhom).

Execratory — cliem tas-saħta, li juri mibgħeda cbira.

Executable — li jista isir, jinħadem.

Execute — tagħmel, ittemm, tcompli, toktol, tgħallak; *I have to execute his orders*, għandi (icolli) nagħmel chif kalli (chif ordnali); *he was prevented from executing his designs*, ma ħallewhx itemm (icompli jew jagħmel) dac li chellu f'rasu; *they must execute the will*, jeħtieġ (icollom bill fors) jesegwixxu (jagħmlu chif hemm mħolli f') it-testment; *these sculptures were designed by my brother and executed by me*, id-disinn ta li scultura ħażżu ħija u saret minn idejja (għamilta jen); *the Waltz was excellently executed by them yesterday*, il Valz dakkewh tajjeb wisk il bieraħ; *the assassin will be publicly executed to-morrow morning*, l-assassin (il kattiel) sejjer icun maktul (iġġustiziat) kuddiem culħadd għada filgħodu; *the cannon against the town's gate executed so well that before two minutes it was broken*, il canun ħadem tant sħiħ mal bieb tal belt li dana kabel żewġ minuti chien mchisser.

Executer — ara *executor*.

Execution — esecuzioni, mewt, ktil (tagħlik etc.) ta bniedem; għemil, temma; mandat, kbid, sequestru; *the execution of the murderer took place early this morning*, dac li katel għalkuh dal għodu cmieni; *I have to put this into execution*, jeħtieġ (icolli) nagħmel dan; *that execution was declared illegal*; dac il għamil chien dichiarat m'hux xierak (m'hux scond il-ligi); *he has been conducted to the very place of execution then he was pardoned*, ħaduh saħansitra sal post stess ta fejn chellhom joktluh (igħalkuh etc.) u imbagħad ħafrulu; *the execution day*, il ġurnata tat-tgħalik (tal mewt) ta bniedem.

Executioner — il bojja.

Executive — esecutiv (is-setgħa li iġgagħal lill culħadd iħares il-ligi, jew min għandu din is-setgħa); li jista igagħal lill culħadd iħares il-ligi; *the Executive Council*, il Cunsill esecutiv, *he is a member of the executive council*, hua wieħed mil membri tal Cunsill Esecutiv.

Executor — esecutur, wieħed (dac) li icun magħżul minn dac li jagħmel it-

testment biex jara jecc isirx dac collu li icun ħalla mictub fit-testment.

EXECUTORY — li jesegwixxi, jara li ħaġa issir,

EXECUTRESS } esecutrici, dic li tcun
EXECUTRIX } incaricata minn għand (dac jew dic) li tagħmel testment biex tara jecc isirx collox chif icun mħolli u mictub.

EXEGESIS—ix-xienza li wieħed ifisser jew jinterpreta ħaġa mictuba (studiu, biċċa letteratura).

EXEGETE — wieħed mħarreġ fl-*exegesis.*

EXEGETIC } li ifisser, li jispiega, li
EXEGETICAL } jinterpreta.

EXEGETIST—wieħed mħarreġ fl-*exegesis* (ara).

EXEMPLAR } esemplar, mudell, tu-
EXEMPLARY } rija, mera, esempiu.

EXEMPLARY—esemplari, ta min jagħmel bħalu, li jistħokklu icun imitat; *he always led an exemplary life,* dejjem għax (għadda) ħajja esemplari; *I always knew him a man of an exemplary conduct,* jena dejjem nafu ragel ta condotta esemplari (tajba, mudell).

EXEMPLIFIABLE—li jista icun mfisser (illustrat) b'esempiu.

EXEMPLIFY—turi (tfisser) b'esempiu ticcopia, tagħmel bħal.

EXEMPLIFIED — mfisser b'esempiu, copiat.

EXEMPLIFIER—min ifisser b'esempiu, min jiccopia, jagħmel bħal,

EXEMPT — tbarri, teżenta, tbiggel, teħles minn, tneħħi; esenti, mbiggel, scusat, meħlus.

EXEMPTED – esenti, esentat, mbiggel, *the Emperors exempted them from all taxes,* l-Imperaturi ħelsuhom (esentawhom) min cull taxxa (mit-taxxi collha); *his dreadful imprecation is laid on all, not any exempted,* id-dagħwa tiegħu xeħetha (gibida) għal culħadd (sa l-ankas wieħed).

EXEMPTIBLE — li jista icun esenti, meħlus, scusat, mbeggel.

EXEMPTION—esenzioni, ħelsien, tbiggil, privileġġ; *this exemption has been granted him by the Pope,* il papa esentah (il papa tahulu dan il privileġġ).

EXENTERATE—toħroġ barra miż-żakk toħroġ l-imsaren barra.

EXEQUATUR — *executur,* chitba li turi li wieħed (bniedem hua magħruf) bħala Conslu ta nazion.

EXEQUIAL —tal funerali, tal esequiji.

EXEQUIES—esequiji, riti (cerimoni) ta funeral (ta meta imut xi ħadd).

EXERCENT — li jesercita (professioni etc.) li jaħdem ta...

EXERCISABLE—li jista icun esercitat.

EXERCISE—taħriġ, ħidma, eserciziu, lezioni (tema); tħarreġ, tesercita, tħaddem; *walking is an excellent exercise for the muscles,* il mixi hua eserciziu tajjeb wisk għal musculi; *you have to write out another exercise,* għandec ticteb lezioni oħra (tema jehor); *Catholics in France, are now refused the public exercise of their religion,* il Cattolici fi Franza daż-żmien ma iħalluhomx jagħmlu il festi tagħhom etc. fil publicu; *hunting is his daily exercise,* il caċċa hua l-eserciziu tiegħu ta culljum; *the learning of the situation of kingdoms, towns* etc. *being only an exercise of the eyes and memory, a child will learn them with pleasure,* billi it-tagħlim ta fejn jiġu (huma) ir-renji, il bliet etc. hua biss eserciziu (taħriġ tal għajnejn) u il moħħ (memoria) it-tfal jitgħalmuhom bil piacir; *when you came in we were engaged in the exercise of the evening,* meta dħalt int aħna conna kegħdin nagħmlu it-talba ta fil-għaxia; *I will exercise myself with pleasure, and without weariness, in the employment of doing good,* jena naħdem bil piacir, u minngħajr ma ngħaja biex nagħmel il gid; *the troops will soon be drawn up on the field to exercise their arms,* dal wakt jirranġaw (ikegħdu) it-truppi fuk il camp tal battalja biex jibdew jitħarġu fl-armi; *those that are great exercise authority upon us,* min hu cbir (is-superiuri) jiccmandana (juri is-setgħa tiegħu jew li għandu) fukna; *you must exercise your memory more,* hemm bżonn li tħarreg (tesercita) il memoria actar.

EXERCISED — mħarreġ, mħaddem, esercitat.

Exerciser—min iħarreġ, iħaddem jew jesercita.

Exercitation—eserciziu, prattica.

Exergue—il basi (isfel) ta munita jew midalja fejn icun hemm is-sena, loc etc. ta meta jew fejn saret (chienet stampata).

Exert—tagħmel id-dmir, tħabrec tħarreġ, turi (toħroġ barra); *now is the time for you to exert your strength and courage*, issa waktec li turi (tħarreġ) saħtec u ħiltec; *he is now exerting himself in devotion*, issa kiegħed jitħarreġ fid-devozioni (għemil it-tajjeb), *the stars exert their heads*, il cwiecheb juru (joħorġu barra) rashom; *when the service of your country requires your courage and conduct you may exert them both*, meta pajjisec (il patria) icollu bżonn il ħila u l'imgiba tajba tiegħec inti għandec tesercitahom (turihom jew tħaddimom) it-tnejn (il waħda u l-oħra; *the leaders of the party exerted themselves to rally their followers*, il capijiet tal partit tħabtu ferm (għamlu ħilitom collha jew dmirhom collu) biex jiġbru flimchien is-seguaci (il partitarii) tagħhom.

Exertion } ħidma, sforz, dmir,
Exertment } thabric, taħriġ.

Exesion—ichel, titkib (bil gdim jew bl-ichel) ta ħaġa minn banda għall-oħra.

Exestuate — tgħalli, tbakbak (tgħalli jew tħabbat l-hawn u l-hemm bil għali).

Exestuation—għali, taħbit, agitazioni.

Exeunt — joħorġu, imorru (bħal ma jagħmlu l-atturi fit-teatru meta jidħlu minn fuk il palc.

Exfoliate — tneħħi, tnażża mill werak, mill kxur, scaldi, ecc.

Exfoliation—nżiġħ, mill werak, kxur, scaldi, ecc.

Exhalable—li tista (jista) jidħol u joħroġ (jinxorob u jintafa il barra) man-nifs (bħal fwar).

Exhalant—li jitfa barra (li joħroġ minnu) fwar.

Exhalation—esalazioni, tfigħ ta fwar, dic ir-riħa li toħroġ (titla) minn xi annimal, haxix ecc. li icun kiegħed jitħassar jew jitherra; rwejjaħ ħżiena; *we were living in an atmosphere foul with a hundred noisome exhalations*, conna kegħdin (ngħammru) f'aria mimlija bi rwejjaħ l-actar volenusi (ħżiena għas-saħħa).

Exhale – titfa fwar (man-nifs ecc.) titfa fi fwar (fin-nifs); ittir, tispiċċa, bħal fwar; *the vapours which are exhaled out of the earth*, il fwar li ħiereġ mill-art

Exhalement } fwar, (nifs)
Exhalence }

Exhalent—li jitfa fi fwar, li jitfa (joħroġ) man-nifs

Exhaling—li jitfa (joħroġ minnu) fwar (nifs) jew rwejjaħ ħżiena.

Exhaust—ittemm, tgħajji, tħaddel; tixxotta; *his patrimony was exhausted in a short time by the great expense*, gidu collu (cull ma chellu) spiċċa, intemm (ħlieħ) f'kasir żmien bl-infiek li chien jonfok (li spejjes cbar li chien jagħmel) *this continual reading will exhaust your brains*, dana il kari continwu (ta minn għajr mistrieħ) igħajjilec moħħoc; *after my hard day's work I go home exhausted in the evening*, wara ix-xogħol jebes (li nagħmel) tal ġurnata fil għaxija immur id-dar għajjen mejjet (meħdul jew mhaddel għal collox); *these works cannot be carried out, the treasure is exhausted*, dawn ix-xogħlijet ma jistgħux isiru, l-erariu (il caxxa, it-tesor), ixxotta (ma bakax flus fil caxxa).

Exhausted — mitmum, għajjien mħaddel, ixxuttat; *I am exhausted now*, issa għajjen mejjet (mhaddel għal collox); *an exhausted receiver*, bozza ecc. li minna joħorġu (ineħħu) l-aria collha bil pompa (tal-aria).

Exhaustible — li jista jintemm, jinħela, jgħejja. jew jixxotta; *that was a sum which I could hardly think exhaustible*, chienet somma li jena bil chem ridt nemmen li jista icun li tispiċċa

Exhausting—li itemm, jaħli, iħaddel, igħajji, jixxotta; *exhausting syringe*, saringa (pompa) li tneħħi (tiġbed) l-aria collha minn ħaġa (bozza ecc.)

EXHEREDATE—tneħħi minn eredi.

EXHIBIT — turi, tperreċ, tonxor, tnabbar, tesibixxi; *if any claim redress of injustice, they should exhibit their petitions in the street,* dawc li iridu sodisfazion ta xi ingiustizia li icunu sofreu għandom juru it-talba tagħhom fit-triek (kuddiem culħadd); *are these all the flowers you are going to exhibit?* dawna huma il fjuri collha li sejjer tesibixxi, tieħu biex jidru fl-esibizioni? *my counsel has something more to exhibit,* l-avucat tiegħi għandu actar (ħwejjeġ, documenti oħra) x'jesibixxi, x'juri jew x'jippresenta.

EXHIBITANT — min jesibixxi, juri; avucat ecc. li jippresenta carti jew documenti f'causa.

EXHIBITION—esibizioni, wiria, tperriċ; *have you been to see the Paris exhibition?* mort taraha l' esibizioni ta Parigi? *are you getting anything ready for our next scholastic exhibition?* kiegħed tlesti (taħseb għal) xi ħaġa għall'esibizioni li gejja ta li scola tagħna? *what are all mechanic works but the sensible exhibition of our mathematic demonstrations?* ix-xogħol collu tal meccanica tagħna x'inhu ħlief wiria ċara tal matematica

EXHIBITIONER — wieħed li (min) icun miżmum f' Università Inglisa (tal Inghilterra) bħala pensionant (li jecol u jorkod hemm).

EXHIBITIVE —li juri, li jesibixxi.

EXHIBITOR—dac li juri (jeħu xi ħaġa x'juri) f'esibizioni; *are you one of the exhibitors?* inti wieħed mill-esibituri (minn dawc li għandom xi ħaġa fl'esibizioni)?

EXHIBITORY—li juri, jesibixxi, jiddichiara (igħejd ċar).

EXHILARANT — li iferraħ, ifarraġ, iħenni, jimla il kalb bil hena; *to him that was an exhilarant,* dac għalih chien ta ferħ cbir.

EXHILARATE—tferraħ, tfarraġ, tħenni, timla il kalb bil ferħ; *the shining of the sun exhilarates us all,* ix-xemx timla bil ferħ (tferraħ) lill culħadd.

EXHILARATED—ferħan; *at this news every one was exhilarated,* għal din l-aħbar culħadd chien ferħan (mimli bil ferħ).

EXHILARATING —li iferraħ, ifarraġ.

EXHILARATION—ferħ, hena; *exhilaration was to be seen on every face,* cont tara ferħ fuk wiċċ culħadd (cont tara wiċċ culħadd ferħan).

EXHORT - twiddeb, tati parir, tirraccmanda, tagħmel il kalb, iġġagħal, tħajjar li wieħed jagħmel il gid jew ħaġa tajba.

EXHORTATION —twiddib, incorraggiment, tħajjir għal għamil tajjeb.

EXHUMATE } toħroġ, takla minn kabar.
EXHUME }

EXICCATE—tnixxef.

EXIGENCE } bżonn cbir
EXIGENCY }

EXIGENT—urgenti, ta bżonn cbir.

EXIGIBLE —li jista icun mitlub biddritt, meħud.

EXIGUITY—rekka, ċocon.

EXIGUOUS — rkik, ċchejchen, ftit, nakra

EXILE - esiliu, turufnament, tcheccija minn pajjisec; esiljat, turufnat, tesilja, titturufna; *he ended his life in exile,* spiċċa ħajtu (miet) esiliat (fl-esiliu, itturufnat jeu mcheċci minn pajjisu).

EXILE - rkiek.

EXILED—msejchen, batut.

EXILEMENT — esiliu, turufnament, tcheccija ta bniedem minn pajjisu.

EXHILITION—ħarġa, ħruġ bis-salt.

EXHILITY—ċocon, rekka.

EXIMIOUS — għôli, cbir, famus, msemmi.

EXINANITION—nżul, tbaxxija (meta wieħed icun f'posizioni mbagħad jmur f'oħra, għax jinżel jew jibbaxxa), svujtar, tħammil; umiljazioni, privazioni, telfa.

EXIST—tesisti, tcun, tgħix, tinsab, tingħata

EXISTENCE—esistenza, ħajja, li wieħed icun

EXISTENT — li jesisti, li jinsab, li jingħata, li hu.

EXISTIMATION—fehma, opinioni (li wieħed icollu ta bniedem jeħor); *men's existimation follows us according to the company we keep,* in-nies iżom-

muna (jaħsbu fukna jew jistmawna) scond in-nies li magħhom nagħmluha.

Exit — toħroġ; ħruġ, tluk; mawrien, ħarġa, mewt; il mawra jew id-daħla gewwa ta wieħed tat-teatru (attur) minn fuk il palcu xenicu.

Exitial } tal mewt, mortali.
Exitious }

Exitus — ħruġ, ħarġa; nisel, ulied, tfal; renta ta raba.

Exlex — sbandut, ħalliel.

Exode — farsa li issir wara xi opra (teatrali).

Exodus — tluk; it-tieni ctieb ta Mosè.

Exogastrilis — infiammazioni (nefħa) tar-rita ta barra ta li stoncu.

Exogen — siġra li dejjem teħxien billi jitrabba ma dwara minn barra njam (koxra) ġdid.

Exonerate — teħles, isserraħ; tintafa, tinxtehet; tiġġustifica, tneħħi minn fuk spallejc (il ħtija).

Exoptation — xewka cbira.

Exorable — li iħenn.

Exorbitance } cobor li ma bħalu,
Exorbitancy } ħruġ mit-triek sewwa; ħajja ħażina, mill agħar.

Exorbitant — esorbitanti, li joħroġ barra mit-triek, ta cobor barra mill kies.

Exorcise — tisconġra, tchecci id-demonji mill invasati.

Exorcism — sconġrar, tcheccija taddemonji minn dawc li huma invasati.

Exorcist — min jisconġra, jew ichecci id-demonji mill-invasati.

Exordial — tal bidu, tal ftuħ, li jiftaħ jew jibda (prietca, discors etc.)

Exordium — bidu, ftuħ, exordiu (ta priedca, discors etc)

Exornation — ornament, żina, decorazioni, tiżijin.

Exorrhizae — ħxejjex li għandhom il gheruk tagħhom jitwalu (jinżlu ferm l-isfel) fl-art.

Exortive — li jitla (ta Lvant).

Exosmose — il mogħdija (jew il ħruġ) ta fwar, gas etc. mill pori minn gewwa għal barra.

Exosseous — bla għadam.

Exoteric } pubblicu, ta barra, li
Exoterical } jidher.

Exoterics — it-tagħlim (lezionijiet li fihom chien jista imur culħadd) ta Aristotele, fuk ir-Rettorica.

Exotery — dac li hu publicu, jew ta culħadd.

Exotic — li m'hux tal pajjis, li ma isirx jew ma jicbirx fil pajjis, pianta (siġra) mnissla minn pajjis ieħor.

Exotical — ta barra mill pajjis, strangier.

Exoticism — chelma strangiera, li m'hix tal pajjis ta dic l-art fejn wieħed icun twieled.

Expand — tiftaħ, twassa, tcabbar.

Expanse — fetħa, wesgħa, cobor.

Expansible — li jista jinfetaħ, jitwassa jitcabbar jew jicber.

Expansile } tal wisa, li jista jit-
Expansive } wassa.

Expansions — wisa, spaziu; ftuħ, ticbir; twessigħ.

Expatiate — tcabbar, tiftaħ fil wisa, tiggerra l'haun u l'hemm; tcabbar, tidħol il gewwa, tiġbed fil wisa f'discors, fuk xi suggett etc.

Expatriate — tchecci, tibgħat barra wieħed minn pajjisu; tesilja, tittorofna, temigra, toħroġ barra minn (tħalli) pajjisec (biex tmur tgħejx f'ieħor).

Expect — tistenna, tittama; *I have been expecting him all this week,* ili nistenniħ din il gimgħa collha; *he did much better than I expected,* mar aħjar milli cont nistenna; *what can you expect from such a man?* x'tistenna minn bniedem bħal dac?; *I expect to receive it in my next parcel,* nittama (nistenna) li nircevih (jasalli) massorra (pacc etc.) l-oħra, l-ewwel li tasalli.

Expectance — stennija, tama.

Expectant — li jistenna, li jittama; Princep li icun imissu il curuna tar-Re.

Expectation } stennija; *we are all*
Expectance } *now in expectation of this joyful event,* issa aħna ilcoll kegħdin nistennew li issir (li tasal) din il biċċa (din il ġrajja) tal ferħ; *when we arrived there, we found, contrary to our expectations, that the theatre had been closed for three nights,* meta wasalna hemm sibna, minn għajr ma conna naħsbuha katt (jew nistennew dana)

illi it-teatru chien ilu magħluk tliet iljeli; *this I hope will answer his expectations*, dana nittama li jiccuntentah (icun, jew hu chif chien jistenna hu); *I cheer up beeing always in expectation of a better fortune*, nagħmel l-almu għaliex dejjem nistenna xortija aħjar; *I regret to say that my expectation was greater than my enjoyment*, jiddispiacini ngħejd li ma ħadtx piacir daks chemm cont nissoponi jew naħseb (li sejjer nieħu).

Expectative – il ħaġa li tcun tistenna.

Expectorant } li igiagħlec tobżok
Expectorative } (takla jew takta il bżiek), isem ta medicina għalecc.

Expectorate — tobżok (takla jew takta bżiek etc.) minn sidrec jew mil pulmuni.

Expectoration — bżiek li jinkata (bis-sogħla) mis-sider, jew mil pulmuni.

Expede—tħaffef, tgħaggel.

Expedience } xerka, rikma, ħeffa,
Expediency } għażla; *some 14 men of war were seen making here with all due expedience*, raw daks 14 il biċċa tal gwerra reskin il hawn b'għaġla cbira.

Expedient — xierak; ħafif; lest lest; mezz, il chif; *it is expedient*, jixrak, hemm bżonn; *you know best what is expedient for them*, inti taf l-actar xin hu li għandhom bżonn l-iżied, (xin hu l-actar tajjeb għalihom); *it is your look out to find an expedient*, inti għandec issib il mezz (chif).

Expedite—tħaffef, tgħaggel, teħles; ħlusi, ħafif.

Expedition—ħeffa, għaġġla, għamil ta malajr; spedizion (bagħta) ta bastimenti; suldati etc.

Expeditionary—spedizionier (dac li jibgħat), minn fil korti jew fil palazz tal papa icollu il ħsieb jibgħat għal fejn icunu jew icollom imorru bolli, brevi etc.

Expeditious—ħafif, li igħaggel, li jeħles (ħlusi).

Expeditory—li igħaggel jew iħaffef.

Expel—tchecci, tkaċċat, tkabbes il barra; *he was expelled from Malta*, tcheċċa minn Malta.

Expeller—min ichecci jew jibgħat il barra

Expellent—medicina li tchecci materia etc.

Expence—ara *expense*.

Expend—tonfok; taħli, tberbak, tiżen, ticcunsidra, tieħu (żmien).

Expenditor—dac li icollu ħsieb innefka, li spenditur..

Expenditure } nefka, spisa.
Expense }

Expensive—għali, ikum, jiswa wisk, ħali, li jonfok wisk; *you cannot buy it, it is very expensive*, ma tistax tixtriha, tkum wisk; *he was always a very expensive man*, dac chien dejjem iħobb jonfok cull ma icollu.

Expensiveness – nfik, għoli (ta xiri).

Expergefaction — kawmien minngħas.

Experience—iġġarrab, tħarreġ, tipprova; tiġrib, taħriġ, esperienza; *he has always experienced great difficulty in doing it*, dejjem sab (ġarrab) difficultà cbira biex għamlu; *he is a man of great experience*, dac ragel ta esperienza cbira (li ġarrab, mħarreg); *you have to remain here some years more before your gain a little experience*, hemm bżonn (trid) tibka hawn ftit snin oħra kabel ma (biex) tibda titħarreġ xi ftit.

Experienced – mharreġ, li ġarrab, li ipprova.

Experiment—speriment, prova; iġġarrab, tipprova.

Experimental — li isir bit-tiġrib (mġarrab minn tiġrib jeħor).

Experimentalist } min iġarrab, jip-
Experimentist } prova jew jispe-
Experimenter } menta.

Experimentalize — tagħmel sperimenti, tipprova.

Experimentative – li jagħmel sperimenti, li jipprova

Expert—mħarreġ, li jinkala sewwa f'ħaġa (f'xogħol etc ), ħafif, min jagħraf chitba minn oħra, perit tal calligrafia (tal chitba).

Expertness – taħriġ, ħila li tagħmel ħaġa sewwa u bil ħeffa (malajr).

Expiate—tħallas, tpatti ittaffi (ħtija,

dnub); *his crime had been sufficiently expiated by 20 years of punishment,* ħalsu biżżejjed id-delitt tiegħu bil għoxrin sena li għamel esiljat; *he was obliged to expiate the injury,* chellu ipatti għal ħsara li għamel (għal malafama li tà).

Expiation -- ħlas tiswija (riparazioni) ta ħtija jew dnub.

Expirant — dac li (min) jispira, jeħu l-aħħar nifs, imut, jispiċċa.

Expiration — nifs, l-aħħar nifs, mewt, tmiem, għeluk; *we draw in and send forth the air by way of expiration,* nieħdu gewwa fina u nixħtu barra l-aria man-nifs li nieħdu; *I heard him breathe the groan of expiration,* smajtu jocrob l-aħħar nifs; *the General withdrew (retired) before the expiration of his office,* il General irtira (ħalla is-servizz) kabel ma għalaklu iż-żmien.

Expiratory — tan-nifs.

Expire — tieħu in-nifs, titfa jew tneħħi bil mod bħal fwar; tieħu l-aħħar nifs jew tarfa (int u tmut) tmut, tintemm, tgħalak; *draw some breath don't expire it all,* ħu ftit tan-nifs la titfax in-nifs collu il barra; *the fluid which is thus secreted, and expired forth along with the air goes off in insensible particles,* il fwar li joħrog hecc u jittajjar bil mod il mod ma l-aria jispiċċa kisu fix-xejn; *you had better go because the time is about to expire,* aħjar tmur għaliex iz-zmien korob biex (dal wakt) jagħlak; *he said he would rather expire than living for a long time in that misery,* kal aħjar imut (jispiċċa) milli jibka għal żmien actar f'dic it-tbatija.

Expiree - wieħed li icun spiċċalu iż-żmien tiegħu li chellu jagħmel fil ħabs (calzrat).

Expiring — li jeħu in-nifs; tajjeb għal man-nifs (għar-respirazioni) *if the inspiring and expiring organ of any animal be stopt it suddenly dies,* jecc xi annimal ma jibkax jaħdimlu dac li biħ jeħu u jitfa in-nifs (jekaflu ix-xogħol tal pulmuni) dana imut minnufiħ.

Expiry—għeluk iż żmien (ta cens ecc.) tmiem.

Expiscate – ticxef (bis-sechsif, mistoksijiet ecc.)

Expiscation—cxif (bis-sechsif ecc.)

Explain — tfisser, tkassat, tispiega; *explain the meaning of these words,* fisser (għejd x'ifissru, jew ati it-tifsira ta) dawn il chelmiet.

Explainable — li jista jitfisser (icun spiegat).

Explainer—min (dac li) ifisser jew jispiega; *he is the best explainer of all our teachers,* hu l-aħjar wieħed li jispiega (ifisser) fost is-surmastrijiet collha tagħna.

Explanation — spiega, tifsira; *I like this explanation,* togħġobni din it-tifsira; *the chief was far too angry to listen to explanations,* il cap (is-superiur) chien bil bosta ncurlat, ma ried jisma xejn (l-ebda spiegazioni jew chif chienet il biċċa).

Explanatory — li ifisser, li jispiega (tajjeb biex ifisser, jwri ċar jew chif chienet sewwa il biċċa); *had the printer given me notice I would have written some explanatory notes,* li chiecu kalli li stampatur chiecu cont nagħmel xi tifsirijiet.

Expletive — li jimla (biex jirranġa aħjar); chelma ecc. żejda fil poesija li tcun kegħda biex tcompli (tagħmel sewwa, tal kies) il vers; *he uses them as expletive phrases to plump his speech,* jusahom bħala cliem zejjed biex jimla (iħaxxen jew itawwal) id-discors tiegħu.

Expletive stone — (fil bini), gebla li jitfgħu (jkegħdu) biex jimlew post vojt.

Expletory — li jimla (bħal *expletive*).

Explicable — li jista icun spiegat jew mfisser; li tista tati cont tiegħu (tgħejd minn fejn giè, x'inhu ecc.)

Explicableness – tifsir, spiegazioni.

Explicate — tfisser, tispiega; mfisser; tiftaħ, toħroġ; *those trees have explicated their leaves and ripened their fruits at the same time,* dawn is-siġar fetħu (ħarġu) il werak u sajru il frott tagħhom fli stess ħin; *thus was the mystery made explicate,* u hecc il misteru giè mfisser (spiegat).

Explication — tifsira, spiegazioni, wiri ċar jew chif tcun sewwa ħaġa; *he showed great skill in the explication of that question,* wera ħila cbira fit-tifsir (meta fisser) dic il biċċa jew dic il custioni.

illi it-teatru chien ilu magħluk tliet iljeli; *this I hope will answer his expectations*, dana nittama li jiccuntentah (icun, jew hu chif chien jistenna hu); *I cheer up beeing always in expectation of a better fortune*, nagħmel l-almu għaliex dejjem nistenna xortija aħjar; *I regret to say that my expectation was greater than my enjoyment*, jiddispiacini ngħejd li ma ħadtx piacir daks chemm cont nissoponi jew naħseb (li sejjer nieħu).

Expectative – il ħaġa li tcun tistenna.

Expectorant } li igiagħlec tobżok
Expectorative } (takla jew takta il bżiek), isem ta medicina ghalecc.

Expectorate — tobżok (takla jew takta bżiek etc.) minn sidrec jew mil pulmuni.

Expectoration — bżiek li jinkata (bis-sogħla) mis-sider, jew mil pulmuni.

Expede—tħaffef, tgħaggel.

Expedience } xerka, rikma, ħeffa,
Expediency } għażla; *some 14 men of war were seen making here with all due expedience*, raw daks 14 il biċċa tal gwerra reskin il hawn b'ghaġla cbira.

Expedient — xierak; ħafif; lest lest; mezz, il chif; *it is expedient*, jixrak, hemm bżonn; *you know best what is expedient for them*, inti taf l-actar xin hu li ghandhom bżonn l-iżied, (xin hu l-actar tajjeb għalihom); *it is your look out to find an expedient*, inti għandec issib il mezz (chif).

Expedite—tħaffef, tghaggel, teħles; ħlusi, ħafif.

Expedition—ħeffa, għaġġla, għamil ta malajr; spedizion (bagħta) ta bastimenti; suldati etc.

Expeditionary—spedizionier (dac li jibgħat), minn fil korti jew fil palazz tal papa icollu il ħsieb jibgħat għal fejn icunu jew icollom imorru bolli, brevi etc.

Expeditious—ħafif, li igħaggel, li jeħles (ħlusi).

Expeditory—li igħaggel jew iħaffef.

Expel—tchecci, tkaċċat, tkabbes il barra; *he was expelled from Malta*, tcheċċa minn Malta.

Expeller—min ichecci jew jibgħat il barra

Expellent—medicina li tchecci materia etc.

Expence—ara *expense*.

Expend—tonfok; taħli, tberbak, tiżen, ticcunsidra, tieħu (żmien).

Expenditor—dac li icollu ħsieb innefka, li spenditur..

Expenditure } nefka, spisa.
Expense }

Expensive—għali, ikum, jiswa wisk, ħali, li jonfok wisk; *you cannot buy it, it is very expensive*, ma tistax tixtriha, tkum wisk; *he was always a very expensive man*, dac chien dejjem iħobb jonfok cull ma icollu.

Expensiveness – nfik, għoli (ta xiri).

Expergefaction — kawmien minngħas.

Experience—iġġarrab, tħarreġ, tipprova; tiġrib, taħriġ, esperienza; *he has always experienced great difficulty in doing it*, dejjem sab (ġarrab) difficultà cbira biex għamlu; *he is a man of great experience*, dac ragel ta esperienza cbira (li ġarrab, mħarreg); *you have to remain here some years more before your gain a little experience*, hemm bżonn (trid) tibka hawn ftit snin oħra kabel ma (biex) tibda titħarreġ xi ftit.

Experienced – mharreġ, li ġarrab, li ipprova.

Experiment—speriment, prova; iġġarrab, tipprova.

Experimental — li isir bit-tiġrib (mġarrab minn tiġrib jeħor).

Experimentalist } min iġarrab, jip-
Experimentist } prova jew jispe-
Experimenter } menta.

Experimentalize — tagħmel sperimenti, tipprova.

Experimentative – li jagħmel sperimenti, li jipprova

Expert—mħarreġ, li jinkala sewwa f'ħaġa (f'xogħol etc ), ħafif, min jagħraf chitba minn oħra, perit tal calligrafia (tal chitba).

Expertness – taħriġ, ħila li tagħmel ħaġa sewwa u bil ħeffa (malajr).

Expiate—tħallas, tpatti ittaffi (ħtija,

dnub); *his crime had been sufficiently expiated by 20 years of punishment*, ħalsu biżżejjed id-delitt tiegħu bil għoxrin sena li għamel esiljat; *he was obliged to expiate the injury*, chellu ipatti għal ħsara li għamel (għal malafama li tà).

Expiation -- ħlas tiswija (riparazioni) ta ħtija jew dnub.

Expirant — dac li (min) jispira, jeħu l-aħħar nifs, imut, jispiċċa.

Expiration — nifs, l-aħħar nifs, mewt, tmiem, għeluk; *we draw in and send forth the air by way of expiration*, nieħdu gewwa fina u nixħtu barra l-aria man-nifs li nieħdu; *I heard him breathe the groan of expiration*, smajtu jocrob l-aħħar nifs; *the General withdrew (retired) before the expiration of his office*, il General irtira (ħalla is-servizz) kabel ma għalaklu iż-żmien.

Expiratory — tan-nifs.

Expire — tieħu in-nifs, titfa jew tneħħi bil mod bħal fwar; tieħu l-aħħar nifs jew tarfa (int u tmut) tmut, tintemm, tgħalak; *draw some breath don't expire it all*, ħu ftit tan-nifs la titfax in-nifs collu il barra; *the fluid which is thus secreted, and expired forth along with the air goes off in insensible particles*, il fwar li joħroġ hecc u jittajjar bil mod il mod ma l-aria jispiċċa kisu fix-xejn; *you had better go because the time is about to expire*, aħjar tmur għaliex iz-zmien koroh biex (dal wakt) jagħlak; *he said he would rather expire than living for a long time in that misery*, kal aħjar imut (jispiċċa) milli jibka għal żmien actar f'dic it-tbatija.

Expiree - wieħed li icun spiċċalu iż-żmien tiegħu li chellu jagħmel fil. ħabs (calzrat).

Expiring — li jeħu in-nifs; tajjeb għal man-nifs (għar-respirazioni) *if the inspiring and expiring organ of any animal be stopt it suddenly dies*, jecc xi annimal ma jibkax jaħdimlu dac li biħ jeħu u jitfa in-nifs (jekaflu ix-xogħol tal pulmuni) dana imut minnufiħ.

Expiry—għeluk iż żmien (ta cens ecc.) tmiem.

Expiscate — ticxef (bis-sechsif, mistoksijiet ecc.)

Expiscation—cxif (bis-sechsif ecc.)

Explain —tfisser, tkassat, tispiega; *explain the meaning of these words*, fisser (għejd x'ifissru, jew ati it-tifsira ta) dawn il chelmiet.

Explainable —li jista jitfisser (icun spiegat).

Explainer—min (dac li) ifisser jew jispiega; *he is the best explainer of all our teachers*, hu l-aħjar wieħed li jispiega (ifisser) fost is-surmastrijiet collha tagħna.

Explanation —spiega, tifsira; *I like this explanation*, togħġobni din it-tifsira; *the chief was far too angry to listen to explanations*, il cap (is-superiur) chien bil bosta ncurlat, ma ried jisma xejn (l-ebda spiegazioni jew chif chienet il biċċa).

Explanatory — li ifisser, li jispiega (tajjeb biex ifisser, jwri ċar jew chif chienet sewwa il biċċa); *had the printer given me notice I would have written some explanatory notes*, li chiecu kalli li stampatur chiecu cont nagħmel xi tifsirijiet.

Expletive—li jimla (biex jirranġa aħjar); chelma ecc. żejda fil poesija li tcun kegħda biex tcompli (tagħmel sewwa, tal kies) il vers; *he uses them as expletive phrases to plump his speech*, jusahom bħala cliem zejjed biex jimla (iħaxxen jew itawwal) id-discors tiegħu.

Expletive stone —(fil bini), gebla li jitfgħu (jkegħdu) biex jimlew post vojt.

Expletory —li jimla (bħal *expletive*).

Explicable —li jista icun spiegat jew mfisser; li tista tati cont tiegħu (tgħejd minn fejn giè, x'inhu ecc.)

Explicableness — tifsir, spiegazioni.

Explicate — tfisser, tispiega; mfisser; tiftaħ, toħroġ; *those trees have explicated their leaves and ripened their fruits at the same time*, dawn is-siġar fetħu (ħarġu) il werak u sajru il frott tagħhom fli stess ħin; *thus was the mystery made explicate*, u hecc il misteru giè mfisser (spiegat).

Explication — tifsira, spiegazioni, wiri ċar jew chif tcun sewwa ħaġa; *he showed great skill in the explication of that question*, wera ħila cbira fit-tifsir (meta fisser) dic il biċċa jew dic il custioni.

Explicative—li ifisser, li jispiega, li jwri sewwa (ċar) chif in hi il ħaġa.

Explicatory—li jiswa biex ifisser, li jwri ċar.

Explicit—ċar, dieher; *no words can be more explicit,* ma jistax icun cliem actar ċar.

Explicitly—biċ-ċar, bid-dieher.

Explode — tfakka, ittajjar (fl-aria bin-nar ecc.) tati in-nar; tispara, tfakka, iċċakċac, tixcatta; tieħu in-nar, ittir, tispara; ticcundanna, tiddisprezza, tmakdar jew tmiegħer; (tpexpex f'teatru etc.); *that theory is exploded as being against all experience,* dic itteoria giet iccundannata il għaliex sabu li ma jistax icun li tigi ippruvata; *it is now nearly twelve years since the powder magazine exploded,* ilu issa dwar 12 il sena li ħadet (taret) il porvlista; *the applause they meant was turned an exploding hiss,* l-applaus (ic-capcip ta l-idejn) li riedu (chellom f'rasom li) jagħmlu spiċċa f'ħafna tpexpix; *his wrath at last exploded,* sa fl-aħħar sibel (incorla, telgħulu) sħiħ.

Exploder—dac li, jew min, ifakka, itajjar bin-nar; dac li, jew min, ipexpex f'teatru minn f'loc li jagħmel applaus.

Exploit—bravura, għamil ta ħaġa jew ta ħila cbira; *that general is renowned for his exploits,* dac il general hua msemmi għal bravuri tiegħu.

Exploitation—profitt, kligħ.

Exploiture — bravura, għamil ta ħila.

Explorate—ticxef, titchixxef, tara fejn int sejjer jew fejn int (ara *explore*).

Exploration - tchixxifa, secsifa, ftakida; *they set out for the exploration of new countries,* rħewla (telku) biex isibu (jicxfu) pajjiżi jew artijiet ġodda.

Explorative—li jicxef, li isib.

Explorator - ara *explorer.*

Exploratory—tat-tchixxif, tas-secsif.

Explore – titchixxef, issecsef, tiftakad; issib, ticxef; tfittex, tmur wara ħaġa biex issiba; *I came no spy with a purpose to explore or to disturb the secrets of your realm,* jena ma gejtx bħala spija biex nitchixxef u ngib tkallib (incwiet) fis-saltna (renju) tiegħec; *they succeeded to explore new lands,* rnexxielom isibu (jicxfu) artijiet oħra (ġodda).

Explorer—min jitchixxef, isecsef; jicxef, isib; *Stanley is one of the most daring explorers,* Stanley hua wieħed mil l-iżied esploraturi (dawc li telku biex jicxfu jew isibu artijiet) mill-actar curaġġusi.

Explorer—hua strument bħal telescopiu jew tromba kawwija biex jaraw kiegħ il baħar (meta ma icunx hemm fond wisk).

Exploring – tat-tchixxif (li jicxef), li isecsef, li isib, ifittex jew jesplora; *the exploring party left the island on board the "Venus",* il cumpannija (innies) li marru biex jaraw isibux xi artijiet ġodda etc. (jew biex jesploraw) siefru mil gzira fuk il bastiment "Venus".

Explosion—tifkigħa, sparatura, ċakcika; corla, saħna; *we heard the explosion from our house,* smajna li sparatura mid-dar tagħna; *this time his explosion was terrible,* din id-darba issaħna li ha (il corla) chienet tal biża.

Explosive—li itajjar, li jista ifakka, jixcatta, jeħu in-nar, jispara.

Explosive / Explosives } ħaġa li tispara, li tfakka meta tieħu in-nar; *gunpowder, dynamite, and nitroglycerine are all explosives,* il porvli, dinamite u in-nitroglicerina huma collha ħwejjeġ li jifakkgħu (u itajru) meta jeħdu (jatuhom in-nar).

Expoliation—serk, sacchiġġ; *it was when the French came in Malta, in 1798, that the cruel spoliation of our churches took place,* chien meta gew il Francisi Malta, fis-sena 1798, li sar l-infami serk (sacchiġġ) mill cnejjes tagħna.

Expolish — tnaddaf b' attenzioni (ħrara) l-iżied cbira.

Expone—tesponi, turi, tkiegħed fejn jidher, tperreċ; tkiegħed fit-tiġrif jew fil periculu; tfisser, turi ċar chif in hi ħaġa.

Exponent—min juri, jew ifisser, xi ħaġa; *he was the exponent of this theorry,* hu chien li wera (li għallem jew li fisser) din it-teoria; (fl-algebra) dac in-numru li icun hemm mictub għal-

lemin u il fuk minn quantità biex juri chemm il darba għandu icun immoltiplicat (jew meħud bħala fattur) bħal $b^3$,—hawnec in-numru 3 hua l-*exponent* u ifisser li "b" għandu icun moltiplicat għal tliet darbiet bieh in-nifsu ($b \times b \times b$).

Exponential—tal *exponent* (ara).

Ex'port—bgħit (minn *tibgħat*) barra ta affarijiet (prodotti) f'pajjis jeħor; *the exports of Malta are: oranges, onions* etc. l-affarijiet (il prodotti) li jimbgħatu (li joħorġu) minn Malta għall pajjisi oħra huma larinġ, basal etc.

Export'—tibgħat jew tieħu barra minn pajjis prodotti etc. għal pajjisi oħra.

Exportation—ara *ex'port.*

Exporter—min jibgħat barra prodotti etc. għal pajjisi oħra.

Exposal—nxir, wiri, chixfa.

Expose—turi, tperreċ, tonxor, tnabbar; *these were all exposed for sale,* dawna collha chienu esposti (kegħdin fejn jidru) għall beigħ; *he exposed his life to save theirs,* issogra (kiegħed kuddiem) ħajtu biex isalva tagħhom; *don't expose yourself to danger so much next time,* darb'oħra la tissugrax hecc; *I have been exposed to daily affronts,* cont kiegħed hemm għar-rifronti ta culljum.

Exposition - esposizioni, wiri, wiria; tifsir, spiegazioni, interpretazioni (chif tifhem ħaġa); *there will be the exposition of the Host (of the Blessed Sacrament) all day,* icun hemm (fil cnisia) l-esposizioni tas-Santissimu il ġurnata collha; *this has been his exposition on the holy text,* din chienet l-interpretazioni tiegħu tat-test ta li Scrittura (hecc fehmu dan it-test).

Expositor—min (dac li) jinterpreta, ifisser jew jispiega ħaġa, tagħlim ecc.

Expository—li jinterpreta, jifisser, jew jispiega; *the book may serve as an expository index to the poetical writers,* dan il ctieb jista iservi (jiswa) bħala werrej biex ifisser, jati spiegazioni ta dawc il chittieba tal poesia (ta dawc li chitbu il poesia).

Ex-post-facto—li sar (magħmul) wara ħaġ'oħra (wara li saret ħaġ'oħra).

Expostulate—tħakkak, tirraġuna, teħoda ma, tiddiscuti, tiggieled biex turi (jew tieħu) ir-raguni tiegħec; *I cannot now stay to expostulate the case with you,* ma nistax nokgħod issa biex nirraġuna il pont (il cas) miegħec.

Expostulation — wiri b'raġunijiet contra att ecc. (biex ma igħaddix att ecc. f'cunsill) mħabba filli ma icunx sewwa; opposizioni bir-raġunijiet għal ħaġa biex ma tgħaddix jew ma issirx f'cunsill jew band'oħra, għaliex wieħed jidhirlu li m'hix tajba (m'hix ħaġa sewwa li tgħaddi); *in spite of the eloquent expostulations of some of the members the ordnance passed,* bir-raġunijiet collha sbieħ u cuntlarii li taw xi uħud mil membri (tal cunsill) l-Ordinanza għaddiet.

Expostulator—min iħakkak, jeħoda ma ħadd'jeħor bir-raġunijiet contra ħaġa li jidhirlu li ma tcunx sewwa.

Exposure—wiria, chixfa, nxir.

Expound—ara *explain.*

Express—tfisser, tgħejd, turi, tesprimi; tagħsar (toħroġ sugu, ilma ecc. minn frotta ecc.); tieħu minn; dieher, ċar; currier; li imur dritt għal apposta b'risposta ecc.; *I asked him to tell in what manner he wants me to express my repentance,* staksejtu (tlabtu) biex igħejdli chif iridni nuri l-indiema tiegħi (chif jisgħobbija talli għamilt); *my song the workings of her heart expressed,* il għania tiegħi wriet dac li chienet tħoss (x'chella) f'kalbha; *he expressed himself greatly pleased,* wera (kal ċar) chem ħa gost (li ħa gost ferm); *we can express watery juices from grapes and apples,* nistgħu ngħasru sugu mil għeneb u mit-tuffiħ; *no kind of tortures can express from him more than his vile deeds,* l-ebda xorta ta torturi ma jistgħu iġagħlu joħorġu ħaġ'oħra minnu ħlief delitti infami (li għamel); *I paid 10/- to have that message sent by the express,* ħallast għaxar xelini biex bgħatt din ir-risposta mal currier (li hemm, jew li mar, għal apposta); *that was an expressed contract,* dac chien cuntratt ċar (li jitchellem

ċar); *we were lucky to catch the express train*, chelna xorti li lħakna it-tren jew vapur ta l-art dirett (li imur jiġri, u ma jekafx cullimchien jew f-cull stazion).

Expressage — ħlas (dritt li wieħed iħallas) tal currier, jew talli tibgħat messaġġ, risposta etc.; *we paid 5 shillings for expressage*, ħallasna 5 xelini tal messaġġ (tal currier).

Expressed—espress; li hu hemm, mictub; magħsur, maħruġ minn; għal t'apposta; *is the pronoun expressed or understood?*, il pronom hemm (espress) jew m'hux hemm (għad li nafu li irid icun hemm?); *he is a messenger sent express from England*, dac currier (messaggier) mibgħut għal tal apposta mill Inghilterra; *all this juice has been expressed from these apples*, dan is-sugu (l-ilma) collu għasarnih minn dan it-tuffiħ.

Expressed — żejt (żjut) magħsura minn frottijiet etc.

Expresser—dac li jesprimi, jagħsar etc. (ara *express*).

Expressible—li jista icun espress, dichiarat li jidher, li jista wieħed igħejdu; li jista icun magħsur, maħruġ minn.

Expression — espressioni; tifsir, cliem, għasir; *these words were the true expression of his feelings*, dawn il chelmiet chienu tifsir (fissru sewwa) ta dac li chien iħoss f'kalbu; *it looks surprising even beyond expression*, jidher tal għageb (igħaggeb) li ma ngħejdlecx (li ma nistax infissirlec); *you are the only one here that reads with expression and taste*, inti biss hawn li takra bl-espressioni u bil gost; *next time try to use another expession*, darb'oħra kis (ara li) tusa (għejd) cliem ieħor; *the juices of the leaves are obtained by expression*, is-sugu tal werak jeħduħ (joħorguh) bil għasir; *the expression (of the face) is charming*; l-espressioni (chif in hu kiegħed il wiċċ) hia xi ħaġa sabiħa (li issaħħar) tassew; *there was not expression to admire in that piece he played*, ma tantx chien hemm ħlewwa (gost) biex titgħaxxak f'dic il biċċa li dakk.

Expressive—li jesprimi, li ifisser, li juri; *his look is expressive of intelligence*, il ħarsa tiegħu turic li hu intelligenti (moħħu tajjeb); *she speaks through her expressive eyes*, titchellem b'għajnejha (dac li trid tgħejd turih jew tfehemulec b'għajnejha).

Expressively— bl-espressioni, ċar, mfisser.

Expressivo (fil musica)—bl-espressioni.

Expressly— espressament, għal tal apposta, ċar direttament, li juri ċar.

Expressure—ara *expression*.

Exprest—ara *express*.

Exprobate - iċċanfar, tgħajjat ma.

Exprobation—ċanfir, għajjât ma.

Exprobative—li iċanfar, li igħajjat ma.

Expropriate — ma tħallix ħaġa li tibka actar tiegħec; tħalli, icciedi, titlak, terħi ħaġa jew drittijiet li icunu tiegħec; tieħu lill ħadd'ieħor ħaġa li tcun tiegħu (titfgħu barra minnha).

Expropriation—tluk taħaġa li tcun tiegħec; tfigħ (minn titfa) jew ħruġ ta bniedem mil proprietà tiegħu jew minn ħwejġu għaliex teħodomlu.

Expugn—tirbaħ, tieħu bi gwerra, b'assalt, jew b'attacc.

Expugnable—li jista jittieħed b'attacc, bi gwerra; li jista jintrebaħ.

Expugnation—rebħ, rebħa (ta castell etc.) bi gwerra jew b'attacc.

Expulse—tchecci, tixħet barra (minn post).

Expulsion — tcheccija, tfigħ barra minn post.

Expulsive—li jista ichecci jew jitfa il barra.

Expunction — tħassira, brix, tneħħija ta ħaġa li tcun mictuba.

Expunge — tħassar, tingassa, tneħħi ħaġa li tcun mictuba (minn fuk ctieb etc.) *a vote was passed to have that resulution expunged*, għadda vot (fil cunsill) biex jingassaw dic ir-risoluzioni.

Expurgate — tnaddaf, issaffi; *the watery matter which the kidneys expurgate*; dac l-ilma li isaffu il cliewi (l-awrina); *that edition has been expurgated*, dic l-edizioni (il ħarġa tal ctieb) chienet msoffija mil kżież (immoralità jew

ħwejjeġ ħżiena) li chien fiha; *a commission of learned men has been appointed to expurgate his works before the second edition is published*, għażlu (saret) cummissioni ta nies għorrief biex jaraw u inakku (inaddfu) l-opri (il chitba) tiegħu mill-immoralità li fihom kabel ma jistampawhom għattieni darba.

Expurgation — tnaddif, tisfija.

Expurgator—min (dac li) inaddaf, isaffi.

Expurgatory — tajjeb biex, jew li, inaddaf, li isaffi; *expurgatory index*, ctieb (werrej) li joħroġ il Papa fejn isemmi il cotba (projbiti) li irid (għandom bżonn) min jarahom u jiccorriegihom mill-immoralità etc. li icun fihom.

Exquisite— squisit, magħżul, li ma hawnx bħalu, ta ġmiel, tieba jew ħlewwa etc. cbira, jew li ma bħala; petitu, żabicott, wieħed li iħobb jiddandan; *they have perpetrated the crime with an exquisite malice*, għamlu (temmew) iddelitt b'malizia (ħżunija) li ma bħala; *he is exquisite in making such toys*, jinkala ferm jew għandu ħabta cbira biex jagħmel dawn l-affarijiet tal-loghob; *I find this wine exquisite*, jena nsib dan l-imbit tajjeb ferm, ta tieba li ma bħala; *I know him well, he is such an esquisite*, nafu tajjeb, petitu għall aħħar, jew il veru żabicott.

Exquisiteness—ħlewwa, tieba etc. li ma bħala, perfezioni, esattezza; *Christ suffered for us the exquisiteness and heights of pain*, Cristu ġarrab għalina l-actar ugigħ cbir u aħrax li jista jingħata.

Exquisitism — petitjar, żabicottjar, dandin.

Exquisitive — curius, socsiechi, xammiem.

Exsanguine } bla demm, li ma
Exsanguious } għandux demm.

Exscind — takta barra.

Exscriptural — li ma jinsabx jew li m'hux fli Scrittura.

Exsect—takta barra.

Exsiccant — li inixxef, medicina li tnixxef.

Exsiccate — tnixxef.

Exsiccative—li inixxef.

Exsiccation—nxief.

Exspuition — bżiek.

Exsuccous—bla sugu, li ma għandux sugu (ħaxixa etc.); niexef.

Exsuction — rdigħ (minn *tarda*).

Exsudation — għarak.

Exsurgent—li joħroġ, ħiereġ.

Extant—li hawn, li jinsab, li jingħata, li jesisti; *this is the best extant*, dan l-aħjar li haun; *this is one of the few works he published now extant*, dana wieħed mil ftit xogħlijiet tiegħu (li chiteb jew li ħareġ) li baka.

Extasy — estasi (ara *ecstacy*).

Extemporaneous } ta fdakka, bla
Extemporary } mhejji; bla maħsub, jew mictub (kabel xejn); cliem, poesia ecc. li wieħed joħroġ bieh għal għarrieda jigifieri bla ma icun hejja ruħu għalih.

Extemporize — titchellem, tagħmel rima, poesija, sunett ecc. bla ma tcun mhejji, f'dakka jew bla ma tcun mhejji; toħlok discors ecc. għal għarrieda, f'dakka jew bla ma tcun mhejji.

Extend — tifrex, tmidd; tcabbar, twassa, tieħu; *England is trying to extend her conquests further south*, l-Inghilterra trid (kegħda tagħmel) biex tcabbar (tieħu) l-artijiet tagħha actar l-isfel, (lejn nofs inhar); *I will now extend my hand to him*, issa immiddlu (natih) idi (biex neħodlu b-idu); *everybody extends him*, culħadd ifaħħru; *let there be no one to extend mercy unto him*, ara li ma icun ħadd li icollu ħniena minnu (li jurih ħniena, li jatih għajnuna); *this manor is extended to my use*, dan il kasam stmawh (raw x'jiswa jew chemm ikum) għalija.

Extendant—bil ġwienah miftuħa.

Extended letters (fli stampa)—tipi li huma wesgħin actar milli huma għoljin, bħal dawn "EXTENDED".

Extendedly — actar fit-tul; *I am sorry to have to speak to you to day more extendedly on this subject*, jiddispiacini li illum icolli bżonn inchelmec actar fit-tul, fuk dana.

Extensible — li jista icun *extended* (ara).

Extension—wisa, estensioni, cobor, medda, firxa, wesgħa, tusigħ.

Extension-ladder—sellum biż-żieda (bil ġonta) biex toħrogħa jew ittellagħha meta trid ittawwal is-sellum.

Extensive—cbir, wasa li imidd, li jinfirex.

Extensor—(fl'anatomia) musculu li imidd biċċa mil gisem ( bħal ma hi id-drigħ ecc.

Extent—spaziu, wisa, cobor, daks; pont ; *that is a country of a very large extent,* dac pajjis (art) ta cobor ferm ; *they will soon see the extent of the King's power,* dal wakt jaraw sa fejn tasal il kawwa (is-setgħa) tar-Re ; *to a certain extent you are not much to be blamed,* sa certu pont (b'xi mod) inti m'intix ta min ilumec.

Extenuate — icceċchen, tgħalleb, tnixxef ; tkassar; trakkak ; ċchejchen, njexef, magħlub, mpexpex.

Extenuation—nixfa, għelubija ; ċocon, rekka.

Exterior—ta barra.

Exterminate—tekred, taħli.

Exterminator—kerried, ħâli.

Exterminatory—li jekred, li jaħli.

Extern—ta barra, estern ( student li ma icunx ta gewwa f'culleġġ ecc. jigifieri li ma jorkodx u jecol hemm ) *in that college there are 70 boarders and 60 externs,* f'dac il culleġġ hemm 70 ta gewwa (li jeclu u jorkdu hemm) u 60 esterni (li imorru għal lezionijet biss).

External—ta barra, li jidher.

Externally — minn barra, ta fejn jidher.

Externals—ħwejjeġ ta barra, li jidru.

Exterraneous—li gej minn art oħra (min pajjis jeħor); strangier

Extersion—tħassir, għerik, tneħħija ta ħaġa minn fejn tidher.

Extil—tkattar minn lambic.

Extinct — mejjet, mitfi, mekrud, mneħħi, spiċċa, ma għadux actar— *this family is extinct,* din ir-razza inkerdet ( spiċċat, ma għadiex actar ) *though that law be extinct the judge had not been removed from his office,* għad jlli dic il-ligi giet mneħħija ( spiċċat jew tneħħiet) l-imħallef ma tneħħix minn postu (baka fejn chien jew f'locu).

Extinction – kirda, tneħħija, tifja ; *we shall see the utter extinction and annihilation of the wicked after the day of judgment,* naraw il kirda għal collox tal ħżiena, u jispiċċaw ucoll għall collox wara jum il ħakk (jew il ġudiziu).

Extine - it-trab tal fiuri (ta barra).

Extinguish — titfi, tekred, tneħħi, tispiċċa minn ħlas, tħallas, tifdi ( billi tidhol *in solidum* ma ħadd'jeħor ) *they tried to extinguish the fire,* riedu jitfu in-nar.

Extinguishable — li jista jintefa, jinkered, jitneħħa jew jispiċċa għal collox.

Extinguisher – stuta ( biex titfi xama, lampa ecc. )

Extinguishment – kirda, tifi, tneħħija ; *he moved him to a war against that nation for the better extinguishment of the civil wars of his country,* ġagħlu jagħmel gwerra contra dic in-nazion biex icun jista jekred sewwa il gwerra civili li chien hemm fl-art tiegħu (jew f'pajjisu.)

Extirp—tekred, takla, mill għeruk, *that nation is to be extirped from England's colonies,* dic in-nazion għanda tinkered għal collox mill Colonij ( artjiet ) ta l-Ingbilterra.

Extirpable—li jista jinkered, jinkala u jitneħħa mill għeruk ; *take care not to allow that plant to infect our ground because it is not easily extirpable,* okgħod attent kis) li ma tħallix dic il ħaxixa tiżgħed l-art il għaliex ma tcunx tista taklagħha malajr mill għeruk (tekrida).

Extirpate—tekred għal collox, takla mill għeruk, tistradica ( tisradica ) *this is one of the frightful diseases that can be extirpated by science,* dina hia waħda mill mardjiet li jistgħu jinkerdu per mezz tax-xienza.

Extirpative—li jista jinkered għal collox, jitneħħa mill għeruk jistradica ruħu ; li jekred, li jistradica, li jneħħi (jakla) mill għeruk.

Extirpation – kirda, tneħħija, stradicar (sradicar) *let us pray for the ex-*

*tirpation of the heresies*, ejja nitolbu għal kirda tal eresija.

Extirpator } kerried, min jew dac li
Extirper } jekred jew jistradica (jisradica jew jakla u jekred mill għeruk); *extirpers of tyrants were once honoured as fathers of the people*, il kerrieda tat-tiranni (dawc li chienu jekirdu it-tiranni, chienu miżmumin (stmati) bħala il missierijiet tal poplu.

Extol— tgħalli, tarfa, tfaħħar; *he has been extolled to the seventh sky*, għallewh (telgħuh bit-tifħir) sar-raba sema.

Extoller — min (dac li) igħalli, ifaħħar, jarfa bniedem etc. il fuk bit-tifħir.

Extolment—tifħir.

Extorse } tieħu minn, tgħasar,
Extorce } tgħakkes bil ħlas, tieħu demm il fkir.

Extorsive — li jagħfas, jagħsar, jeħu bil fors.

Extorsively—bil għafis, għasir.

Extort — tieħu bil forza (għaliex tiflaħ) tisrak, taħtaf, tgħakkes fil ħlas, tisrak demm il fkir (il ħaddiem); *till the Romans did extort this tribute from us, we were free*, bkajna meħlusa (liberi) sa chemm ir-Rumani ħadulna (riedu minnha) bil fors dan il ħaraġ.

Extorter } min jaħtaf, jisrak, je-
Extortour } ħu bil forza (għaliex jiflaħ).

Extortion } ħatfa, serk, takrik fil
Extorcion } ħlas, tgħakkis fil ħlas.

Extortionate — li jaħtaf, jeħu bil forza (għaliex jiflaħ) li jisrak, li igħakkes fil ħlas.

Extortioner—ara *extorter*.

Extra — barrani, barra minn; ħaġa barranija, pircacci; *the music was charged as an extra*, il musica tħalset għaliha (chelna cont jeħor barrani għaliha); *reckoning his extras he makes some 5 shillings a day from that post*, bil pircacci (kligħ barrani) tiegħu kiegħed jagħmel (idaħħal, jew jirrendilu) daks ħames xelini culljum minn hemm (minn dac il post).

Extra-axil — li jicber barra minn dic ir-rocna minn fejn il werka tinfired miz-zokk.

Extra-belief—superstizioni.

Extra-costs—spejjes barranin (fil-ligi) jew dawc li spejjes li ma jidrux (ma icunux msemmija) fil procedura ta causa, bħal ma huma il ħlas tax-xhieda, il propina (ħlas jew dritt) ta l-avucat, drittijiet (ħlas) tal korti etc.

Extra-current — (fl-elettricità) current galvanicu li meta jiltaka ma il current l'jeħor, ewlieni, jimxi jew igħaddi miegħu, u jarġa lura (jimxi għannaħħa cuntlaria) meta jinfired (jew icun maktugħ) minnu (mill current elettricu principali).

Extra-historic (chelma usata minn Tylor)—dauc l-artijiet jew pajjisi li ma għandhomx Storia tagħhom, u li dac li nafu fukhom nafuh minn dac li chienu igħejdu fukhom l-antichi (it-tradizioni).

Extra-constellary—dawc il chwiecheb li m'humiex magħduda ma l-ebda grupp tal costellazioni.

Extràct — taħtâr, tagħżel, tieħu minn, issaffi, tillampica, toħroġ minn, takla; ticcopia biċċa; *he has been to extract a tooth*, mar biex jakalgħulu darsa; *I have already extracted some notorious falsehoods out of that pamphlet*, già sibt (għażilt) ħwejjeġ li ma huma tassew xejn (calunni ċari) f'dac il ctieb.

Ex'tract — ħatra, għażla, biċċa jew ħaġa maħtura jew magħżula; *this is an extract*, din biċċa magħżula, meħuda (iccupiata) minnha; *extract of beef*, laħam magħsur (dac li joħroġ millaħam magħsur).

Extractable } li jista icun maħruġ,
Extractible } meħud, magħsur jew maklugħ; *no more money was extractible from his pocket*, ma satax icun li joħorġu flus actar minn butu.

Extractiform (fil chimica) li donnu, li jidher maħruġ, illampicat, msoffi, ecc.

Extracting — li joħroġ, li jagħsar, li jakla; kalgħa, ħarġa, għasir, lampicar.

Extraction — klugħ; għasir, ħruġ; għażla, nisel; *he is of an English extraction*, gej jew mnissel mill Inglisi (għandu nisel Inglis.)

EXTRACTIVE — ara *extracting*.

EXTRACTOR — min jakla, joħroġ, jagħsar, inissel, jillampica ecc

EXTRADITION — cunsinnar, għati lura lill pajjisu ħati maħrub ; estradizioni ; *is there an extradition treaty between Greece and England?* għandhom estradizioni l-Inghilterra u il Grecia (jigifieri, jecc xi Inglis jagħmel xi delitt u jaħrab u imur fil Grecia jistgħu igibuh ?) — (jeu il cuntlariu).

EXTRADITE — tati lura, ticcunsinna ħati minn pajjis għal gvern, jew f'idejn il ġustizia ta pajjisu ; *it is doubtful whether he will be extradited for this offence,* ma nafx hemmx dritt tal estradizioni (li jiccunsinnauh lura il ħati) għal din l-offisa (id-delitt).

EXTRADOS — it-tundiatura ta barra ta arc (ħnejja).

EXTRADOTAL — li m'hux tad-dota, ta barra mid-dota ; *that is extradotal property which she left us,* dic li ħallitilna ma chienx tad-dota (fid-dota tagħha, chienu ħwejjeġ barranin).

EXTRA JUDICIAL — barra mil ħakk, li m'hux fil cors giudiziariu ordinariu (solitu).

EXTRALOGICAL — li m'hux fil (barra mil) logica.

EXTRAMUNDANE — li m'hux ta din id-dinja, tad-dinja l-oħra.

EXTRAMURAL — ta barra mis-swar, ta barra mill belt ; ta barra, li jindifen barra mic-cimiteriu.

EXTRANEOUS — barrani, ta barra, strangier, li m'hux tal post.

EXTRA OFFICIAL — li m'hux ufficiali, ta barra mis-servizz.

EXTRAORDINARILY — straordinariament, b'mod li katt ma chien, ġdid, li m'hux soltu.

EXTRAORDINARY — straordinariu, barrani, barra mis-soltu, ġdid ; li ma chien katt ; rari, tal għageb ; *the Indians worship rivers, fountains* etc. *and all things which seem to have something extraordinary in them,* l-Indiani jaduraw (jatu kima) lill xmajjar, muntanji etc. u'l ħwejjeġ collha li jidrilhom li huma tal għageb (rari jew li huma ta min jistgħageb bihom) ; *those were extraordinary soldiers,* dawc chienu suldati barranin (m'hux ta dic in-nazion) ; *all the extraordinaries in the world are styled "prodigies preternatural" by Spencer,* dawc il ħwejjeġ collha li jiġu fid-dinja li m'humiex, soltu jew comuni, Spencer, isejħilom għeġubijiet ta barra min-natura ; *he has extraordinary good eyes and will descry a sail at sea farther than I do through the telescope,* għandu għaineih tajbin li igħaġġbec (ħwejjeġ tal għageb) u jara (jilmaħ) klugħ fuk il baħar fil bogħod kabel ma narahom jen bit-tromba ; *she is a girl of an extraordinary beauty,* hia tifla ta ġmiel li katt ma rajt bħalu.

EXTRA PAROCHIAL — ta barra mill parroċċa, li ma hu ta l-ebda parroċċa, ta bla parroċċa.

EXTRAPAROCHIALLY — li tcun (ta) barra mill parroċċa, li ma icollux (għandux) parroċċa ; *now in case of a chapel extraparochially situated what will you do ?* issa fil cas ta cnisia li ma tcun ta ebda parroċċa x'tagħmel ?

EXTRAPROFESSIONAL — li m'hux fill (ta barra mill) professioni.

EXTRAREGULAR — ta barra mir-regula, li m'hux sewwa, ħażina, irregulari.

EXTRAVAGANCE — stravaganza, ħala, tberbik, nfik barra mill kies ; tħerwil, genn, capriċċ, abusi ; *she was so expensive that the income of two dukes was not enough to supply her extravagance* ; chienet tonfok (tberbak) tant illi ir-renta ta żewġ duchi ma chienitx biżżejjed għal ħala (tberbik) tagħha ; *see what are the consequences of his extravagances,* ara x'gieb (x'ħa) bil genn tiegħu ; *the general is to see to keep the soldiers from running into greater extravagancies and disorders,* il general għandu jara li is-suldati ma jagħmlux actar capricci u disordni (ħwejjeġ li m'humiex xierka, stragi etc.)

EXTRAVAGANT — stravaganti ; ħâli, berbieki, li jonfok bla kies, mherwel, miġnun, capriċċus ; *the judge fined him £50 for an extravagant sermon he made on anarchism,* l-imħallef waħħlu £ 50 (multa) għal cliem li kal jew discors li għamel ta mherwel fuk l-anarchia ; *the extravagants amongst us are several,* il

capriććusi fostna huma bosta, jew actar minn wieħed; *he is very extravagant,* hua ħali (berbicki) wisk.

Extravagantly—bil ħala, bit-tberbik, bil genn, bit-therwil, bil capricci, bli nfiek tal genn, ta bla kies.

Extravaganteess – ara *extravagance.*

Extravasate – tagħsar biex toħroġ id-demm bil fors, bil għafis etc.

Extreme – tarf; aħħar, tat-tarf, -tal aħħar, ta barra, tat-tarf nett, cbir ferm; rigorus, kalil; iżżejjed, tbatija; *the extreme parts of time,* l-aħħar żmienijet; *these are the extreme hardships that any man can possibly suffer,* dawn huma l-actar tbatijiet cbar (kliel jew ħorox) li bniedem jista katt isofri; *he belongs to the extreme liberal party,* hua wieħed minn tal partit pessmu (shiħ) liberali; *these last four years have been extreme bad for the commerce,* dawn l-aħħar erba snin chienu ħżiena ferm għall cummerċ tagħna; *at noon we were about mudway between the extremes of both promontories,* f'nofs inhar conna (lħakna) tista tgħejd fin-nofs bejn it-truf taż-żewġ promontori; *avoid extremes,* aħrab dac li hu żejjed (l-eccessi); *I hope something will be done to relief their extremes,* nittama li jagħmlu (issir) xi ħaġa biex jeħelsuhom mit-tbatijet li fihom jinsabu; *the extremes are either of the first and the last terms of a proportion, the remaining two being the means,* l-"*Extremes*", huma in-numri tat-truf (l-ewwel u l-aħħar) ta proporzioni (regula tal aritmetica), iż-żewġ numri l-oħra huma il "*means*".

Extreme unction — il Griżma tal morda.

Extremeless—bla tarf, li ma jispiċċa katt, infinit.

Extremely — ferm, bil bosta, bla tarf, barra mil kies, iżżejjed; *I am extremely sorry to learn that he is so ill,* jiddispiacini bil bosta nisma li hua marid hecc; *do give him something, he is extremely poor,* tih xi ħaġa, fkir wisk (batut chemm jista icun); *she loves him extremely,* tħobbu li ma nghejdlecx (ma tistax tħobbu actar, jew tħobbu ferm); *either excessively hot or extremely cold,* jew shana (għomma) ta l-infern (li ma tistax issofriha, jew bard li ikaxxar.

Extremist—estremist, wieħed li il fehmiet tiegħu fuk ħaġa huma cbar li ma jistgħux icunu iżied.

Extremity—tarf, tmiem, dejl, l-ibgħat (l actar bil bogħod); *his house is just at the extremity of the village,* id-dar tiegħu tigi (kegħda) sewwa sew fit-tarf tar-raħal; *he was reduced to such an extremity that he was forced to beg,* giè hecc fil bżonn (ftakar tant) li wasal biex (waka) jitlob il carità.

Extricable—li jista jeħles, jinkala minn.

Extricate—teħles, tinkala jew takla minn, issolvi, tfisser, tiċċara, ħaġa (custioni); *he had brought himself into such distress that now he finds it most difficult to extricate himself out of it,* daħal fi newiet (f'basla) tant cbir illi issa isibha wisk ħaġa tkila li jeħles minnu; *this now extricates that question which has so much troubled each and every one of us,* dana issa jiċċara (jakta iż-żarda ta) il custioni li tant ħabbtitna

Extrication—ħelsien, kligħ minn.

Extrinsic / Extrinsical — barra, barra minn, ta barra, li m' hux essenziali jew meħtieġ.

Extroversion—il kalba jew dawran (ta taħt fuk jew ta gewwa barra) ta ħaġa).

Extruct—tgħolli fuk xulxin, tibni, ittalla bini etc.

Extruction—bini.

Extructive—li italla, igħalli, jibni.

Extructor—bennej.

Extrude – toħroġ, timbotta il barra.

Extrusion—ħarġa, tfigħ il barra, xbit il barra.

Extuberant – ibbuzzat, minnu.

Extuberate – tibbozza, tonfoħ (bħal bużżjeka, tkabbes il barra.

Exuberance – il ħola, katiħ, patafjun, xebgħa, gozz, abbundanza; *we owe our position to the exuberance of our benefactor's goodness,* aħna nafu din il posizioni (post, impiegh etc.) li għandna mit-tieba bil wisk cbira (abbundanti) ta'l benefattur tagħna.

Exuberant — abbundanti, li fiħ il ħela, li jagħmel (fiħ) katigħ, il ħela, gozz, iżżejjed bil bosta; *cleanse your vines from their exuberant branches which hinder too much the sun and you'll have a better success,* naddaf (iżbor jew akta) il bosta friegħi żejda tad-dwieli, li kegħdin jilkgħu ix-xemx u icolloc ġabra ta għeneb aħjar; *he is well known for his exuberant goodness,* magħruf tajjeb għal ħniena *(*tieba*)* tieghu bla kies.

Exudate—tgħarak (toħroġ il għarak).

Exudation—għarak, ħruġ ta għarak.

Exude—tgħarak, tohroġ il gharak, issir għarkan; toħroġ umidu ilma etc. minn ħaġa; *those forests exude turpentine in the greatest abundance,* dawc il boschijet jatu (joħorġu mis-siġar li fihom*)* salt acquadirrasa.

Exul—esiljat, wieħed mchecci minn pajjisu, itturufnat, esuli.

Exulcerate—twaġġa, tobrox, tagħmel ferita, piaga jew demla, iddenni; iddejjak il kalb, tincwieta, titturmenta; mwaġġa, misluħ, mibrux, ippiagat; mdejjak, incwietat, itturmentat, incurlat, immortificat, b'kalbu mweġġha jew maksuma.

Exult—ittir bil ferħ, tifraħ ferm.

Exultance / Exultation } ferh.

Exultant—min jifraħ, ferrieħi.

Exuviæ—dawc il ħwejjeġ li minnhom jinżgħu (ibiddlu) l-annimali (kxur, snien etc.*)* jew dac li jaka jew jinżel mis-siġar (werak, koxra, friegħi niexfa etc.).

Exuviate—tinża biex tilbes ħwejjeġ ġodda (bħal ma jaghmlu xi annimali, siġar etc. li jinżgħu mil koxra, werak etc. biex itellgħu oħrajn ġodda).

Exuviation—li nżigħ jew tibdil ta kxur, werak etc. ta siġar jew annimali.

Ex-voto — wegħda ta xama etc. li aħna nagħmlu ma xi kaddis, il Madonna jew ma'l Bambin biex (jew meta) nakalgħu xi grazia).

Eyas—għasfur li għâdu tal bejta (m'hux liebes u li jista itir sewwa); seker żgħir li ghadu chemm ħareġ mill bejta.

Eyas-musket—isem li jatu xi tfajjel żgħir, f'loc ngħejdu aħna "bażużlu", "għarus" "għasfur" etc.

Eye—għajn, rimja, tħares, tara, tidher, turi ruħec; dawc it-tbajja culuriti li icollu fix-rix ta dembu il pagun; il wesgħa jew il fetħa ta fuk f'coppla; tieka ovali jew tonda; ħolka (bħal dawra ta ngassa*)* f'ħabel; *blue eyes,* għajnejn żorok; *a cast of the eye,* dakka ta għajn, ħarsa; *at the least twinkling of an eye,* f'dakka ta għajn, f'nifs, f'minuta seconda, f' chemm tgħejd "Gesù Maria"; *I am glad to say that now he is looking upon me with a good eye,* ghandi il piacir ngħejd illi issa beda igerraħni (beda jaħmilni jew inizżilni b'xi mod fli stoncu tieghu*)*; *lately he commenced to look down upon him with an evil eye,* dan l'aħħar beda ma jaħmlux (beda jobgħodu); *please have an eye on what he is doing,* jecc jogħġboc okghod attent ghal dac li kiegħed jagħmel *(*ara x'inhu jagħmel*)*; *you must have an eye to your daughter,* jaħtieġ tieħu ħsieb (tindocra*)* lill bintec; *I know that he has this house in his eye,* jena naf li din id-dar kegħdà f'għajnejh (kieghed għaliha biex jeħoda hu) jew għamel għaliha għaliex iridha; *shut your eyes,* ghalak ghajnejc; *some times I have to shut my eyes and let things take their course,* xi drabi icolli nagħlak għajnejja u nħalli ix-xini miexi ghal gembu; *now that he has cast his eyes on this horse it is difficult to take them off,* issa la darba xehet għajnejh fuk dan iż-żiemel hia ħaġa tkila (difficili jew li ma tantx tista tcun) li jarġa jaklagħhom (minn fuku); *take care of yourself, and behave better because every body's eyes are on you,* okghod attent (indocra) u gib ruħec aħjar għaliex culħadd ghajnejh fic; *two eyes see better than one,* aħjar żewġ għajnein minn waħda; *your eyes are bigger than your belly,* għajnejc acbar minn żakkec; *he opened his eyes (he is more careful now* jew *he is taking care of himself now*), fetaħ għajnejh, kiegħed attent issa (għamel il għakal); *hollow, deep*

*sunk eyes*, għajnejn fil ħofra; *he is the apple of my eye*, dac il mimmi ta għajnejja; *one must please the eye* (jew) *the eye must be pleased too*, cull għajn trid sehemha; *hedges have eyes and walls have ears*, l-ajru għandu għajnu u 'l ħajt għandu widnu; *what the eye sees not the heart rues not*, jew *what the eye does not see, the heart does not grieve for*, għajn ma tara kalb ma tuġgħa; *who buys hath need of one hundred eyes, who sells hath need of one*, min jixtri irid icollu seba għajnejn (għall min ibigħ bizzejjed għajn waħda); *he looked at me with the tail of his eye*, ħares lejja minn taħt il għajn; *the evil eye*, il għajn ħażina (il għajn), *do you believe in the evil eye?* temmen bil ghajn (li hawn min igħajjen?), *the eye of a needle*, għajn ta labra; *eyes in bread*, ħofor (tokob tal ħobs minfux jew maħdum); *eyes in cheese*, tokob tal gobon (ħofor li icun fiħ il ġobon;) *he is full of eyes*, collu għajnejn; *it is my duty, as a Head master to see all the children taught under my eye and direction*, hua dmir tiegħi, bħala surmast (cap) li nara it-tfal collha mgħalmin taħt il cura u it-trigija tieghi; *a gift does blind the eyes of the wise*, rigal ixigħeb (jagħmi il għajnejn) il għaref; *you have to be in eye of every exercise*, trid (icolloc, għandec) tara cull eserciziu (l-esercizii collha li isiru); *prune and cut off all your vine shoots and save one or two of the stoutest to be left with three or four eyes of wood*, iżbor u kaċċat il friegħi collha tad-dwieli barra minn xi tnejn mill-actar kawwijin u ħallihom b'xi tlieta jew erba' rimijet; *we see colours like the eye of a peacock's feather, by pressing our eyes on either corner, whilst we look the other way*, meta nagħfsu ir-rocon ta għajnejna u nħarsu għan-naħħa tar-rocna l-oħra naraw lewnijiet bħal dawc it-tbajja li icollu il pagun fir-rix ta dembu; *bull's eye* jew *the centre of a target*, dac il post (sinjal, ticca) tal versall fejn għandu jolkot min jispara (fil versall); *they are finishing the eye of the dome*, kegħdin jagħmlu issa (kegħdin jispiċċau minn idejhom il fetħa ta fuk tal coppla; *they say he is living in a dark back-room with an eye in a corner*, igħejdu li kiegħed igħammar f'camra mwarba mudlama b'tieka waħda tonda (jew ovali) f'rocna; *I saw them changing eyes*, raithom li innamraw minn xulxin; *he was lucky enough to find favour in his eyes*, chellu xorti li għaraf ijngieb miegħu (jinħabb).

Eye-ball—il ħabba tal għajn.

Eye-beam - ħarsa, dakka ta għajn.

Eye-bite—seħer, xarba.

Eye-biting - seħer; xarba (meta wieħed jixrob b'għajnejh jew igħajjen; *I believe she is one of the eye-biting witches*, nemmen (naħseb) li hi waħda minn dawc li igħajnu (li tixrob b'għajnejha, jew li titfa is-seħer.

Eye bree—ara *eye brow*.

Eye brightening — ħaġa li tiftaħ jew tiċċara il għajnejn.

Eye brow—ħageb.

Eye cup - tazza magħmula apposta biex taħsel il ħabba tal għajn.

Eyed—bil għajnejn, li għandu għajnejh; *one eyed man*, ragel b'għajnu waħda; *dull eyed*, stupidu, *bright eyed*, intelligenti, li jifhem malajr.

Eyed-hawkmoth—farfett li għandu tbajja fi ġwienħu (bħal dawc li għandu il pagun fir-rix ta dembu).

Eye doctor — tabib tal għajnejn (igħejdulu ucoll *an oculist*, ara).

Eye-drop—demgħa.

Eye-extirpator—biċċa għodda tattobba biex jakalgħu il għajnejn biha.

Eye-flap—nuċċali ta żiemel.

Eye-ful—ta min jaraħ, li iġagħalec tħares lejh, li jati fil għajn.

Eye-glance—dakka ta għajn, ħarsa malajr.

Eye-glass — nuċċali (uċċali); lenti ta arluġġar etc. lunetta; ir-retina tal għajn jew il vista.

Eye-glutton — rgħib, li ma jixba katt jara, li katt ma hu cuntent billi jara.

Eye-headed — bit-tokba jew fetħa (li għandu tokba jew għajn) fir-ras jew fit-tarf.

Eye hole—tokba f'labra, lasta etc. fejn tidħol ħajta jew jidħol ħabel etc.

Faultful—ħati.

Faultily—bil ħtija, ħażin.

Faultiness—ħażen, ħżunija; nukkas mid-dmir.

Faulting—nukkas; (fil geologija) meta li strati tal blat etc. ma icomplux sejrin fid-dritt għaliex l-art (il blat) f'xi lochijiet icun mniżżel l-isfel (donnu sfundat).

Faultless—bla ħtija.

Faultlessly—ta bla ħtija.

Faulty—ħati, bil ħtija.

Faun (fil Mitologija Rumana)—Alla falz magħmul nofsu tifel bil krun żgħar f'rasu, widnejn wekfin maħrugin il barra, u sakajn ta mogħża.

Faun—intemperanza.

Fauna — isem ta alla mara falz, Fauna, l-annimali etc. ta pajjis li jinsabu f'art etc; iz-zoologia ta dic l-art jew l-annimali collha li jinsabu f'art, bid-descrizioni tagħhom collha.

Faunist—min (dac li) jistudia u jitchellem fuk l-annimali ta pajjis.

Fausen—isem ta sallura cbira.

Fausse bray (akra *fos-brei*) — sur baxx.

Fauteuil — faldistoriu, siġġu tal brazzi jew pultruna ta President; siġġu fl-Accademia Francisa.

Fauter—avucat, min isostni causa jew jitchellem għall hadd'jeħor biex jiddefendih.

Fautress—mara li takbes biex tiddefendi il causa ta ħadd'jeħor; padruna.

Fauvette — dawc il għasafar tal għana (b'munkarom artab, ħelu).

Faux-pass (bil Francis *(fò-pà)* — pass falz. pass ħażin; żball fil condotta jew fl-imgiba.

Favillous — magħmul mill-irmied, ta rmied.

Favose—mħaffer jew magħmul hofor ħofor (tokob tokob) bħal dawc tan-naħal fejn jagħmlu il għasel; (bħal xehda).

Favour — għożża, għajnuna, siwi, risk; favur, littra; tgħożż, tgħin, tiswa lill; tati il wiċċ; iggib tajjeb; tixbeħ; *do me the favour to inform him please,* għamilli piacir (favur) għejdlu jecc jogħġboc; *knowing that you are a man I always favoured, I am sure he will receive you most kindly,* billi jaf li inti cont dejjem magħżuż (rispettat) minni sgur li jilkgħec tajjeb ferm; *the darkness of the night favoured their undertaking,* id-dlamijiet tal-lejl li għejn (ta il għajnuna) lill għemil tagħhom (chien li swielhom); *your favour of the 12th. inst. is to hand,* littra tiegħec tat-12 ta dan (ix-xahar) li aħna fih waslitli (reevejta); *it is said that his appearance does favour that of the King,* igħejdu illi jixbeħ ftit ir-Re (jatih lemħa sewwa); *she favours the mother,* tixbeħ l-omma, wiċċ ommha; *you favour him too much,* inti tgħinu (tatih il wiċċ) wisk.

Favourable—favorevoli,tajjeb għal, li jigi żewġ, igib ir-risk, risku tajjeb; *the wind was favourable to them all the way,* ir-riħ chien magħhom dejjem; *this is a favourable opportunity for you to go,* issa il wakt għalic (issa waktec) biex tmur; *the army took up a favourable position,* l-armata (is-suldati) sabu (ħadu) post tajjeb għalihom (li jiswielhom); *I hope to have a favourable answer to my petition,* nitma li icolli risposta tajba għal petizioni li għamilt.

Favourable—bis-sewwa, bit-tajjeb, bir-risk; bl-imgiba tajba collha; bil maniera collha; bil kalb collha, bil favur; b'mod chif imur jew chif jixrak; *had you been there he would have judged more favourably of his situation,* li chiecu cont hemm int chiecu chien actar jimxi miegħu bil ħniena (chien icun ħanin miegħu).

Favoured—favorit, stmat, migiub, maħbub, għażis, magħżul, fortunat; megħjun, mbuttat; *well favoured,* sabiħ, ħelu, gustus, geniali; *ill-favoured,* icreħ, magħlub, batut etc.; *I have much pleasure to say that my son has always been one of the favoured few,* jena għandi piacir wisk ngħejd illi ibni chien dejjem wieħed minn dawc il ftit fortunati (stmati, maħbubin jew migiubin); *she is a well favoured woman,* hia mara sabiħa ħafna (ħelwa, gustusa, genjali); *the ill favoured and lean fleshed kine did eat up the seven*

*well favoured and fine kine,* (mill *Genesi, XLI, 4*), is-seba bakriet coroħ u magħluba chielu is-seba bakriet sbieħ u smien.

Favourably—ara *favourable*.

Favouredness — għajnuna, mgiba, dehra (chif tcun jew tidher ħaġa); *thou shall not sacrifice unto the Lord thy God any bullock or sheep wherein is blemish or any evil favouredness* (*Deutoronomiu XVII*), inti ma toffrix sacrificiu l Alla Mulej tiegħec l-ebda għendus jew ngħaġa, li icun (jidher li) fihom xi mancament jew li ma icunux (jidru) sbieħ.

Favourer—min igħejn, iżomm ma; jimbotta, igib (jirrispetta) lill; *he is now one of the favourers to the Boers,* issa kiegħed iżomm ma (igħejn) lill Boeri.

Favouress — mara li tati il wiċċ, mara li iżżomm ma, tgħejn, timbotta (tirracomanda).

Favourite—favorit, għażis, magħżul, maħbub; il għażis, il maħbub tal kalb, il bażużlu; ta gewwa, tal kalb; *he is one of his favourites,* hu wieħed mill għeżies (magħżula) tiegħu; *John is our Chief's favourite,* Ġanni hua il bażużlu (ta gewwa) mal cap tagħna.

Favourites — bżiebeż, jew noccli (xagħar innucclat, li jaka jew mdendel fuk il ġbin); *his favourites hang loose upon the temples,* in-noccli tiegħu chienu mdendlin (mixħutin jew gejjin) għal fuk wiċċu (ġbinu jew nghasu).

Favouritism — favoritismu, parzialità, gibda lejn bniedem actar minn ħadd'jeħor, favuri; *the system of favouritism is condemned in a government,* is-sistema tal favuritismu (tal parzialità jew il għażla għal l-impieghi, avanzi etc. għal dawc biss li huma migiuba, jew il bażużli tal kalb) fi Gvern hua iccundannat; *he is so haughty because he knows very well that he has been promoted to prominent favouritism,* hua hecc supperv u cburi il għaliex jaf li wasal f'post għoli ta favorit (ta gewwa, fil post fejn hu migiub sħiħ mis-superiuri).

Favourize—turi favur, parzialità; iżżomm jew takleb ma; iggib jew turi rispett, mħabba, jew ħniena ma.

Favourless—m'hux migiub, m'hux favurit, m'hux tal kalb; m'hux għażis; m'hux tajjeb; m'hux favur, contra.

Favus—dic il biċċa tax-xehda tal għasel li jagħmel in-naħal li tcun tokob tokob (b'sitt cantunieri, jew ġnieb, il waħda); biċċa rħam maktugħa jew mfassla b'sitt facciati jew ġnieb bħal tokba tax-xehda tal għasel; isem ta marda tal gilda (actarx tar-ras, u tidher actar fit-tfal milli fil cbar).

Fawn—cerv żgħir (ta sena), friegħ ta annimali; tferragħ jew tilhed cerva; iż-żiegħel, tmelles, tbaħħar; *we saw the fawns jumping in the park,* rajna iċ-ċriev żgħar (il friegh taċċriev) jakbżu fil *park* (fil ġnien, jew fil għalka; *the mother tigress was seen following her fawns,* it-tigra (l-omm) rawħa tiġri (tmur) wara il friegħ tagħha (uliedha); *he is one of the vulgar crowd of courtiers who fawn on their master while they betray him* (**Macaulay.** *Storia tal Inghilterra, c. XXIII*), hua wieħed minn dawc in-nies vili (baxxi) ta ma dwar il palazz (tassinjur) illi imelles (jimpustura u iziegħel) bis-sinjur tiegħu (tagħhom) fil wakt li icunu jittraduh.

Fawner—melliesi, impustur, wieħed li iziegħel b'ħadd'jeħor biex jeħu xi haġa minnu; seftur servili.

Fawning — impustura, impusturar, żegħil (falz), tmellis (biex tieħu jew tisloħ xi ħaġa, xi favur etc. minn għand xi ħadd).

Fay—ħares, fatat; spirtu, saħħar, saħħara; tiġġusta (tkabbel jew tkiegħed flimchien) biċtejn għuda (njam), flimchien, iggongi, tiġġusta.

Faying—ġustar esatt (sewwa) ta żewġ bcejjeċ njam etc. flimchien li ma tħalli ebda wisa bejnjethom.

Fè (bli Spanjol)—fidi.

Feaberry—ara *gooseberry*.

Feague — tħabbat, issawwat, tati bi frosta etc. fuk ħaġa.

Feak—noccla, bożbuża xgħar.

Feal—fidil, ta min jafdah; *he is my*

*auld feal friend the deacon (***Scott**, *Rob Roy, Chap XXVIII)*, hua il ħabib fidil antic tiegħi id-Decan.

**Fealty**—fedeltà; *we must bear true fealty to the King*, aħna għandna incunu fidili tassew mas-sultan (re) tagħna; *she has been accused of breach of fealty to her husband*, kalu li ma bakgħetx fidila ma żewġha.

**Fear**—biża, waħz, taktiegħ il kalb; kima, rispett; beżżiegħa (ħaġa li tbażża); tibża, titwaħħax; tbażża; *and the fear of you, and the dread of you shall be upon every one*, u il biża tiegħec, il biża cbir tieghec, icun fuk culħadd, (culħadd icollu il biża tiegħec); *the fear of the Lord is the beginning of wisdom (initium sapientiæ timor Domini), Psalm. CXI)*, il biża t'Alla hua il bidu ta cull għerf; *I was a fear to him*, jena cont tal biża għalih (bażżajtu); *render to all their dues... fear to whom fear (is due)—Romans XIII, 7*, ati lil culħadd li jisthokklu, il kima li imisshu; *he who fleeth from the noise of the fear shall fall into the pit, and he that cometh up out of the midst of the pit shall be taken in the snare* (**Isaja** *XXIV, 18)*, dac li jaħrab mill ħsejjes tal beżżigħa jaka fil gandott (fossa) u dac li joħroġ (jitla) mill gandott jaka finnassa (jinkabad fill mansba); *why do you stand so much in fear of him?* għaliex dan il biża collu minnu? *They put us in a great fear*, huma beżżgħuna (tauna beżgħa cbira) wisk; *there is no fear*, ma hemmx biża; *no fear!* katt temmen! u sgur!, xejn la tibża; *for fear (lest)*, li ma; *lock your watch and chain here for fear you meet some one to rob you*, akfel hawn l-arloġġ u il catina li ma jisirkeox xi ħadd; *why do you fear?* għaliex tibża? *we must fear God*, jeħtieġ nibżgħu mn'Alla; *he is a man that fears God*, dac ragel tajjeb li jibża mn'Alla, jew li għandu il biża t'Alla; *I fear it is too true*, nibża wisk li hua altru la veru (nibża wisk li hu altru li tassew); *the doctors (physicians) fear for his life*, it-tobba jibżgħu li imut; *we must not make a scarecrow of the law, setting it up to fear the birds of prey* (**Shakspear**, *Measure for Measure, II, I)*, aħna ma għandniex nagħmlu (naħsbu) li il-ligi hia babaw, li nagħmluha biex imbeżżgħu (ingħerrxu) il għasafar tas-serk; *fear God, honour the King*, meta tibża mn'Alla tcun tati kima is-Sultan (ibża mn-Alla, ati kima ir-Re); *if you shall see Cordelia, as fear not, but you shall* (**Shakspeare**, *Lear* III,1), tibża xejn (taktax kalbec, tiddubitax) inti tara lill Cordelia; *I don't fear but he will come*, jena ma naktax kalbi (ma niddubitax, ma għandix dubiu) li ma jigix.

**Fear babe**—babaw (li ibeżżgħu ittfal żgħar bih).

**Fear-naught**—drapp oħxon, utiek, tas-suf għal ħwejjeġ (ġlecchijiet u kliezet) tal baħrin etc.

**Fear-struck**—mimli bil biża, mbażża.

**Fear-surprised**—collu biża, mbażża u miblugħ; scantat bil biża.

**Feared**- mbażża, stmat, li jatuh (jistħokklu) kima.

**Fearer**—min jibża, wieħed li għandu il beżgħa (li jibża).

**Fearful**—tal biża, waħxi, li jibża minn xejn, beżżiegħi, timidu, li jistokklu, rispett etc.; *this is a fearful thing*, din ħaġa terribili, li tbażża li twaħħax (tal biża jew tal waħx); *that was a fearful night*, dic chienet scena tal biża, terribili (tal waħx, li tchexchex); *he is more fearful to offend his friends than his father*, hu jibża actar li joffendi (jagħmel tort) lill ħbiebu milli jagħmel tort (joffendi) lill missieru; *who is like Thee, glorious in holiness, fearful in praises (Exodu, XV, 11)*, min hu bħalec, cbir fil kdusija, u li jistħokkloc cull kima fit-tifħir?

**Fearfulness**—biża, waħx.

**Fearless**—bla biża, li ma jibżax, kalbieni, ċuraġġus, li ma jakta kalbu minn xejn.

**Fear nought**—drapp oħxon utiek (tas-suf) li minnu jagħmlu il ħwejjeġ tal lbies (ġlecchijiet u kliezet) għal baħrin; drapp li bih jinfurraw il bwieb tal porvlisti.

**Feasible**—fattibli, li jista isir, li jista jingħamel; *I don't think this is*

*feasible,* ma jidhirlix (ma narax) li dan jista isir, (li jista icun li isir, igħaddi il kuddiem, jingħamel etc.)

**Feasibleness**—possibiltà; *I don't question in the least the feasibleness of the thing,* jena ma ngħejdx (katt ma niddubita) li m'hux possibili (li ma jistax icun) li din il ħaġa issir.

**Feast** — festa, banchett, pranzu, mejda, xalata, icla, stedina għal l-ichel, tagħmel festa, tiecol, tixxala, tistieden, tagħmel mejda, xalata, banchett, festa; *get this ready for the feast of St. Paul,* lesti dan għal festa ta San Paul; *there was a sumptuous and magnificent feast given by her father on her wedding day,* chien hemm pranzu (missiera għamel jew ta' pranzu) bir-ragel dac inhar tat-tieġ tagħha; *he feasts every day,* cull jum bil pranzi (jati il pranzi cull jum); *he feasts like a king,* jixxala (jagħmel mwejjed jew pranzi) daks sultan; *when we went there we were all highly feasted,* meta morna hemm conna ittrattati (stmati b'ichel etc.) ferm (chemm jista icun).

**Feaster** — min jati jew jagħmel banchetti, pranzi, mwejjed jew xalati.

**Feasting**—xalar, ichel, banchetti, divertimenti, stedin għall-ichel u xorb; *he loves feasting,* iħobbu ixxalar.

**Feasting money** – capparra jew flus li jati wieħed kuddiem lill xi ħadd biex jidħol seftur miegħu.

**Feat**—għamil ta ħila cbira, ħaġa tal għageb, bravura; tagħmel, tifforma, turi chif, tati esempiu; *these are feats of heroes,* dana għamil ta ħila ta nies l-actar kalbiena; *you are now doing feats,* issa kegħdin tagħmlu ħwejjeġ tal għageb tassew (ħwejjeġ li fihom kegħdin turu ħila cbira; *I do admire those feats of activity,* jena nitgħaxxak tassew bil ħeffa (bixxogħol ħafif) ta jdejhom (jew ta idejh); *a sample to the youngest, to the more mature a glass that feated them,* (**Shakspear,** *Cymbeline),* ftit wieħed (mostra jew campiun) liż-żgħar jew lill actar żgħażagħ, u tazza biex nuru (turi) chif lill cbar.

**Feat**—pulit, maktugħ jew mfassal tajjeb, li jokgħod (ħwejjeġ) aħjar; *look how well my garments sit upon me, much feater than before,* (**Shakspear,** *Tempest II, 1),* ara chemm jokgħoduli tajjeb il ħwejjeġ fukhi, wisk actar pulit minn kabel.

**Feather**—rixa, iżżejjen jew tlibbes bir-rix; chif ittalla u iżżomm il palella ta mokdief mill-ilma fil kdif; classi, katgħa (ta nies etc); xorta ta scarpell biex tofrok il ħaġar; *light as a feather,* ħafif rix (donnu rixa); *why are you plucking off that poor bird's feather?* għaliex kiegħed tintef (takla) ir-rix ta dac l-imsejchen għasfur?; *down feathers,* pinni; *to cut one's throat with a feather,* tgħaddi iż-żmien, tidħac jew tinganna bniedem f'wiċċu, turih li iggiblu rispett u minn warajh tfittex li tgħamillu id-deni; turih li inti ħabib tiegħu biex imbagħd tieħu minnu u tingannah; *a feather in the cap,* unur, bravura; *his victory is another feather in his cap,* il battalja li rebaħ hia unur jeħor għalih; *if I had a right to the feathers I should stick one of the finest in my cap,* (**Southey,** *Letters IV, 442*), li chiecu l-unuri (bravuri etc.) chienu f'idejja (li cont nagħmel minnhom jena) chiecu cont nagħżel l-aħjar wieħed għalja u nżommu jena; *birds of a feather flock together,* cull par għal paru (nies ta li stess classi, sengħa, condizioni etc. jagħmluha, jew issibhom dejjem, fiimchien); *I am not of that feather to shake off my friend* (**Shakspear,** *Timon of Athens, I, 1),* jena m'inhiex minn dawc (in-nies) li għandi il ħila inċeċċi, niscarta jew nibgħat lill ħabib (tiegħi); *to be in high feather,* toun ferħan sejjer ittir; *you can ask what you like from him to-day, you are sure to get it because he is in high feather,* tista titolbu li trid illum sgur jiccuntentac għaliex sejjer itir bil ferħ (ferħan sejjer itir); *to show the white feather,* turi biża, turi li inti beżżiegħi, jew bla ħila, *to cut a feather,* takta l-ilma jew il mewġ bħal ma tagħmel pruwa, jew talja mar, ta bastiment meta icun miexi sħiħ

jew għaddej *full speed*, għalecc igħej-du għall xi ħadd li jagħmel xi ħaga li biha jidher jew jissemma.

Feather-bearers — isem ta dud, xorta ta camla (cwamel).

Feather-bed—sodda tar-rix, mitraħ mimli bir-rix; sodda radba.

Feather-boarding—tkegħid (twaħ-ħil) ta twavel bir-ras ta waħda mric-cba fuk l-oħra.

Feather-brained—moħħ ħafif, fer-ferrixu; *she is still feather brained school girl*, dic għadha tifla li għadha tmur li scola b'moħħha mimli bir-riħ (ferferrixha, ma hi soda xejn).

Feather cling—marda tal bhejjem li tigi mill għaċċ (meta il bhejjem ma isibux ilma x'jixorbu).

Feather-driver—dac li għandu is-sengħa inaddaf jew jiftaħ ix-rix.

Feather-duster—scupilja jew pin-zell tar-rix għat-tfarfir tal għabra.

Feather-edge—xifer rkiek ta tav-la; *all these planks* jew *boards are feather edged*, dawn it-twavel collha lesti incanati etc. bix-xifer rkiek (in-naħħa waħda), (lesti biex jitkegħdu fuk xulxin jew jitriccbu l-waħda bix-xifer rkiek fuk l-ieħor oħxon).

Feather-flower — fjur magħmul bir-rix li jilbsu biex jiżżejnu bih in-nisa.

Feather-foil—xorta ta fjur, il violi tal ilma, hecc imsejjaħ għal werak sbieħ u ħfief li għandu.

Feather-grass—isem ta ħaxixa.

Feather-head — moħħ hafif, bel-hieni, ferferrixu.

Feather-headed—ibleħ.

Feather-heeled — ħafif, li jakbeż minn hawn u minn hemm.

Feather-joint—ġonta li tgħakkad żewġ rjus ta twawel flimchien.

Feather-maker — min jaħdem fir-rix, min jagħmel il piumi sewwa bir-rix naturali chemm ucoll bir-rix arti-ficiali jew maħdum bl-idejn.

Feather-pated—ara *feather-headed.*

Feather-shot } Feathered-shot } dic il għamla (chif jigi) ir-ram mdewweb, jew chif jibka, meta jixtuħ gewwa l-ilma.

Feather-spray — l-ilma tal baħar etc. chif jinferak u jitla mal prua jew taljamar ta bastiment meta icun miexi jew għaddej *full speed.*

Feather-top — dawc il ħxejjex li li għandhom jew jispiċċaw bi piuma.

Feather-vained—jissejħu dawc il werak li għandhom il vini (ħjut etc) tagħhom ħergin min-nofs għax-xifer (bħal dawc tal balluta, tal kastan etc.)

Feather-weight—l-ankas tokol li iħallu daż-żmien żiemel tat-tiġrija (5 *stones* u 7 libbri, jew dwar 89 ratal).

Featheriness — ħeffa cbira (daks ir-rix).

Feathering — tlibbes (lbies) bir-rix, chisi bir-rix.

Feathering-float — chif icunu kegħdin twavel jew palelli ta rota ta vapur, b'mod li meta icunu fl-ilma icunu ċatti li jistgħu jakdfu, u huma u deħlin jew ħergin mill-ilma icunu immejlin għal xiferhom biex ma itel-fux fil mixi.

Featherless—bla rix, minngħajr rix.

Featherly—ara *feathery.*

Feathery—bir-rix, tar-rix, mlibbes jew mgħotti bir-rix; bħal rixa.

Feathery-footed—li għandu riġ-lejħ bir-rix (li għandu ir-rix f'sakajh ucoll).

Featness—ħeffa, għamil ta ħila, ta bravura, ta curaġġ.

Feature—għamla ta wiċċ, jew ta ħaġ'oħra, fattizzi; *she is a girl of ex-cellent features*, hia tifla li għandha għamla ta wiċċ ħelu (sabiħa u ħel-wa).

Featured—magħmul, bil fattizzi.

Featureless — bla fattizzi, bla għamla, li ma għandux għamla sa-biħa.

Featurely—bil fattizzi jew b'għa-mla ta wiċċ sabiħa; sabiħ.

Feaze — tħoll (tobrom cuntlariu) tarf ta ħabel etc.

Febricula (fil Patologia) — deni ħafif.

Fabriculose—li għandu deni (bid-deni) ħafif; li għandu ħajta deni.

Febrifacient — li igib id-deni li ikankal id-deni (il mard tad-deni).

Febrific—li igib il mard tad-deni.

FEBRIFUGE — medicina, duwa li tneħħi, tekred, jew tgħakkes id-deni.

FEBRIFUGAL — li ineħħi, ibiegħed, jekred (il mard) id-deni.

FEBRILE — tad-deni, li juri li hemm il mard tad-deni.

FEBRUARY—Frar, it-tieni xahar tas-sena.

FEBRUATION—purificazioni, tnaddif, sacrificiu.

FECAL—tal ħmieġ.

FECATION—il mogħdia (il passaġġ) tal ħmieġ.

FECES—ħmieġ, ħara.

FECIT—chelma li tfisser, jew turi dac li, jew min, għamel ħaġa; *Petrus Galli fecit*, dana għamlu Pietru Galli (jew dana ix-xogħol, din l-opra, għamilha Pietru Galli).

FECKLESS—midbiel,. deboli, mitluk bla ħila, mejjet.

FECULA—dac it-trab (lamtu) li icollom (jaka mill ħxejjex, jgħejdulu ucoll *farina* (tkiek).

FECULENCE } FECULENCY } ħmieġ, kiegħ; trab etc. li jokgħod fil kiegħ; ħama.

FECUND—għammiel; li jati il frott, għalliel.

FECUNDATE } FECUNDITY } tgħallel, tati il għalla iggagħal li isir il frott.

FECUNDITY—radda ta frott; fertilità.

FED—(temp passat u particip passat tal verb *feed)* tmajt jew mitmugħ; *with five fishes and two loaves our Lord fed several thousand people*, b'ħames ħutiet u zeuġ ħobziet sidna Gesù tama *(*u xabba*)* bosta eluf ta nies; *he is well fed*, hua mitmugħ tajjeb.

FEDERAL—federali, ta lega, għakda jew rabta (società*)* ta ħbeberija.

FEDERALIST — wieħed minn tal għakda, rabta jew società; wieħed tal partit tal Gvern *Federali* jew tal Confederazioni (Gvern unioni ta rabta jew għakda ta ħbeberija).

FEDERALIZE— tgħakkad torbot f'società (ta ħbeberija).

FEDERATE—federat, marbut, (b'rabta ta ħbeberija) wieħed minn tas-società.

FEDERATION—għakda, rabta ta hbeberija (confederazioni).

FEDIFRAGOUS — min, dac li, jicser ligi, patt, jew cuntratt.

FEDITY—ħżunija (ħażen) cbir, viltà l-actar cbira, bassezza.

FEE—ħlas, taxxa, dritt, fewdu, art li wieħed jired; tħallas taxxa jew dritt, tixtri lill xi ħadd, tati rigal (tħokk id dac li icun); *what is the doctor's fee?* x'inhu id-dritt ( chemm, jew chif, għandu jitħallas) tat-tabib? *besides their ordinary pay the assistants used to have also their fees*, barra missalariu soltu l-assistenti chienu jeħdu ucoll il *fees (*ħlas barrani bħala premiu tat-tfal li chienu igħaddulhom tajjeb fl-esami mill classijiet tagħħom); *you must give him his fee*, jaħtieġ li tħalsu chemm imissu *(*tatih li ħakku jew id-dritt tiegħu*)*; *These lands are a fee*, dawn l-artijiet huma fewdu; *fee, are all such lands which are held by perpetud right*, fewdu, huma dawc l-artijiet collha li wieħed izomm (icollu) taħt idejh għal dejjem ( perpertwu); *fee simple*, fewdu semplici; *fee absolute*, fewdu assolut; *don't forget to fee the physician*, tinsiex tħallas *(*tati li ħakku jew id-dritt tiegħu*)* lit-tabib; *they tried to fee me but I did not accept anything from them*, riedu jixtruni (iħokkuli idi, jew jatuni xi rigal biex niccuntentahom) iżda jena ma ridt nieħu xejn minn għandhom (ma accettajtx*)*.

FEEBLE—merħi, mitluk, mħaxxex, bla saħħa, marid, marradi; tiddebolixxi, tmarrad, tagħmel wieħed marid, mgħaxxex jew bla saħħa; tgħaxxex; *he is now grewing feeble*, issa kiegħed jitgħaxxex (jintelak jew jiddebolixxi ruħu; *feeble minded*, ta spiritu deboli.

FEEBLY— debolment, bit-tgħaxxix, chemm chemm, ftit wieħed chemm xejn.

FEED—titma, tagħlef, iżżokk, tgħajjex; ichel, għalf, għajxien, tmigħ; *he feeds him with nothing but milk*, ma jatihx ħaġ'oħra ħlief ħalib (ma igħaddihx ħlief bil ħalib biss); *he is trying to feed us with emptiness*, irid igħaddina b'xejn (bir-riħ); *don't you think that I want to feed you with vain hopes*, tifhimx li irrid nittamac għal xejn;

*why don't you feed those pigeons yourself?* għaliex ma iżżokkomx int dawc il bciecen? *did you see the mother bird feed her young?* raitha il għammiela iżżokk il għasafar żgħar tagħha? *put some more coal or fuel to feed the fire,* itfa ftit faħam jew ħatab jeħor biex iżżomm in-nar (ma tħalliħx jintafa); *one of the seven works of mercy is "Feed the hungry"* waħda mis-seba' opri tal ħniena hia "Itma lill min hu bil ġugħ"; *dogs and cats feed upon flesh and are therefore called Carnivorous animals,* il clieb u'l ktates igħixu (jeclu) bil-laħam u għalecc jissejħu annimali "Carnivori" jigifieri li igħaddu, igħejxu jew jeclu il-laħam; *when I am away in the country I feed like a farmer,* meta incun fil campanja niecol (bl-aptit) sħiħ; *I heard that he always feeds them high,* smajt li dejjem jitmagħhom tajjeb (jatihom jeclu tajjeb); *this is good feed,* dana ichel tajjeb; *do they get good feed there?* għandhom (jatuhom) ichel tajjeb hemm?

Feed-bag — dic ix-xcora li icollu bis-silla, jew b-ichel jeħor, iż-żiemel marbuta ma għonku biex jecol minnha u ma ixerridx.

Feed-cutter—sicchina, munxar etc. li ikatta l-ichel (silla, furrajna, tiben etc.) għal l-annimali.

Feeder—min jitma, min jecol, min iżokk; canal ta ilma li jinxeħet gewwa jeħor (u iħaxxen l-ilma tiegħu); *he is a dainty feeder,* iħobba ic-cejċa, iħobbhom l-affarijiet tal ichel tajba; *you are a greedy feeder,* chemm inti żakkiek (chemm tagħmel għal żakkec).

Feeding—mergħa, ichel, matmura.

Feed-pipe—cannol, tubu għall-ilma, tubu li igħaddi l-ilma minnu għal caldarun ta macna, jew għal pompa tal-ilma.

Feed-pump—il pompa li ittalla dejjem l-ilma għal gewwa il caldaruni ta macna (biex iżżommom dejjem mimlija bl-ilma chemm jinħtieġ).

Fee-farm—żamma, cens ta art; il kbiela (ħlas) ta biċċa raba, ta kasam, ta biċċa art.

Feel—tħoss, tmiss, itteftef; tħoss ruħec (tcun tħossoc tajjeb jew ħażin); *I feel a great pain in my stomach,* jena nħoss ugigħ cbir fli stoncu tiegħi; *let me feel your pulse,* ħalli immisslec (nhossloc) il polz; *if I were you I'd feel him first before hand,* li cont minnec (li cont flococ) cont lewwel nippruvah kabel (nara x'inhu jew chif inhu, jeco hux ta min jafdaħ jew lè); *this paper feels softer than that,* din il carta tinħas actar ratba minn dic; *do you feel cold?* kiegħed tħoss bard? *How do you feel this morning?* Chif int (chif tħossoc) dal ghodu? *I don't feel well at all,* xejn ma nħossni tajjeb (xejn ma jena fiha); *I feel all right,* jena tajjeb (ma għandi xejn).

Feeler - dac li, jew min, iħoss.

Feelers — dawc il mustacci jew krun etc. li icollom xi annimali f'wiċċhom biex iħossu bihom, bħal dawc tal kattus etc.

Feeless - li ma għandux dritt għal ħlas, bla taxxa, bla ħlas.

Feeling - il ħass, li iħoss, li għandu kalbu żgħira, li iħenn; *I don't want to hurt his feelings,* ma irridx inweġġagħlu kalbu (ma irridx noffendiħ).

Feelingly—bil ħass, sensibilment; li jinħass.

Fees—drittijiet, ħlas, taxxi.

Feet – plural ta *foot,* ara.

Feetless — bla (minn għajr) sakajn.

Feign taghmel ta bir-ruħec, turi ħaġa b'oħra; taparsi, falz, m'hux tassew; *don't you believe him he is only feigning,* temnux, dac kiegħed jagħmel ta bir-ruħu (taparsi, kiegħed juri ħaġa b-oħra).

Feigned — karriek, falz, li m'hux tassew; *feigned hatred,* odiu ta l-isem (li m'hux tassew); *a feigned name,* isem falz (inventat); *a feigned treble (in music),* falsett; *feigned holiness,* ipocrisia (kdusia jew tjubia falza).

Feignedly — bil kerk, bil falsità.

Feigner—min ikarrak, karriek, min ifingi jew juri ħaġa b'oħra, min jagħmel ta bir-ruħu.

**Feint**—għamil ta bir-ruħ, turija ta ħaġa b'oħra; falz, taparsi, karriek feint (fli sgħirma) finta, takrieka, ċaklika jew dakka falza.

**Feldspathic** }
**Feld spathose** } tal *feldspar.*

**Felicia**—xorta ta pianti li jiċbru (iżommhom f') il ħgieġ; felċi.

**Felicitate** — tħenni, tifraħ lill xi ħadd bil gid; *I am happy to fecitate you on your new promotion*, għandi piaċir, nifraħlec, bil promozioni (avanz) li għandec.

**Felicitation**—ferħ, hena; *accept my heartfelt felicitations*, ilka (hu) il ferħ tiegħi (nifraħlec minn kalbi).

**Felicitous** – hieni, cuntent.

**Felicitously** — bil hena, bil gid, bil ħajr.

**Felicitousness** } hena, cuntentizza,
**Felicity** } gid, ħajr, risk.

**Felidæ** – ir-razza tal ktates; l-annimali collha li huma bħal (li għandhom mill) kattus.

**Feline** – tar-razza tal (bħal) kattus.

**Fell** (it-temp passat tal verb *to fall*)—(*he, she* etc.) *fell*, hu waka, wakgħet; *it fell from high*, waka mill għoli; *it fell on him*, wakgħet fuku.

**Fell** – aħrax, chiefer, kalil, crudil, ta kalb ħażina; xellerat; gild ta annimal jew ta bhima; għolia; art niedia; tixħet, twakka, iġġarraf fl-art; *the moon will soon rise over the fells*, (Scott, *Rob Roy ch. XIV*), il kamar dal wakt jiffaċċa (jitla) minn wara il għoliet; *the best thing to do is to fell that tree*, l-aħjar li tagħmel twakka (takla u tixħet fl-art) dic is-siġra; *if you say another word I shall fell you down*, jecc tgħejd chelma oħra immiddec (nixħtec jew nitfgħec) ma l-art.

**Fellable** – li tista (siġra) tinkala u tinxeħet fl-art: siġra tajba għal kligħ; *these are all fellable trees*, dawna issiġar collha lesti (tajbin biss) għal ktigħ (biex jinkatgħu).

**Feller**—min jakta (u jixħet fl-art) siġar.

**Felling** – ktigħ, xħit ta siġar ma l-art.

**Fellahs** – il ħaddiema, in-nies taxxogħol hecc msejħa fl-Egittu.

**Fell monger**—bejjegħ (neguziant) tal ġlud.

**Fellness** — ħruxia, chefria, ħażen cbir.

**Felloe**—ara *felly.*

**Fellow**—sieħeb, xriec, ragel, wieħed (bniedem); issieħeb, ixxierec, tkabbel; *he is one of my fellow citizens* wieħed minn paijisi; tan-nazion tiegħi (mil li stess belt li jena jen); *who is that fellow?* min hu dac? *he is a stupid fellow*, chemm hu (bniedem) stupidu (ħmar); *I have lost the fellow to this glove*, tlift sieħeb din l-inguanta; *he had been playing the good fellow lately*; chien kiegħed jixxalaha ġmielu (għaddej ħajja xalatura) dana l-aħħar; *this vase has not his fellow*, dan il vasett ma għandux sieħbu (pariġġu); *these shoes are not fellows*, dawn iż-żraben m'humiex ta li stess par; *Fellow of the Antiquarian Society* (F.A.S.), membru (sieħeb jew wieħed) mix-xirca tal Antiquari (ta dawc li jistudiaw fuk il ħwejjeġ antichi); *Fellow of the Botanical Society of Edinburgh*, (F.B.S.E.), wieħed (sieħeb jew membru) tax-xirca tal Botanici ta Edinburgo; *Fellow of the Linnean society* (F. L. S), wieħed (sieħeb) mix-xirca ta Linneo; *Fellow of the Philological society* (F. P. S.), wieħed (sieħeb jew membru) tax-xirca tal Filologi; *Fellow of the Royal Asiatic Society* (F. R. As. S.) wieħed (sieħeb jew membru) tax-xirca Asiatica (jew tal Asia); *Fellow of the Royal Astronomical Society* (F. R. A. S.) wieħed (sieħeb jew membru) tax-xirca tal Astronomi; *Fellow of the Royal College of Preceptors* (F. R. C. P), wieħed (sieħeb jew membru) tal Culleġġ reali tal preċetturi jew mgħalminn ta li scola; *Fellow of the Royal College of Phisicians* (F. R. C. P.), wieħed (sieħeb jew membru) tal Culleġġ reali tat-tobba (chirurgi); *Fellow of the Royal College of Surgeons* (F. R. C. S.), wieħed (sieħeb jew membru) tal Culleġġ reali tal chirurgi; *Fellow of the Royal Geographical Society* (F.R.G.S.), wieħed (sieħeb jew membru tax-xirca reali tal Geografi (ta li studiu tal Geografia); *Fellow of the Royal Geological*

*Society* (F. R. G. S.), wieħed ( sieħeb jew membru) tax-xirca reali tal Geologi (ta dawc li jistudiaw il Geologia), *Fellow of the Royal Horticultural Society* (F. R. H. S.), wieħed (sieħeb jew membru) tax-xirca reali ta dawc li jiccoltivau il ġonna (fiuri pianti etc.); *Fellow of the Royal Society* (F. R. S.), wieħed (sieħeb jew membru) tax-xirca Reali ; *Fellow of the Royal Society Edinburgh* (F. R. S. E) wieħed (sieħeb jew membru) tax-xirca Reali ta Edin burgo ; *Fellow of the Royal Society of Literature*, (F. R. S. L.) wieħed ( sieħeb jew membru) tas-Società (xirca) reali tal Letteratura ; *Fellow of the Royal Society, London* ( F. R. S. L. ) wieħed (sieħeb jew membru) tax-xirca Reali ta Londra ; *Fellow of the Statistical Society* (F. S. S.), wieħed (sieħeb jew membru) tas-Società ta li Statistichi ; *Fellow of the Trinity College, Dublin* (F. T. C. D.) wieħed (sieħeb jew membru) tal Culleġġ " Trinity " ta Dublin.

Fellow-citizen—wieħed mil li stess belt ta jeħor, sieħeb mil li stess belt, pajjis jew art.

Fellow-common — wieħed li jecol fl-Università ma li studenti l-oħra.

Fellow-countryman — wieħed ta li stess pajjis.

Fellow-creature—bniedem bħal.

Fellow-feeling—ħass bħal (għal) ħadd'jeħor.

Fellow-helper—dac li, min jati għajnuna, min jgħejn.

Fellow-labourer — sieħeb fix-xogħol, ħaddiem ma ; lavrant.

Fellow-member — membru ucoll, sieħeb bħal, fli stess xirca jew società.

Fellow-mortal – bniedem tad-dinja bħall ħadd'jeħor.

Fellow-peer—membru tal camra tal lordi ; lord.

Fellow-prisoner— priġunier ta li stess żmien ta jeħor ; calzrat ma l-oħrajn, sieħeb fil ħabs.

Fellow-scholar—scular, tifel (wieħed) ta li scola, sieħeb fli scola.

Fellow-student —student, sieħeb ma studenti oħra, student fli stess classi jew cors ta l-oħrajn.

Fellow-sufferer—wieħed li isofri ibati flimchien ma ħadd'jeħor; *he is one of my fellow sufferers*, dac wieħed milli batejna flimchien (li bata miegħi jew bħali).

Fellow-traveller – wieħed li jivviaggia ma jeħor; sieħeb tal (fil) viaġġ ; *last year you were my fellow traveller*, is-sena l-oħra jvviaggiajna flimchien (sefirt miegħi) ; *one of my fellow travellers met with an accident in leaving the train*, wieħed minn dawc li conna nivviaggiaw flimchien corra hua hu nieżel mil vagun tat-tren.

Fellow-ship — sħubija, xirca, società, ħbeberija ; isem ta regola tal Aritmetica biex issib il kligħ (proporzioni) ta cull wieħed (mill membri) tas-società (ta nies li icunu għamlu sħab f'negoziu u kalgħu somma biex jaksmugħa li cullħadd jeħu kligħ scond il flus jew capital li icun ħareġ).

Fellow-wort—ħaxixa, il genziana.

Felly—ħruxija, crudeltà, ħżunija, chefrija ; il curvu jew l' jniam tond (id-dawra) ta rota fejn icunu mkabbdin li mgħażel.

Felodesè—wieħed li (min) joktol ruħu b'idejħ.

Felon—ragel ħażin, briccun, banavolja ; ragel ta ħtija cbira mill-akkal ; ħażin, crudil, aħrax, chiefer ; dieħes; catarru jew marda tal influenza fil bhejjem ; ta briccun, ta ragel ħażin ; *he is a well known felon*, dac malfattur (ragel ħażin, briccun) magħruf.

Felonious – ħażin ferm, malinn ; ta briccun, ta malfattur.

Fellon-wort – isem ta ħaxixa.

Felony—ħtija, delitt cbir jew criminali.

Felsite – isem ta mineral (ħaġra).

Felspar—isem ta ħaġar (prezius); *the blue felspar*, lazuli (ħaġar prezius).

Felspathic } li fih il feltspar (jew
Felspathose } minn dan il ħaġar.

Felt (temp passat u particip passat tal verb *fell*)—*I felt*, jena ħassejt ; *he has felt*, hua ħass ; *no one of us felt the shock*, ħadd minnha ma ħassha li scossa (it-theżżiża).

**Felt**—feltru, xorta ta drapp (material) maghmul mis-suf u it-tajjar magħġunin flimchien; *I bought a new black felt hat*, xtrajt cappell ġdid tal feltru iswed.

**Felt**—gilda, gild ta annimal; *to know whether a sheep be sound or not see that the felt is loose*, (**Mortimer**, *Husbandry)*, biex tara jecc ngħaġa bijex f'saħħitha jew lè ara li (kis li) il gild tagħha icun artab (merħi)

**Felt-carpet**—tapit m'hux minsuġ (stampat).

**Felt-gravel** — ir-rinella (il marda tar-rinella).

**Felt-hat**—cappell tal feltru.

**Felt** } tagħmel il feltru, tagħġen
**Felter** } flimchien suf u tajjar biex tagħmel dac li igħedulu *feltru*.

**Feltre**—corazza (armar ta gwerrier jew biċċa għal fuk is-sider) tas-suf.

**Felucca**—feluga; bastiment żgħir tal klugħ.

**Felwort**—ħaxixa, il genziana.

**Female**—mara, il mara; *is it a male or a female ?*, ragel jew mara? *he was killed by a female hand*, katlitu mara (baka mejjet minn idejn mara).

**Female-dragons** — isem ta pianta jew ħaxixa.

**Female-labour**—ix-xogħol tan-nisa (fil minieri).

**Female-screw** — scorfina etc., il cammini fejn jimxi jew jidħol il vit.

**Femalist**—wieħed (ragel) li iħobb in-nisa, li dejjem wara djul in-nisa.

**Femalize**—tagħmel mara, tbiddel f'mara.

**Feme-covert** } mara miżżewġa, taħt
**Femme-covert** } il cmand jew il protezioni ta żewġha.

**Femme-sole**—mara weħeda, m'hix miżżewġha, xebba.

**Femicide**—ktil ta mara.

**Feminacy**—natura ta (bħal) mara.

**Feminal**—ta mara.

**Femineity** - natura ta mara.

**Feminate**—femminin, ta mara.

**Feminile**—femminil, ta mara.

**Feminine** — ta mara, li jixrak lill mara; li jagħmel għan (moħħu fin)-nisa; bħal mara.

**Feminism**—li stat ta (condizioni, li tcun) mara.

**Feminize**—tagħmel (tbiddel) f'mara.

**Femoral**—tal pixxun.

**Femur**—isem ta għadma fir-riġlejn tal annimali (li għandhom is-sinsla jew vertebrati).

**Fen** — għadira, għadajra; moxa mgħaddar; isem ta marda li tagħmel ħsara fil pianta tal lupoli (dic li minnha issir il birra).

**Fen-boat**—xorta ta dgħajsa (ċatta) tal għadajjar.

**Fen-cricket**— xorta ta ġrad (tal moxa jew tal għadajjar.

**Fen-duck** - il borca, xorta ta papra salvaġġa, tajra.

**Fen-fowls** } tajr tal ilma, boroc etc.
**Fen-goose** }

**Fence** - ħajt, cint, sies; lkigħ (minn tilka) b'ħajt: tilka, tagħlak id dawwar b'cint, b'ħajt, b'sies; tilka dakka (fli sgħirma); dac li jixtri, jew iżomm għandu hwejjeġ misruka.

**Fence-month** ix-xaħar li il caċċa tac-cerv tcun projbita (ma tistax issir) billi ic-ċriev żgħar li icunu għadhom chemm twieldu icunu magħlukin jew mħarsin.

**Fence**-post—njam mwaħħal fl-art biex iżomm cint jew ħajt.

**Fence-school** - scola (tagħlim) ta li sgħerma.

**Fenced** — mdawwar b'ħajt jew b'cint.

**Fenceful**—li hu mdawwar b'ħajt jew b'cint, li hu mħares bil ħitan jew b'cint.

**Fenceless** — minn għajr ma hu mħares jew mdawwar b' ħajt jew b'cint; miftuħ, bla milkugħ b'cint jew b'ħajt.

**Fencer**—min (dac li) jaf jew mħarreġ fli sgħerma; *I never saw a better fencer*, katt ma rajt wieħed li jaf li sgħerma dakshu.

**Fencer** — dac li, jew min, italla (jibni) ħitan, cint jew sijes; żiemel tajjeb (ħafif jew li jinkala) biex jakbes il ħitan.

**Fencible**—li jista jiddefendi, tajjeb għad-difisa (biex jiddefendi post);

li jista jiddefendi ruħu, tajjeb biex jiggwerra contra ħadd'jeħor biex iħares lilu in-nifsu; tajjeb għad-difisa; li kiegħed biex jiddefendi; *we may say there are no forts so fencible nor walls so strong than those which are being now built in Malta,* nistgħu ngħejdu illi ma hemmx fortizzi actar tajbin għad-difisa (biex iħarsu il pajjis mill-attacc tal għedewwa fi gwerra) u l-ankas swar hecc kawwija daks dawc li kegħdin jagħmlu (itelgħu) issa hawn f'Malta; *our Malta Artillery were once known by the name of the Royal Malta Fencible,* l-Artilieri tagħna (is-suldati Maltin) chienu sa ftit taż-żmien ilu magħrufin bl-isem tar-Riġment Reali li kiegħed biex jiddefendi il Gzira mill-attacc tal għedewwa (minn għajr ma isiefer u imur għas-servizz band'oħra jew barra minn pajjisu).

**Fencing**—bini ta ħajt, cint, sur etc. il material għal bini ta ħajt, cint etc.; li sghirma (chif timmaniġġa xabla jew fjwrett biex tiddefendi ruħec), li scola jew it-tagħlim ta li sgherma; rpar ma dwar xi roti ta macna, jew macni, biex in-nies ma icorrux.

**Fencing-gauge**—biċċa għodda biex tilka meta issammar musmar.

**Fencing master** — surmast, dac li igħallem li sgherma (jew chif timmaniġġa xabla, fjurett etc. biex tiddefendi ruħec mill-armi, xwabel etc.

**Fencing-school**—scola, tagħlim ta li sgherma, jew chif timmaniġġa xabla jew fjurett biex tiddefendi ruħec minn armi oħra bħal dawn.

**Fen-cress**—sija, crexiuni, ħaxixa li tiober (titla fil għadajjar tal ilma).

**Fend** — tilka, tħares, tiddefendi, tagħlak, iżżomm jew tħalli barra, ma tħallix jidħol; iżżomm, issostni, tgħajjex; tiddefendi, bi cliem jew bid-discors, argument, causa etc. tissielet jew tiggieled ma; tħares (iddawwar) b'ħaġa (cint, ħajt, injam, gebel etc.); *we have a good roof over our heads to fend off the weather* (Scott, *Antiquary*), għandna sakaf (għata) tajjeb fuk rasna biex iżommilna (jilkgħilna) il mal temp jew biex iħarisna (mix-xita, etc.); *there was hardly any bread or other provisious left to fend his men,* bil chemm chien baka ħobs, jew provisionijiet oħra biex iżomm (imantni jew jitma) lin-nies tiegħu.

**Fender**— dac li, min, jiddefendi jew iħares ħaġa, post etc.; dic il ħadida wiekfa bħal cint fl-art ma dwar ciumnija biex ma tħallix (tilka) li il fuħam, ġmar etc.) taċ-ċumnija, jixtered mal camra; dac il ħajt ta li njam (pali mwakkfin) ma dwar bieb ta bacin, moll etc. biex jilka ħalli il bastimenti etc. ma jagħmlux ħsara, u ma iħabbtux magħhom (ma bieb ta bacin, moll etc.); cuxxinett, paljett etc. tal ħbula etc. li icollom mal ġnieb id-dgħajjes etc. biex meta icunu mal moll ma jaħbtux u jagħmlu il ħsara; gewnaħ ta carrozzin; xatba etc. li jagħmlu biex jagħalku triek għal passaġġ meta icunu isewwuha.

**Fender-bean** — travu, biċċa njam ħoxna li icun hemm mal bastiment minn barra (ma żakku) biex ma jimbaraxx jew iżomm il barra minnu silġ etc, (li icun hemm f'xi ibħra).

**Fender-stop** — dac l-armar f'linja tal ferrovia (ħadid tal vapur ta l-art) biex (jew fejn) jekfu il vaguni jew il macni u li ma icunux jistgħu jgħaddu jew jimxu actar il kuddiem.

**Fending** — protezioni, ħars (minn tħares jew tiddefendi) difisa; provvisionijiet, affarijiet tal ichel; ħażna ta ħwejjeġ tal ichel.

**Fenerate**—tislef il flus bi mgħax cbar jew bl-usura.

**Feneration**—self ta flus bl-usura jew bi mgħax cbar (ngħejdu aħna bil 20 u actar fil mija); usura mgħax cbar (jew serk tal imgħax) fuk flus li wieħed jislef.

**Feneratious**—tal usura (ta magħx cbar fuk flus mislufa).

**Fenestral**—ta tieka.

**Fenestrate**—dawc it-tbajja li icollhom il friefet fuk ġwienħaihom.

**Fenestrelle**—tieka, tieka żgħira.

**Fen-fowl**—tajr tal ilma (boroc etc).

**Fenian** — Fenian, nies kalbiena msemmijn fli Storia Mitologica tal Irlanda, jew il Milizia tal Irlanda; fe-

niana, tas-società (xirca) ta Irlandisi li saret fl-America f'Marzu tas-sena 1858, minn dawc l-Irlandisi li marru hemm wara ir-rivoluzioni (rvell) li sar contra l-Inglisi fis-sena 1848, u illi għandhom f'rasom (iridu) icheċċu il Gvern Inglis mill-Irlanda.

Fenianism — it-tagħlim, il fehma tal Feniani.

Fen-land — art bil għadajjar, niedia.

Fennel — il bużbież; *fennel plant*, ħaxixa, perla; *sweet fennel*, bużbież.

Fennec — isem ta annimal bħal volpi; il fenec li ibejjet fiz-zcuc tassiġar (u m'hux fil ħofor, fl-art).

Fennel-flower — siek il brimba (ħaxixa).

Fennish, Fenny — mgħaddar collu għadajjar; *you will find water-cresses growing only in fennish places*, issib is-sija fejn hemm il għadajjar (is-sija jew il crexxuni ticber, titla fejn hemm il għadajjar).

Fen owed — mħassar, mherri.

Feod—fewdu, art li icollu wieħed tiegħu jew taħt idejh.

Feof—tgħakkad. iżżid mal fewdu (ma l-artijiet li wieħed icollu); tagħmel donazioni.

Feoffee — minn jeħu taħt idejh fewdu jew artijiet; id-donatoriu, jew dac li lilu jagħmlu donazioni.

Feoffer—min jgħakkad, iżid, jati, artijiet; min jagħmel id-donazioni.

Feoffment (fil-ligi) — għati, rigal, ta art jew artijiet lill ħadd' jeħor (werriet etc.) u lill werrieta tiegħu, għal dejjem; donazioni.

Feoffment in trust — fidejcommess, legat, wirt, li jibka fil familja, u li ma jistax jitħalla lill ħadd 'jeħor; legat wirt mħolli bil patt (condizioni) li ghandu jarġa jitħalla jew jgħaddi fuk ħadd'jeħor (li icun msemmi, magħżul minn dac li iħalli).

Feracious — għammiel, li jati il frott.

Feræ — annimali (selvaggi) — annimali li igħejxu b'dac li isirku, jakbdu jew jaħtfu.

Feræ-naturæ—ta natural salvaġġ; salvaġġ; l-annimali li igħejxu fis-salvaġġ bħal ma huma ic-cerv, il volpi etc. (biex jagħarfuhom b'isem jeħor mill-annimali mansi jew domestici bħal huma il bakra, etc.

Feral—ferali, salvaġġ; tal funerali, tal mejtin, tal mewt; li jekred jew igib il mewt, fatali; *like feral carnivora, primitive man made use of caves, as do certain savage races of the present day*, l-ewlenin bnedmin chienu igħammru fil għerien, li stess bħal ma igħammru il bhejjem (annimali) salvaggi (ljuni, tigri etc.) u bhan-nies salvaggi tal-lum (**Lindsay**, *Mind in the Lower Animals I,40*); *Feral plagues devourers, common exccuntioners of human kind*, il pesta fatali kerrieda (li tekred u toktol) il bnedmin (**Burton**, *Democritus to the Reader, p. 33*).

Ferberite—isem ta mineral (ħaġar), mrammel jew ħbub ħbub, sewdieni li jinsab fl-art tan-naħħa ta nofs inhar ta Spanja.

Ferd—cumpannija, salt nies.

Ferd—biża, biża cbir.

Ferde—xorta ta drapp tat-tajjar ohxon ordinariu.

Ferdelance—isem ta serp velenus u kawwi (aħrax) ferm, li jiusab fil Brażil u il gżejjer tal India tal punent (jicber minn ħamsa sa seba' piedi, għandu dembu jispiċċa bħal-lanza jew labarda).

Ferdful—beżżiegħi, li jibża wisk.

Ferdfulness — biża.

Feretory — kabar, caxxa, monument fejn ikegħdu (jidfnu) il għadam ta xi ħadd; reliquariu.

Feretto—żebgħa biex jatu il-lewn il ħgieġ.

Feriæ—festi (tal breviar tal Cnisia Mkaddsa).

Ferial—feriali, tal festi, jew tal ġranet tal gimgħa, ta cull jum; feriali (tal vacanzi, tal mistrieħ, ta meta ufficiu, krati etc. ma icunux jaħdmu jew icunu magħlukin; *Easter is a ferial time for our Courts in Malta*, fil Għeid icolna il feriat fil Krati tagħna ta Malta (il Korti ma taħdimx, tcun magħluka).

Feriation—mistrieħ, vaganzi, twakkif tax-xogħol (f'ufficiu, krati etc.)

Ferie—vacanzia, festa.

Ferine—salvaġġ, aħrax, tal barr.

Ferineness — ħruxija (li stat tas-salvaġġ, ta annimal salvaġġ).

Ferly—tal biża, li ibażża; tal għageb, li igħaggeb.

Ferment—teħmer (ittalla jew titla bħal ħmira) titla, tagħli, (ħmira), tligħ, għali; taħwid, taklib; *he had no sooner entered on his functions than all the country was in a ferment,* ma laħakx beda is-servizz (ix-xogħol) tiegħu li il pajjis collu ma kamx f'taħwida waħda (tkalleb collu, jew kam f'agitazioni waħda); *leave the yeast to ferment,* ħalli il ħmira (il għagina karsa) togħla jew titla actar; *beer is ready now but left to ferment,* il birra issa lesta kegħdin iħalluha tiffermenta (tagħli).

Fermentable—li jista jiffermenta, jitla jew jagħli.

Fermental—li igħalli, italla, iġagħal li ħaġa tiffermenta.

Fermentation—fermentazioni, għali; *there are three kinds of fermentations, that is: the "vinous" producing alcohol, the "acetous" producing vinegar, and the "putrefactive", giving rise to various fetid products,* hemm tliet xorta ta fermentazioni, u dawn huma dic tal "imbit" li tagħmel (li minna isir) l-alcool; tal "ħall" li minnha isir il ħall, u dic tat-taħsir (ta meta jew wakt li ħaġa tcun tithassar) li tnissel intiena.

Fermentative—li italla, igħalli, jiffermenta.

Fermentativeness—tlugħ, għali.

Fermenting—it-tlugħ, il għali, il fermentazioni.

Fermenting-square — vasca fejn iħallu il werak, li minnhu issir il birra, jiffermenta.

Fermerere — infermier, dac jew min icollu ħsieb il furmaria (il morda).

Fermillet—boccla (bħal dic li takfel il cotba etc.)

Fern—felċa (xitla, pianta).

Fern-seed—żerrigħa tal felci.

Ferne—kabel, dari.

Fernery—post fejn icabbru (irabbu) il felci.

Ferniclе — nemxa, bħal tebgħa jew għazza fil gilda (tal gisem tal bniedem) li tcun donnha żerrigħa tal felci.

Ferny—mimli bil, jew collu felci; bħal felci.

Ferocient — feroci, kalil, aħrax, chiefer.

Ferocify—tħarrax, tagħmel aħrax feroci jew chiefer.

Ferocious—aħrax, chiefer, feroci, kalil, kawwi, incurlat.

Ferociously—b'mod aħrax, bil ħruxija, bil chefria, bil killa.

Ferociousness } killa, ħruxija.
Ferocity }

Feronia—isem ta waħda mil pianeti (chewcba) ġodda li sabu jew chixfu m'ilhomx.

Ferrean } bil ħadid, li fih il ħadid,
Ferreous } tal ħadid.

Ferrest—ara *farthest.*

Ferret—nemes; tchecci, tgherrex barra mil moħba; *coneys are taken either by ferrets or purse-nets,* il fniec (salvaggi) jinkabdu (jakbduhom) jew bin-nemsa inchella bix-xbiec.

Ferret—biċċa għodda tal ħadid li jusaw dawc li jaħdmu (jagħmlu) il ħgieġ għat-tokba tal għenuk tal flixchien.

Ferretto—ħaġa li biha jatu il-lewn il ħgieġ.

Ferriage—ħlas (flus, tariffa) biex wieħed igħaddi bil-lanċa jew bil vapurett minn banda għal l-oħra.

Ferric—maħruġ (migiub) mill ħadid.

Ferricalcite—trab li fih ħafna ħadid (gebel li fih il ħadid).

Ferriferous—li jagħmel (inissel) il ħadid.

Ferrilite—xorta ta mineral (ħaġra), il basalt; gebel li fih jinsab il ħadid (bħal sadid).

Ferrivorous—li jecol il ħadid.

Ferro (ħadid)—chelma li ikegħdu kuddiem chelma oħra biex juru li gejja mil, jew li fiha il, ħadid; bħal *ferrocyanic acid,* acidu prussicu bil ħadid (li fih il ħadid); *ferro-quassio,* ferru quassio, quassio u ħadid; *ferro*

*type*, acidi etc. li jusaw fix-xogħol tal fotografija jew tar-ritratti.

FERRUGINATED—msaddad, bħal sadid, li fih (għandu) is-sadid.

FERRUGINOUS / FERRUGINEOUS — tal ħadid, bħal ħadid, li għandu mil ħadid.

FERRUGO—isem ta marda tal pianti jew ħxejjex—meta is-siġar itellgħu (irabbu) bħal sadid u imbagħd jinxfu u imutu.

FERRULE—vajlora.

FERRUMINATE—tissalda il (tgħakkad flimchien) metalli.

FERRUMINATION — saldar (tgħakkid jew twaħħil flimchien) ta metalli.

FERRURE—tnegħil taż-żwiemel.

FERRY — iġġorr, tieħu minn post jew minn banda għal l-oħra; tieħu bid-dgħajsa, b'lanċa, jew vapurett minn xatt għal l-jeħor; dgħajsa, lanċa jew vapurett li jeħu in-nies minn xatt għal l-jeħor; il mogħdija ta (minn fejn tgħaddi) lanċa, vapurett etc. minn xmara, canal tal baħar jew strett, meta iġġor jew tieħu in-nies minn xatt għal l-jeħor.

FERRY-BOAT — vapurett, lanċa li tagħmel viaggi (biex iġġorr jew tieħu nies etc.) minn xatt għall jeħor ta xmara); *from Reggio to Messina, and viceversa, we crossed by the ferry boats*, minn Reggio għal Messina u lura aħna morna bil vapurett.

FERRY-MAN — min għandu jew iżomm (sid) il vapuretti, lanċ etc. biex iwassal in-nies etc. minn xatt għal l-jeħor.

FERTILE—għammiel, għalliel, art jew raba tajjeb; provvist, li għandu, mnejn, mogħni; li jati, idu miftuħa, galantom; *this soil is very fertile*, dana ir-raba (din l-art) tajjeb wisk (għammiel); *he becomes quick of observation and fertile of resources*, (**Macaulay**, *History of England, Chap. II*), hua icun attent (li jilmaħ x'isir malajr) u icollu mnejn igib (jitgħallem jew jara).

FERTILE—tagħmel għammiel, tgħallel, it-tajjeb art jew raba.

FERTILELY—ara *fruitfully*.

FERTILENESS—ara *fertility*.

FERTILITATE — tagħmel għammiel, tgħallel, it-tajjeb art jew raba.

FERTILITY—il proprietà, il kawwa li għandha (icollha) art jew raba li icun għammiel jew tajjeb; ħażna ta għerf, ħila etc. f'ras ta bniedem; ħeffa ta għemil ta bniedem (li icun bravu u rasu tatiħ); *the quickness of the imagination is seen in the invention; the fertility in the fancy, and the expression*, (**Dryden**, *fil-littra li chiteb lill Sir R. Howard*).

FERTILIZATION—għemil (chif tagħmel) ta art għammiela.

FERTILIZE — tagħmel għammiel, tgħallel, it-tajjeb art, jew raba.

FERTILIZER — dac li jagħmel art, għammiela; demel, bżar.

FERULE—tati il palmati bil virga jew b'riga (castig jew penitenza lill dawc it-tfal ta scola etc. għaliex icunu għamlu xi ħaġa li għaliha icun ħakkhom castig).

FERULED—bil valjora, li fih jew li għandu vajlora (bastun etc.)

FERVENCY—ħrara, ħeġġa; *he joined us in our prayers with great fervency and devotion*, compla magħna fit-talb li conna nagħmlu bl-aobar devozioni u ħeġġa.

FERVENT — mħeġġeġ, mixgħul bil ħrara; *this is a very fervent prayer*, dina talba mimlia bil ħeġġa (li tkankal.

FERVENTLY—bil ħeġġa, bil ħrara; kawwi ferm, bil bosta, shun ferm, jaħrak sħiħ; *I always loved her fervently*, dejjem ħabbejtha bil ħeġġa (ferm chemm jista icun); *it continued so fervently hot that men roasted eggs in the sand* (**Hakewill**), bakgħet tant sħana cbira illi in-nies bdew (saħansitra) isajru il bajd fir-ramel (micwi).

FERVENTNESS—ħrara, ħeġġa.

FERVESCENT—li cull ma imur jisħon, isir jaħrak.

FERVID—mħeġġeġ, mixgħul bil ħrara; jaħrak, jicwi; micwi; *the mounted sun shot down direct fervid rays* (**Milton**, *Paradise Lost v. 301*), ix-xemx chif telgħet bdiet titfa (tixħet) l-isfel (fuk l-art etc.) ir-raggi tagħha micwija.

bejn subgħajh ta sakajh (bħal papri etc.) tajra etc. palmipeda (li tgħum).

Fin-toed — b'subgħajh (li għandu subgħajh) mgħakkdin flimchien b'rita (ħaġa bħal rita, bħas-sakajn tal wiżż u papri etc.)

Finable—li jista jiċċara, jissaffa, icun imsoffi jew ippurificat; li jista icun immultat jew imwaħħal multa (iccundannat biex iħallas flus bħala castig, b'sentenza).

Final—aħħar; tal aħħar; *that was his final examination*, dac chien l-esami tiegħu tal aħħar.

Finale — it-tarf, l-aħħar biċċa ta biċċa musica, ta opra etc.

Finally — fl-aħħar, fl-aħħar nett; għal collox; *finally they have come*, fl-aħħar (sa fl-aħħar) gew; *finally, my brethren, be strong in the Lord and in the power of his might* (*Ephesians, VI, 10*), ħuti, fl-aħħarnett, cunu kawwijin (itimgħu sħiħ) fil Mulej, u fil kawwa tas-setgħa tiegħu; *not any house of noble English in Ireland was utterly destroyed, or finally rooted out* (**Davies**, *on Ireland*), u l-ebda dar ta nobbli Inglis li chien hemm fl-Irlanda ma chienet mekruda jew maħsuda għall collox.

Finance—finanzi, flus (li icun hemm fit-tesor ta pajjis); *to make finance*, tiġbor il finanzi, jew il flus; *all the finances or revenues of the Imperial Crown*, il finanzi collha (il flus) jew ir-renti tal Curuna Imperiali (tal Imperu).

Finance—finezza (ħaġa fina jew safia).

Financial—tal finanzi, tal flus, tar-renti ta pajjis (ta Curuna jew ta Renju etc.

Financialist—ara *financier*.

Financially — li għandu x'jaksam mal (tal) finanzi, flus jew renti ta renju etc.

Financier—tesorier, dac li jdaħħal u għandu ħsieb il finanzi (flus, renti etc.) ta renju etc., min (dac li) hu mħarreġ fil maniġġ (ħruġ u dħul) ta flus (finanzi jew renti etc.)

Finary—it-tieni forġa (tar-rfinir) tax-xogħol tal ħadid.

Finative—tal aħħar, decisiv.

Finch—l-isem ta ħafna għasafar (żgħar u tal ghana) bħal *gold finch*, gardell etc.

Finched-backed — bis-singhi jew tbajja fuk dahru (bħal bakar etc.)

Find — issib, ticxef, tiltaka ma; tħoss; tgħejd, takbel; *we shan't find him there at this time of the day*, ma nsibuhx hemm da 'l ħin; *do you think they find him guilty?* taħseb int li isibuħ ħati? *he is trying to find fault with me*; irid isib xi ħtija fija (jara chif jagħmel u jatini tort); *I find by his discourse that it is not a fine place for us to go*, jena nsib (nara) minn cliemu illi m'hux post sabiħ (tajjeb) għalina biex immorru fiħ; *I made him find by me that I am not a fool*, jena ġagħaltu jara li jena m'inhiex ibleħ (miġnun); *you shall find by me upon all occasions that I am your friend*, inti issibni dejjem il ħabib tiegħec (int tara illi fija dejjem għandec isib ħabib); *I shall make you find your legs*, jena inġagħlec issibhom sakajc (jew ngħalmec timxi); *I can't find in my heart to go away and leave her behind me*, kalbi ma tatinix li immur u nħalliha warajja; *how do you find yourself here?* chif issib ruħec (chif int sejjer) hawn? *you may go through eight or ten streets without finding a public house*, għandec mnejn tgħaddi minn tmienia jew għaxar torok minn għajr ma tiltaka ma ħanut tax-xorb; *I find not myself disposed to sleep* (**Shakspear**, the *Tempest*) ma nħossnix bingħas (ma nħossnix li irrid norkod); *bring us what she says and what you find of her* (**Shakspear**, *Antony and Cleopatra*) gibilna xi tgħejd u x'jidhirlec (xi tgħejd għaliha); *the jury, without leaving the box, found a verdict for the plaintiff for £ 25 as damages* (*Standard*, June 28, 1888) il giurati minn għajr ma kagħdu jidħlu gewwa xejn (minn locom, fejn chienu stess) kablu (iddecideu) collha flimchien li iwaħħluh £25 għad-danni (multa); *how do you find yourself this morning?* chif int? (chif tħossoc) dal

għodu? ; *can't you find out this riddle*, ma tistax takta (tinżerta) din l-indovinalja ; *to find in*, tforni (tati, tipprovdi) ; *who is to find these boys in clothes, board and lodging now that their father is dead?* min sejjer iforni (jati jew jipprovdi lill dawn it-tfal bi lbies, x'jeclu u fejn jorkdu issa li miet missierhom?

Find — trovatura ; *there were some £ 600 among that find of coins*, chien hemm xi £ 600 f'dic it-truvatura ta flus (li sabu).

Findable — li jista jinsab ; li jista icun xpaccat, maksum jew mifrud.

Finder — min (dac li) isib, jicxef ; isem (xorta) ta telescopiu ; dac li fiddwana ifittex u jesamina l-affarijiet li jidħlu u joħorġu biex jara hemmx xi ħaġa moħbija li tħallas id-daziu.

Find-fault — wieħed (min) isib dejjem xi igħejd, wieħed li imakdar dejjem ; *this work now I hope will stop the mouth of all the find faults*, nittama issa li dan ix-xogħol isodd ħalk dawc li dejjem għandhom isibu xi igħejdu.

Find-faulting — li isib xi igħejd, li imakdar dejjem.

Finding — truvatura, chixfa, invenzioni ; provvista, spisa, nefka ; *on the 3rd of May is the feast of the "Finding of Cross,"* fit 3 ta Mejju taħbat il festa tal "Invenzioni tas-Salib" jew ta "meta sabu is-Salib" ; *to live at the finding of other folks*, tgħejx minn fuk spallejn (b'dac li jipprovdi) ħadd jeħor ; *finding*, (fil-ligi) il verdett jew id-decisioni tal giurati (f'giurì) ; *findings*, il għodda li xi nies tax-xogħol għandhom icollhom tagħhom stess ; *carpenters in the Dockyard are to have their own findings to work with*, il carpintieri it-Tarzna irid icollom il għodda tagħhom stess biex jaħdmu.

Finding-shop — ħanut fejn ibiegħu il għodda ta li scrapan.

Findy — tkil, mibrum, smin, mgħammar tajjeb ; li lsienu jakta, li jaf jew isib xi igħejd.

Fine — sabiħ, rkik, pulit, mill'aħjar ; supperv, mimli bih in-nifsu ; nobli, multa, ħlas, ħaraġ trakkak, tirfina ; ticcundanna jew twaħħal multa lill xi ħadd ; *she is a fine woman*, hi mara sabiħa ; *we are having very fine weather now*, issa kiegħed jagħmel bnazzi ħafna ; *he always goes very fine*, hu dejjem jilbes (icun liebes) sabiħ (jew pulit) ; *this is fine cloth*, dana drapp (pannu) fin (ta qualità tajba) ; *he was not only the finest gentleman of his time, but one of the finest scholars* (**Felton**, *on the Classics*), m'hux biss li chien wieħed mil l-actar sinjuri puliti (ta mgiba tajba jew educati) iżda scular mil l-aħjar (wieħed li jaf li scola) ucoll ; *the new breed of wise and fine gentleman never opened their mouths without uttering ribaldry of which a porter would now be ashamed* (**Macaulay**, *History of England*, chap. III) din irrazza ġdida ta għorrief u ta nies suppervi (prusuntusi jew mimljin bihom nfushom) katt ma fetħu ħalkom li ma kalux cliem vili u oxxen li illum pastas (facchin) chien jistħi igħejdhom ; *pity, sympathy, and love are feelings truly fine*, ħniena, mogħdrija u mħabba huma sentimenti nobbli tasseu ; *he had to pay a fine of 10/-*, chellu iħallas multa nofs lira ; *fine*, ħlas ta flus ta wieħed li icun gedded ic-cens ; *some landlords instead of raising the rents, take a fine for the renewal of the lease* (**Smith**, *Wealth of Nations*, Bk V, chap. II), xi proprietari minn f'loc li igħallu (iżidu) il chera jew il kbiela jeħdu somma ta flus (ħlas) cull meta jiggedded ic-cens ; *this fines grass, but makes it short*, dan irakkak il ħaxix, iżda ikassru (iħallih kasir) ; *he was fined in £ 20*, waħħluh (multa ta) £ 20.

Fine — it-tmiem, l-aħħar ; *the fine is I will live a bachelor* (**Shakspear** *Much Ado about nothing*) it-tmiem icun li (sa fl-aħħar nispiċċa biex) nibka għażeb, ma nizzewwiġx.

Fine-draw — tħit (timla jew iġġongi flimchien) tiċrita, taktigħa, b'mod li ankas tcun tidher ; *I rent my best pair of trowsers but thanks to the skilful little seamstress I got them finedrawn* (**Marryat**, *Peter Simple*), ksamt (kattajt) l-aħjar kalżiet li chelli iżda bona grazia tal brava ħajjata ċchejcna rġajt

ġbartu (sewwituli b'mod li ma jidher xejn).

Finedrawer — ħajjât li jaf jimla (iġongi) ticrita b'mod li ma tibkax tidher.

Finebr—tinforra (taħdem opra fi njam ordinariu u tinfurrha b'koxra rkieka ta njam jeħor fin biex turi li hi magħmula minn dac linjam fin), nforra koxra ta barra, fuljetta.

Finefingered—ħafif, li jinkala, li għandu idejh tajba; delicat, fin, li jit-tabba minn xejn, li irid min jakbdu jew jimmaniġġah bl-acbar rekka (jew attenzioni), *he is the most fine fingered workman on the ground*, (Spencer) hu l-actar ħaddiem (ragel tax-xogħol) li jinkala (li għandu idejh tajba għal dan ix-xogħol) li hawn fuk l-art; *this is a delicate fine fingered matter*, dina ħaġa delicata wisk.

Finbless—bla tmiem, li ma jispiċċa katt; *riches fineless is as poor as winter to him that ever fears he shall be poor* (Shakspear, *Othello III, 3*) il gid u għana bla kies għal dac li jibża dejjem li għad jiftakar m'ħumiex ħlief miseria cbira jew għaks.

Finely—fi bcejjeċ rkak, bil ponta, b'mod sabiħ; sabiħ; *have this blacklead sharpened finely*, ittempra dan il lapes tal carta rkiek (bil ponta fina); *I could hardly pick up the bits it was so finely torn*, bil chemm stajt narfa mil-lart il bicciet billi kattagħha hecc rkiek; *indeed it is finely done*, tassew, magħmul sabiħ (magħmul sabiħ, tassew); *cloth finely woven*, drapp (minsuġ) rkiek; *finely*, bil għakal, bis-sengħa; *all the heads are finely executed* (Walpole, *Anecdoter of painting*); *finely*, bi cliem eleganti (sabiħ); *Plutarch says very finely that a man should not allow himself to hate even his enemies* (Addison), Plutarc ighejd bi cliem l-actar eleganti u espressiv illi il bniedem ankas għandu biss jobgħod lill li stess għedewwa tiegħu.

Finely-chequered—mtabba' b'lewnijiet sbieħ; *I saw some finely chequered ducks at the exhibition*, rajt papri b'culuri (mnakkxin b'lewnijiet) sbieħ ħafna fl-Esibizioni.

Fineness — rekka, finezza, ġmiel, sbuħija; *procure me some more linen handkerchiefs, I want them of the same fineness as those you have*, icsibli xi ftit mcatar tal għażel, irridom ta li stess rekka (fini) li stess bħal dawc li għandec int (bħal tiegħec).

Finer—min (dac li) jirfina (inaddaf) metalli; dac li iwaħħal multa (li iġagħal lill xi ħadd iħallas flus multa).

Finer—actar sabiħ; *fine*, sabiħ; *finer*, actar sabiħ; *finest*, l-isbaħ; *this is finer*, dan isbaħ.

Finery—xejxi, tlellix; forġa fejn il ħadid u metalli oħra jissaffew binnar; *our countrymen go out in their best finery on feast days*, ir-raħħala tagħna joħorġu bl-aħjar ħwejjeġ (bit-tlellix collhu) fil festi; *tapestry and arras hang from the windows of those who could afford to exibit such finery* (Macaulay, *History of England*), fit-twieki ta dawc li jistgħu u għandhom tlellix (ħwejjeġ sbieħ) chien hemm mdendel damasc u arazzi.

Finesse — finezza, rekka, ħzunija ta moħħ; għakal, malizia, finezza ta moħħ; ħila; tusa (tagħmel jew taħdem) bil malizia bir-rekka, b'finezza ta moħħ li jirnexxilec tasal (jew tagħmel ħaġa).

Fine-still — issaffi tajjeb, tiddistilla.

Fine-stiller—min isaffi, saffatur.

Fine-stilling—tisfija.

Fine-stuff—it-tieni ticħila ta ħajt ta camra.

Fin-foot—isem ta tajra (għasfur).

Fin-footed—li għandu rita bejn subgħajh ta riġlejh (bħal wiżża etc.).

Fingent— li ifingi, li jagħmel, li jifforma.

Finger—saba, werrej, tmiss b'subgħajc; tbagħbas; tisrak, tieħu; iddokk strument b'subgħajc; *it is very rude to crack your fingers*, hi pastasata tfakka subgħajc; *what is that finger for?* għal fejn dac il werrej; *go, get you gone, and let the papers lie, you would be fingering them to anger me* (Shakspear, *Two gentlemen of Verona*), mur, isa itlak, u ħalli dawc il cartį

hemm, kieghed tbagħbashom biex iġġagħalni nincorla; *if you leave these here some body will finger them,* jecc tħalli dawn hawn, jobroxom (jisrakhom jew jeħlu ma idejn) xi ħadd, *what a finger! I never heard a better player!* xi ġmiel (xi swaba għal musica! jew xi ħlewwa ta swaba) katt ma smajt wieħed idokk aħjar; *I don't think he has a finger in it,* jena ma naħsibx li hu mdaħħal fiha (din il facenda) *I have it at my fingers' ends,* nafha fuk ponot subgħajja; *he has arrived now at his fingers' ends,* issa ftakar sewwa (wasal fi rkakat, batut chemm jista icun).

Finger-alphabet — alfabett bis-sinjali fuk is-swaba li jitchelmu biħ il muti.

Finger-board — il mancu ta chitarra violin etc. fejn min idokk jirfes b'subgħajh scond in-noti li irid idokk.

Finger-bowl — tazza għal ħasil tas-swaba (li tcun fuk il mejda tal ichel), *lava dita.*

Finger-fed — mitmugħ tajjeb, mrobbi bi ħwejjeġ tajba, miżkuk tajjeb.

Finger-fern — isem ta ħaxixa (felċa).

Finger-flower — isem ta fjur.

Finger-glass — lava dita (tazza bħal bikja li icun hemm fuk li mwejjed tal ichel għal ħasil jew tlaħliħ tas-swaba).

Finger-grass — isem ta ħaxixa (Digitaria.)

Finger-grip — biċċa għodda bħal rampil li igibu biha xi ħaġa minn xi ħofra fonda.

Finger-nut — ġewża (ta macna) li għandha minn fejn takbad.

Finger-plate — dic il pianċa sewda etc. li icun hemm max-xifer tal bieb biex tilka il ħmieġ jew il callu li jagħmlu is-swaba fil ftuħ jew il għeluk.

Finger-post — il werrej; dic il għuda etc. li icun hemm fit-torok (f'xi liwi) biex turic l-isem jew minn fejn tgħaddi għal triek.

Finger-stall — saba tal gild jew ta ngwanta għal saba marid.

Fingerer -- ħalliel, wieħed li iħobb imiss, jeħu ħwejjeġ ħaddjeħor; bgħabasi.

Fingering — tbagħbis, serk; xogħol delicat jew fin maħdum bis-swaba; ħajt (suf etc.) rkiek jew fin għaxxogħol tal calzetta etc.; il maniġġ (ċaklik xogħol tas-swaba) fuk strument tad-dakk (ta meta wieħed icun idokk).

Fingerling — saba ta ngwanta; ferħ ta salamun (ħuta, salamun, żgħira).

Fingle-fangle — ċajta, ħaġa żgħira, ħrafa, ħaġa ta xejn.

Finial — il ponta id-disinn jew l-ornament ta fuk nett ta ħnejja, tużell etc.

Finical — arani u la tmissnix, petitu cbir, żabicott; *be not too finical, but yet be clean, and wear well fashioned clothes as other men,* (**Dryden**, *Ovid, Art of Love*), la tcunx tant (hecc) fitt fi lbies, cun iżda nadif, u ilbes ħwejjeġ sewwa bħal ma jilbes ħadd jeħor.

Finicality — lbies, dandin, lussu cbir.

Finicalness — dandin, petiteria.

Finify — iżżejjen, issebbaħ; tagħmel ilellex.

Finikin — xorta ta ħamiem; ara *finical.*

Fining — tmiem.

Fining — tisfija ta licuri, mbejjet etc, tisfija (tnaddif etc.) ta metalli bin-nar.

Fining-forge — forġa fejn isaffu il metalli (forġa minn fejn il ħadid fondut johroġ artab tajjeb biex jinħadem).

Fining-pot — grigiol.

Finis — tmiem.

Finish — ittemm, teħles; tlesti, tispiċċa (xogħol etc.); tasal (tispiċċa viaġġ etc.); l-aħħar dakka, it-tmiem; *I am to finish this picture,* jena sejjer nispiċċah dan il quadru; *this work wanted a better finish,* dan ix-xogħol chellu bżonn ta l-aħħar dakka aħjar (icun rfinut actar).

Finish — l-aħħar tiċħila, l-aħħar ħasla bil gir ta ħajt (bini).

Finish — it-tmiem, il għeluk ta ti-

ġrija, meta iż-żwiemel etc. icunu waslu (sal post fejn tispiċċa il corsa); *his horse getting the best of a good finish, won cleverly by a neck*, iż-żiemel tiegħu rnexxielu tala kuddiem li rebaħ bil chemm chemm (tul ta għonk) il premiu (ħa l-ewwel b'tul għonk).

Finished—mitmum, lest, spiċċat; *all is finished*, collox spiċċa; *that is a well finished work*, daca xogħol magħmul tajjeb wisk (sabiħ, ma jonksu xejn).

Finisher—min (dac li) jispiċċa, ilesti, jagħmel jew jeħles biċċa xogħol minn idejh.

Finishing—ta l-aħħar, l-aħħar xogħol; dac ix-xogħol ta l-indurar etc. li jagħmel librar meta icun lesta u illega il ctieb.

Finishing coat — l-aħħar passata (dic li tibka tidher) ta tibjid jew żebgħa (ta dar etc.)

Finite—li għandu bidu u tmiem, il cuntlariu ta *infinite* (ara); fil grammatica "finite" nsejħu dawc il Modi ta verb li m'humiex l'*infinit* (*the infinitive*) u li ghandhom in-numru u il persuna; *the finite moods of a verb are the Indicative, Subjunctive, Conditional*, u *Imperative*, il Modi finiti ta verb huma, l-Indicativ, is-Soggiuntiv, il Condizional u l-Imperativ.

Finiteless—bla bidu u bla tmiem.

Finitely—sa certu pont biss, limitat.

Finiteness—limiti.

Finikle—bużbież; spirtu li jagħmlu in-nies tan-Norvegia mil kamħ u mil patata.

Finlander—wieħed (bniedem) mil Finlandia (art Ducat cbir mar-Russia) fl-Europa.

Finless — ħut bla ġwienaħ (bla mkadef); *a wingless bird and a finless fish*, għasfur bla ġwienaħ u ħuta bla mkadef.

Fin like—bħal (għamla ta) ġewnaħ jew mokdief ta ħuta.

Finn—wieħed mil Finlandia.

Finned—bil ġwienaħ bħal tal ħut.

Finner—xorta ta baliena b'xewca cbira, bħal ġwienaħ, fuk darha

Finnikin—xorta ta ħamiem li għandu rix twil fuk għonku (bħal xagħar ta fuk għonk iż-żiemel).

Finnish—tal Finlandia jew tannies ta dic l-art.

Finny—armat bil (li għandu il) ġwienaħ bħal dawc tal ħut.

Finochio - il bużbież.

Finos—it-tieni qualità ta suf tanagħġ tal Merino.

Fin scale—isem ta ħuta tax-xmara.

Fin-toed—li għandu sakajh bħal dawc tal papri, wiżż etc. (li jista jakdef jew igħum bihom).

Fions — razza ta gwerrieri cbar (msemmijin fil ħrejjef.)

Fiord—daħla tal baħar, daħla dejka tal baħar beju l-artijiet (li bħala hemm wisk max xtajta tan Norvegia.

Fiorin / Fioringrass } isem ta ħaxix (li jixxeblec.)

Fiorite—xorta ta gebel (ħaġar) ilekk u tista' tgħejd trasparenti li jinsab fl-Italia.

Fipple—tapp, cavilja.

Fir—snuber (siġra dic li ngħejdula aħna tal prinioli, salvaġġa.)

Fir-apple—dic il kakoċċa, jew il frotta tas-siġra tas-snuber li aħna nsejħula "prinioli."

Fir-tree — is-siġra tas-snuber (li aħna nsejħula ucoll tal prinjoli salvaġġa).

Fir-wood—is-snuber, (njam).

Fire—nar, infern, ħruk; ħrik kawwi; shana cbira; dawl, tati in-nar, tixgħel, tchebbes; tispara; tieħu innar; tixgħel, ticbes; *fire is one of the four elements*, in-nar hu wieħed mill erba' elementi; *light the fire*, chebbes in-nar; *depart ye cursed into the everlasting fire* (*Matthew XXV, 41*) morru, ja mishutin fin-nar ta dejjem (fl-infern); *a great fire broke out in the town yesterday*, sar ħruk cbir il bieraħ fil belt; *the raging fire of fever* (Shakspear, *the Comedy of Errors*), il ħruk (is-shana cbira) tad-deni; *stars, hide your fires, let not night see my black and deep desires* (Shakspear, *Macbeth I. 4*), cwiecheb aħbu id-dawl tagħcom, ħalli il lejl ma jarax ix-xewkat tiegħi cbar u faħxin; *They saw his house on fire*, raw id-dar tiegħu

keghda takbad; *set those boards on fire*, ati in-nar lil (kabbad) dawc it-twavel; *so inflamed by my desire, I may set her heart a fire* (**Carew**), hia hecc mimlija bil ħrara (mixgħula etc.) għalia illi nista nchebbsilha il kalb tagħha; *we had to fire again*, chelna nisparaw darba oħra (chelna nerġgħou nisparaw); *no body knows how it took fire*, ħadd ma jaf chif kabad ( chif ħa in-nar ) *when he heard those words he at once took fire* ( *fired up*; *became excited, inflamed* jew *enraged*) meta sama dawc il chelmiet malajr chibes ( sibel, sar infern ); *our youths are on fire* (*excited, inflamed, ardent, eager* ), il guvintur tagħna huma fuk in-nar (collħa ħrara, mchebbsin etc.); *St. Anthony's fire*, rsipla; *Greek fire*, nar li jakbad taħt l-ilma ucoll (li chienu jusaw, inventaw il Grieghi meta chienu jiggerraw contra is-Saracini; *fire of joy*, ( li il Francisi isejħu, *feu de joje*), ħuggieġa (sparar) *our bon fires on St' John eve are nothing else but fire of joy to solemnize the Nativity of that great Saint*, il ħgejjeġ tagħna ( li nagħmlu aħna ) lejliet San Gwann, m'humiex ħag'oħra ħlief nar ta ferħ biex nissollennizzaw il festa ta dac il cbir kaddis.

Fire-alarm—comunicazioni ( ta telegraf, kampiena etc.) biex issejjaħ il għajnuna meta jakbad xi mchien (isir xi ħruk xi mchien ).

Fire-arms—armi tan-nar (xcubetti pistoli etc. )

Fire-arrow—vleġġa li chella it-tarf tagħha b'xi ħaġa li meta tasal fuk xi ħaġa tatiha in-nar.

Fire-ball—balla iccargata b'affarijet li jakbdu (li jitfgħu jew jisparaw għal gewwa il camp tal għadu biex meta tasal tfakka u tkabbad fejn tcun).

Fire-blast—marda tal ħxejjex u tal frottijet, bħal lupa ( li taħrak u tnixxef. )

Fire-bote—l-jnjam ( ħatab etc. ) li jati ghal ħruk (biex isaħħan id-dar jew isajjar) il cherrej ta dar.

Fire-brake—ara *Will-o'-the-wisp*.

Fire-brand — ġamra, biċċa njam maħruka (keghda takbad ).

Fire-brick—xorta ta madum jew ċlamit jebes ferm u li iżomm ferm innar li jusaw biex jinfurraw il cracar (carcara) tal gir.

Fire-brigade—cumpannija ta nies magħżula, armati b' cull xorta ta għodda (pompi, macni etc.) għat-tifi tan-nar (fejn isir xi ħruk).

Fire-brush—xcupilja tal ġmar (tal cwiener jew tal fuclari).

Fire-cock—vit ta l-ilma għat-tifi tan-nar.

Fire-cross - sinjal ta dari li chien isir (ittalla) fli Scozia, meta idher innies jakbu l-armi biex iggwerraw.

Fire-damp—il gas idrogenu (carburetted) li icun fil minieri tal faħam; dac il gas li joħroġ mil faħam tal ħaġra u li meta jakbad itajjar u jordom il miniera b'collox.

Fire-drake—isem ta meteora tannar (fil gioġdifogu), suffarell tal aria.

Fiee-eater—dac (tal cummidia) li ghal taparsi jecol in-nar.

Fire-engine — pompa bil macna biex titfi in-nar (fejn icun hemm xi kbid.

Fire-escape — bħal sellum, moghdija etc. minn fejn in-nies jistgħu igħaddu u jeħilsu min-nar f'xi ħruk.

Fire-eyed—b'ghainejn (li ghandu ghajnejn) tan-nar.

Fire-flaire - il boll (ħuta).

Fire-fly— duda bhal musbiħ illejl.

Fire-guard — xibca tal fildiferru għan-nar (biex ma tħallix li isir kbid).

Fire-irons — il ħadid taċ-ċumnija jew tal macna, il pala, il hadida li tħawwad jew taħwi biha etc.

Fireless—bla nar.

Fire-lock—azzarin, xcubetta.

Fire-man— ragel biex jitfi in-nar (f'xi ħruk) jew dac li jati il faħam f'macna tal vapur.

Fire-master—il cap, ufficial, artillier li jcollu il ħsieb jara ix-xogħol tan-nar (balal etc ) isiru taħt għajnejħ taħt it-trigija tiegħu.

Fire-new — ġdid fiamant, li gej min-nar.

Fire-office—uffiziu tas-sicurtà contra il ħruk.

**Fire-pan**—biekia tal ħadid etc. fejn jokgħod il ġamar tan-nar.

**Fire-place**—il fuclar, il post taċ-ċumnija fejn icun in-nar.

**Fire-plug** - vit ta'l ilma lest biex jinfetaħ meta icun hemm xi ħruk (għat-tifi tan-nar).

**Fire-pot**—bħal caxxa jew scutella tal fuħħar fejn ikegħdu jew jiccargaw il balal.

**Fire-proof** — bħal incirata (ħaġa) li ma tħallix jinfed in-nar minna, ħaġa li iżżomm, li ma takbadx, jew li ma tibżax min-nar.

**Fire-set**—(ara *fire irons*).

**Fire-ship** — bastiment mgħobbi bl-affarijiet tan-nar li icun lest għal għadu fil gwerra.

**Fire-shovel** —pala tan-nar.

**Fire-side** — iċ-ċumnija, il fuclar tad-dar, id-dar; tad-dar; ta darna.

**Fire-stick** —biċċa għuda bil ġamra (bħal dic li it-tfal idawru idawru biex jarau circu tan-nar jew raddiena bħal giogdifocu).

**Fire-tower** – torri bin-nar bħal fanal fi xtajta biex juri lin-nies ta fuk il baħar (ara *light-house*).

**Fire-warden**—ragel impiegat għat-tifi tan-nar (fejn icun hemm xi ħruk).

**Fire-wood** – ħatab għan-nar.

**Fire-work** } logħob tan-nar, giog-
**Fire-works** } difogu; gass, gassijiet (tal giogdifogu); *fire-works are preparation of sulphur, nitre, and charcoal*, il "fireworks" (*gassijiet*) huma taħlita ta cubrit, nitru (jew salnitru) u faħam (tal cannol misħuk trab).

**Fire-worshipper** – idolatra, wieħed li jadura in-nar.

**Firing**—sparar, ħruk, njam għal ħruk, jew ħatab għan-nar; *we knew that the enemy was approaching as we could hear the distant firing*, conna nafu li il għadu chien riesak għaliex bdejna nisimgħu li sparar fil bogħod; *we read a good deal of the firing of those villages*, aħna krajna ħafna fuk il ħruk (il kbid) ta dawc rħula; *for forage, food, and firing call* (**Scott**, *Marmion*), għaddu biex tieħdu l-ichel taż-żwiemel, il provisionijiet u'l ħatab għan-nar.

**Firing-iron**—ħadida li jicwu jew jaħarku biha laħam jew dwiefer taż-żwiemel (biċċa għodda tan-nagħâl).

**Firkin**—isem ta chejl Inglis għal birra jasa il cwart jew ir-raba waħda tal barmil (bittija); jew disa' galluni.

**Firlot**—chejl Scozzis għal kamħ u ix-xgħir; għal kamħ dwar *bushel*, u għax-xgħir dwar *bushel* u nofs.

**Firm**— utiek, kawwi, sħiħ, ferm, jebes; ditta; xirca (sħubija jew società) firma; twettak, tkawwi, issaħħaħ, twaħħal; *we have to live with the firm persuasion that we are to have a future reward*, aħna għandna ngħejxu bil fehma utieka (kawwija jew sħiħa) li jecc ngħejxu tajjeb (scond il kalb t'Alla) icolna il ħlas fid-dinja l-oħra; *be firm and strong against worldly desires*, żomm jebes (cun sħiħ) contra ix-xewkat tad-dinja; *he is the manager, but I sign for the firm*, hua il *manager* (id-direttur jew dac li imixxi l-affarijiet) iżda jena niffirma għad-ditta; *you have to write your name or firm in black characters*, jinħtieġ (għandec) ticteb ismec jew il firma tiegħec b'ittri ħoxnin (suwed); (*he*) *upon his cards and compass firms his eyes* (**Spenser**), (hu) fuk il carti u il boxxla iwaħħal għajnejh; *they are not firm enough in their faith*, m'humiex sħaħ (wetkin jew kawwija) biż-żejjed fil Fidi tagħhom; *proceed and firm those omens thou hast made* (**Pope**, *Statius Thebaid I*), għaddi il kuddiem u saħħaħ (għamel, wettak) dac li inti bsart (ħsibt).

**Firmament**—wiċċ is-sema, il firmament; sema; basi, pedament; *and God said let there be a firmament in the midst of the waters*, (**Genesis**, *I*, *6*), u il Mulej kal, icun hemm (isir) sema f'nofs l-ilmijet; *custom is the firmament of the law*, (**Jer. Taylor**), l-usu hua il basi tal (il pedament jew il ħaġra li fukha tinbena) ligi.

**Firmamental**—tal firmament, tassema.

**Firman** –permess, digriet tas-Sultan tat-Turchia, tal Persia, etc. (bħal m'hu passaport, sensia etc.)

**Firmer** — min ( dac li ) isaħħaħ, iwettak, iżomm sħiħ jew kawwi.

**Firmer-chisel**—xorta ta furmatur (twil u rkiek).

**Firmitude** — wetka, kawwa, saħħa; *"Jehovah" signifies firmitude of being,* (**Godwin**, *works*) il chelma "Jehovah" tfisser kawwa, saħħa, jew wetka (ta essri ).

**Firmity** — wetka, kawwa.

**Firmless** — li m'hux sod, li jitkankal minn post għal l-jeħor.

**Firmly**—bil wetka, bil kawwa, bil ferm; sod, kawwi, sħiħ; *bind this firmly,* orbot dan sħiħ (fis-sod).

**Firmness** —wetka, kawwa; fehma utieka, kawwija.

**Firrings**—ara *furrings.*

**Firry** — tas-snuber; tas-siġar tas-snuber; *in firry woodlands making moan (***Tennyson** *Miller's Daughter)* fil boschijet tas-snuber (fejn ma hemx ħlief siġar tas-snuber ) kegħda titnieħed.

**First** —(1st, I) ewwel, l-ewwel, ewlieni; *who is the first?* min hu l-ewwel? *on the 1st of the month,* fl-ewwel taxxahar; *William I,* Guglielmu I (l-ewwel ta dan l-isem); *at first,* għal-lewwel (għal bidu ); *in the first place,* lewwelnett; *for the first time,* għal l-ewwel darba; *first of all* jew *first and foremost,* lewwelnett, kabel xejn; *first or last,* (l-ewwel jew l-aħħar) xi darba (f'xi żmien jew jeħor); *but sure a general doom on man is passed and all are fools and lovers first or last* ( **Dryden**, *Johnson*) iżda sgur hia sentenza mogħtija lill bniedmin, għaliex il bnedmin collha jitbellgħu u iħobbu ( lill xi mara) xi darba; *first come, first served,* ta l-ewwel jinkeda aħjar; min jiddawwar ma jilħakx.

**First-begot**—l-ewwel wild, il primugenitu, (li mwieled l-ewwel fost l-ulied ).

**First-born** — li mwieled l-ewwel fost l-aħwa; ta l-ewwel; *last, with one midnight stroke, all the first born of Egypt must be dead* ( **Milton** *Paradise Lost*), fl-aħħar, b'dakka waħda, f'nofs il-lejl l-ulied il cbar (jew l-ewwel wieħed il cbir fost l-ulied) ta cull familja jeħtieġ (irid li) icun maktul.

**First-class** — tajjeb ferm, prima classi; *this is a first class hotel,* dina lucanda tajba ferm; *do you travel first or second class?* chif sejjer (chif tivviaġġa, chif tmur) prima jew seconda (classi).

**First-coat** —l-ewwel passata (żebgħa etc.)

**First-floor** —l-ewwel pian (ta dar) jew sular isfel.

**First-fruit** — l-ewwel frottijet, il fjur, il wiċċ, l-aħjar tal prodotti.

**First-hand** —dritt mil fabbrica; *I bought this £ 2 because I had it first-hand,* xtrajt dan żewġ liri għaliex gibtu direttament mil fabbrica.

**First-mate** —il fizzial ta wara il captan ta bastiment, is-*second.*

**First-proof** (fli stampa) —l-ewwel provi li jatic li stampatur biex ticcorreggihom ( biex tiflihom mil li sbalji).

**First-rate** —tajjeb ferm, li ma jistax icun aħjar; *he is getting on first-rate,* sejjer tajjeb ferm ( ma jistax imur aħjar).

**Firsthood** — il post ewlieni; ta kuddiem.

**Firstling** —l-ewwel wild, l-ewwel frott, l-ewwel xogħol; *the very firstlings of my heart shall be the firstlings of my hand* (**Shakspear**, *Macbeth*), dac li stess li l-ewwel joħroġ minn kalbi joħroġ minn idejja.

**Firstly** — l-ewwel nett, f'l-ewwel loc, l-ewwel ħaġa, għal l-ewwel, għal bidu.

**Firstship** —bidu.

**Firth** —ara *frith.*

**Fisc** —it-tesor.

**Fiscal** —tat-tesor, tal curuna; il fiscal, cap, l-avucat tal curuna; l-ufficial tal gvern li jeħu ħsieb l-interessi tal curuna; renti (dħul ta flus, l-erariu, it-taxxi etc.) li idaħħal il gvern; *the war cannot be long mantained by the ordinary fiscal and receipt,* (**Bacon**, *War with Spain*), il gwerra ma jistax icun li iddum (li iżommuha) wisk bir-renti tat (bil flus li hemm fit) tesor, jew b'dac li dieħel.

Fish — ħuta, ħut; tistad; lasta (waħda minn dawc li icun hemm cull naħħa) marbuta ma arblu mixkuk jew micsur biex iżommuh li ma icomplix jinchiser; tħabrec (tati is-salt jew tithabat) biex takla ħaġa etc.; *to fish out,* ticxef, tara, tieħu minn ras, tber ren, titchixxef; *mackerel is a nice fish,* il cavall hu ħuta tajba (għall ichel); *do you like fish?* tħobbu il ħut? *the soft roe of fish,* lattun tal ħut; *the hard roe of fish,* il bajt tal ħut; *the scales, gills and fins of fish,* li scwam (kxur jew scaldi) il gargi u il ġwienaħ tal ħut; *fresh water* jew *gold and silver fish,* ħut tal ilma ħelu; *sea fish,* ħut tal baħar; *salt fish,* mluħa (ħut immellaħ); *shell fish,* frott tal baħar (gandoffli etc.); *cray fish,* granċ; *tomorrow is a fish day* (*a fast day*), għada sawm (ġurnata tal magru); *we cannot fish here,* ma nistgħux nistadu hawn; *they are now trying to fish the body out of the river,* issa kegħdin jistadu (iramplu, jaraw isibux biex itellghu) il cadavru (il gisem mejjet ta dac li icun għerek) mix-xmara; *you have to fish that sprung mast* (jew *you have to strengthen that sprung mast with a piece of timber*), trid (hemm bżonn) li torbot tajjeb (issaħħaħ) dac l-arblu il micsur b'biċċa għuda (torbotha tajjeb miegħu biex iżomm ma icomplix imur); *I want to fish out his intentions,* irrid nieħu minn moħħu x'għandu ħsieb jagħmel (irrid nitchixxef x'għandu f'moħħu, jew x'sejjer jagħmel); *the fish follows the bait,* hawn id-dinja bil maklub (it-tifel jiccmanda il missieru, iż-żiemel isuk ir-ragel etc.); *I have other fish to fry,* għandi moħħi band'oħra, għandi x'nagħmel biżżejjed ħwejjeġ oħra, għandi biżżejjed x'nintef etc.

Fish-backed—li gej bħal dahar ta ħuta (ibbuzzat jew mkabbes).

Fish-bar—lasta li torbot ma travi jew arblu micsur jew mixkuk biex ma tħallihx icompli jinchiser.

Fish-basket—koffa għal ħut.

Fish-block—biċċa għodda jew il buzzel biex jisaw l-ancra u iżommuha marbuta mal prua tal bastiment f'locha.

Fish-bone—xewca tal ħut.

Fish-brow—aljotta jew soppa tal ħut, brodu tal ħut.

Fish-carle—sajjed.

Fish-carver—sicchina (actarx tal fidda) cbira għal ħut (biex tkassam biha il ħut fuk il mejda).

Fish-davit—dic il għuda (bħal macina jew gruwa) fi pruwa etc. ta bastiment li iżżomm l-ancra marbuta f'locha.

Fish-day — ġurnata tal ħut, tassawm (li fiha ma jistax jittiechel laħam) ġurnata tal magru.

Fish-eye—isem ta ħaġra (apophillite).

Fish-fall—l-armar (bbula etc.) li iżomm ancra marbuta f'locha).

Fish-flake — armar fejn iżommu jew ikegħdu il ħut biex jinxef u jitkadded (fl-aria jew fix-xemx).

Fish-garth—għalka, post magħluk mdawwar bl-injam (lasti mdeffsin fil kiegħ) fil baħar jew fi xmara biex izommu il ħut magħluk; il magħluk (għal ħut).

Fish-globe — bozza għal ħut (ta l-ilma ħelu).

Fish-glue jew isinglass—Colla li issir mil ħut, dic il gomma li icun hemm fl-envelops tal ittri.

Fish-hawk—isem ta tajra li takbad il, tgħejx bil, ħut.

Fish-hook—sunnara.

Fish-knife — sicchina (actarx tal fidda) għal ħut (għal l-ichel tal ħut fuk mejda).

Fish-leep-koffa għal ħut.

Fish-like—bħal ħut, li għandu mil ħut.

Fish-lock—bajt bil pali mwaħħlin fil kiegħ ta xmara biex iżomm, jew jagħlak, il ħut.

Fish-market—suk tal ħut (post fejn ibigħu il ħut).

Fish-maw—il kanżħa (li stoncu) tal ħut.

Fish-meal—ichel tal ħut, pranzu magru, jew tal ħut.

Fish-monger—bejjegħ il ħut.

Fish-pond—għadira tal ħut.

Fish-room—isem ta camra (post) tal bastiment.

Fish-spear — foxxna għal ħut.

Fishable — li tista tistadu, li tista takbdu bħal ma jinkabad il ħut; li tista tistad fih; *there was only a small piece of fishable water in Englebourn* (**Hughes**: *Tom. Browne at Oxford*) ma chienx hemm ħlief rokgħa żghira (ftit wisa) ta ilma fejn wieħed jista jistad (li chienet tajba għas-sajd).

Fished — li staduh, migiub, mtalla mill-ilma.

Fisher — dac li (min) jistad; sajjêd; *I saw three fishers sailing out this morning, at day break*, rajt tliet sajjeda ħergin il barra dal għodu cmieni (mażżernik).

Fisher's-knot — ir-rabta tax-xlief (tas-sajjeda) li ma tinħalx.

Fisher-town — belt (post jew raħal) tas-sajjeda fejn ma jgħammrux ħlief sajjeda.

Fisher-boat — dgħajsa jew ferilla tas-sajjeda.

Fisherman — sajjêd; dghajsa jew ferilla tas-sajjeda; *Fisherman*, il Papa (bħala successur ta San Pietru l-ewwel Papa li chien sajjed); *I have seen papers sealed with the signet of the Fisherman.* (**Burke**, *on the French Revolution*) rajt carti mbullati bis-sigill tal Papa.

Fishery — sajd, tas-sajd; postijiet għas-sajd, fejn isir is-sajd; *I have been to see the "Fishery Exhibition" which was held at South Kensington, London in 1883*, cont mort nara l-Esibizioni "tal Affarijiet tas-sajd" li saret f'South Kensington, Londra fis-sena 1883; *the great locality for the whale fishery is the Polar regions of the Northern and Southern Hemispheres*, l-acbar u l-aħjar postijiet għas-sajd (il kbid) tal baliena huma dawc in-naħħiet tal poli sewwa fl-Emisferu ta Fuk chemm ucoll ta Isfel; *The fisheries of Newfoundland have been for a century the constant object of rivalship between France and England* (**Pitt**, *Speech Nov. 27th 1800*), il portijiet tas-sajd fi Newfoundland ilhom għal seculu sħiħ il causa tal ġlied bejn Franza u l-Inghilterra.

Fish-fag — mara li tbigħ il ħut.

Fishful — mimli (collu) ħut.

Fish-gig — foxxna ghal ħut.

Fishify — tbiddel f'ħut; *o flesh, flesh how art thou fishified* (**Shakspear**, *Romeo and Juliet*), Oh laħam, laħam chif tbiddilt f'hut (chif sirt ħut).

Fishing — tas-sajd, sajd; *I saw him (dressed) in his fishing dress*, rajtu liebes bil lbies tiegħu tas-sajd; *fishing*, tat tchixxif (li biħ titchixxef); *this is a fishing question*, dina mistoksija biex titchixxef (biex tiehu minn rasi); *fishing* (bħal *fishery*), loc, post, tajjeb ghas-sajd; *there also would be planted a good town, having both a good haven and a plentiful fishing* (**Spencer**), hemmec icun hemm ucoll (titla jew issir) belt tajba, li icolla post tajjeb u ħafna postijiet għas-sajd.

Fishing-boat — ferilla, dgħajsa għas-sajd.

Fishing-cruive — ghalka, post maghluk fi xmara għas-sajd.

Fishing-fly — ir-rixa (li jusaw issajjeda għal xi sajd f'loc il-lixca) bhal ma jagħmlu ghal plamti etc.

Fishing-ground — post tajjeb ghas-sajd, post li fiħ jinkabad il ħut.

Fishing-line — xlief, lenza għas-sajd.

Fishing-net — għażel, tartarun etc. ghal kbid tal ħut.

Fishing-rod — kasba tas-sajd.

Fishing-tackle — l-affarijet collha jew l-armar ta sajjed (kasba, xlief, snanar, rix, ċomb etc. etc.)

Fishing-wand — kasba tas-sajd.

Fish-kettle — landa (pagna etc) cbira li fiha tista issajjar (tgħalli etc.) ħuta cbira sħiħa minn ghajr ma icolloc bżon li tkattagħha jew taksamha.

Fishy — bħal ħut; tal ħut; togħma ta ħut; *it has a fishy taste*, għandu togħma ta ħut; *fishy*, li donnu bużżieka, wieħed li icun mdejjak, fonkla; *fishy*, dubbius, li ma tistax tokgħod jew torbot fuku.

Fisk — tiggerra l'hawn u l'hemm tħuf bħal meccuc.

Fissenless — fiacc, deboli, ta ftit saħħa; midbiel.

Fissile — li jista jinkasam (li imur mal vina).

Fission—kasma, xakk, xpaccatura.

Fissiped—b'sakajh bis-swaba mifruka.

Fissirostral — li jiftaħ munkaru ferm jew ħafna.

Fissure—xakk, kasma, fetħa; ixxakkak, taksam; *I saw some perpendicular fissures in the earth there*, rajt xi xkuk gejjin minn isfel għal fuk (wekfin) fl-art, hemm; *by a fall or blow the skull may be fissured or fractured*, (Wiseman: *Surgery)*, b'wakgħa jew ħabta (dakka) ir-ras tista ixxakkakha jew taksamha.

Fist—ponn; takbad mimli id, takbad ponn, taħfen; *to strike with the fist*, tati bil ponn; *he struck him with the fist*, tah dakka ta ponn; *to grease the fist*, ixxaħħam (togħrok id xi ħadd, tatih rigal biex tixtrih); *they were fisting each other's throat* (Shakspear, *Cariolanus*), chienu kegħdin jakbdu (jaħfnu) għonk (jew grieżem xulxin).

Fist-fight — ġlieda bil ponnijiet, sarâr.

Fist-free—bla ma hu mwaġġa, bla ebda dakka, li ma kala ebda dakka ta ponn; *he was the only one that escaped fist-free*, hu biss li baka li ma kalax (xi dakka).

Fistiana—racconti etc. fuk fattijiet tas-sarâr.

Fistic—tal ponnijet, tas-sarâr.

Fisticuffs—ġlieda bil ponnijiet, sarâr bil ponnijiet; tal ponnijiet.

Fistinut—pistaċċa (il pistaċċi).

Fistock—ponn żgħir.

Fistuca — biċċa ghuda etc. għattballit jew tismir ta pali jew zcuc fl-art etc.; marżebba, mazzola

Fistula — cannol, mserca, kasba; fistla, piaga li gejja bħal cannol (fonda u mgħawġa).

Fistula—issir fistula (tagħmel fistula).

Fistulose / Fistulous } magħmul (li gej) bhal fistula (kasba, mserca jew cannol).

Fit—kbid tad-deni, rekkiet ir-ruħ, għaxwa, sfiċċa, capriċċ; ġlieda, tkabida, xierak, tajjeb, li jokgħod, chif imur; lest, mħejji, tkabbel, iżżejjen; tirkem, tlibbes, tlesti, tħejji; *he had a fit of apoplexy*, tatu apoplesija; *he had a fainting fit*, tatu għaxwa; *if the fit takes me*, jecc jiftilli, jecc tigini li sfiċċa li nagħmel hecc; *that was a fearful fit we saw* (*English poems)* dic chienet ġlieda tal biża li rajna; *he is not a fit man for that employment*, dac m'hux tajjeb, ma jinkalax għal dac ix-xogħol; *these shoes are not fit for me*, dan iż-żarbun ma jiginix (ma hux tajjeb għalija); *if you think fit*, jecc jidhirlec (jecc tara li hu xierak); *he is fit to die*, lest biex imut; *I am not fit to go yet*, ma niflaħx (għad ma niflaħx) biex immur; *it is not a thing fit to be named*, m'hix ħaġa ta min isemmiha (m'hux ta min isemmiħ); *it is not fit*, ma jixrakx (m'hux xierak); *this will not fit my turn*, dana ma jakbillix; *you must fit his humour*, jaħtieġ takbel miegħu (tmur għal xagħartu); *this suit fits you very well*, din il-libsa tigic (tokgħodloc, tixraklec) tajjeb; *we are fitting the house for the occasion*, kegħdin inżejnu (narmaw etc.) id-dar għal dac inhar; *I fitted him*, tajtu li imissu, pattejtielu; *they received orders to fit out the ships at once*, rcevew l-ordni, kalulhom biex ilestu (jarmaw) il bastiment mill-actar fis; *I fitted him with everything he wanted*, tajtu (armajtu etc.) b'cull ma chellu bżonn, jew b'cull ma ried; *by fits and starts*, bil burijiet, issa hecc u issa hecc; cull tant; *men that are habitually wicked may now and then, by fits and starts, feel certain motions of repentance* (L'Estrange) dawc in-nies li huma ħżiena minn kaddishom, jistgħu cull tant iħossu xi tinghis fil cuxenxa (tagħhom); *to fit up*, tarma; *he has fitted up his house*, rama id-dar.

Fitch—ara *vetch*.

Fitch—gild ta xorta ta kattus.

Fitchee—(fix-xogħol tal armi) li gej bil ponta bħal stallet; salib li isfel (is-siek) gej jew jispiċċa bil ponta bħal dic ta stallet.

Fitchy—ara *vetchy*.

Fitchy—li gej, li jispiċċa bil ponta.

Fitful—ta cull tant, ta cull meta jatiħ, ta cull meta jiftillu: *after life's fitful fever, he sleeps well*, (Shakspear,

*Macbeth*), wara l'attacchi tad-deni li jatuħ cull tant, imbagħd jorkod tajjeb.

Fitfully—ta cull tant.

Fitly—chif jixrak, chif imur, chif imiss sewwa; *I can compare our rich misers to nothing so fitly as to a whale* (**Shakspear**, *Pericless II, 1*), ma nistax nxebbaħ aħjar dawc il għonia xħaħ mil baliena; *to whom could I more fitly apply myself?* (**Dryden**, *All for love*), għand minn nista nirracmanda ruħi aħjar? ; lill min nista nitlob aħjar; *he was fitly dressed*, chien liebes xierak (chif imiss).

Fitment—xerka, dac li hu xierak, dmir; *she should do for clients her fitment* (**Shakspear**, *Pericles*), għandha (imissha) tagħmel, id-dmir tagħha mal clienti; *fitment*, (fl-ingenjerija) biċċa tal macna (tat-torn etc.)

Fitness — xerka, proprietà, tieba jew siwi għal post; opportunità.

Fitted—mkabbel tajjeb għal post, adattat, mżejjen, armat, mlibbes, xierak.

Fittedness—(ara *fitness*).

Fitter—machinista, dac li jirrangia (jarma jew jimmonta) il macni biċċa, biċċa; inginjer; dac li ikiegħed ħwejjeġ f'locom chif imorru (chif imissom); sensal tal faħam tal ħaġra; *in 1600 the fitters (or coalesalemen) were incorporated by a charter of Queen Elisabeth* (**Flinders**, *Ports of Great Britain, page 39*), fis-sena 1600 is-sensala (jew il bejjegħa tal faħam tal ħaġra chienu miġburin f'corp wieħed b'digriet (ordni etc.) tar Regina Elisabetta; *fitter*, biċċa, farca, żgħira; *splitted them all to fitters*, kasmuhom collha bicciet żgħar (frac); *fitter*, ġlieda, taħwida, bejn nies ta partit; *they were in fitters about prosecuting their titles to this city*, (**Fuller**, *Holy War*, *p. 225*), chienu mħawdin bejniethom (biċċa ta fehma, oħrajn ta oħra) fuk jecc chellomx ifittxu għat-titli tagħhom lill din il belt.

Fitting—tal post, xierak, li jokgħod tajjeb, sewwa; *to seek fresh horse and fitting weed* (**Scott**, *Lady of the lake*), biex ifittxu żwiemel ġodda u ichel (ħaxix etc) tajjeb għalihom; *fittings*, armar, ħwejjeġ bżonjusi li jitwaħħlu f'post; *gas fittings*, affarijiet tal gas li jitwaħħlu (brazzi, ċomb etc.)

Fitting out—armar.

Fitting up — tkegħid f'locom (armar) ta bċejjeċ ta macna; tħejjia.

Fittingly—bix-xerka.

Fittingness—xerka.

Fittle—ara *silly*.

Fitton — ħrafa, ghidba; tgħejd il ħrejjef, tighdeb.

Fitty — suggett għal (li jatuħ) il għexiewi; *fitty*, tal post, li jokgħod, tajjeb fil post, adattat, xierak; *yet I saw nothing so apt and fitty*, (**Puttenham**, *English Poesy bk. III*), ma dan collu ma rajtx ħaġ'oħra li hi aħjar u li tixrak (xierka) actar.

Fitz—ben (iben ta)—chelma li nsibu mkegħda ma xi ismijiet Inglisi li tagħmel cunjom, bħal ma huma *Fitz Patrick*, *Fitz Gerald*, *Fitz William*, (jigifieri Ben Patriziu, Ben Geraldu, Ben Guglielmu).

Five—ħamsa; 5; V; id (billi fiha ħamest iswaba); *five finger tied*, marbut tajjeb; *and with another knot five fingered tied...*(**Shakspear**, *Troilus and Cressida*); *five fingers*, li stilla tal baħar; il ħamsa (il carta tal-logħob) tat-trionf.

Five-cleft (werak etc.) — maksum, mifruk għal ħamsa (b'ħames tebkat etc.)

Five fingered — b'ħamest iswaba (li għandu ħamest iswaba).

Five fold—għal ħames darbiet; għal ħamsa.

Five parted—maksum jew mifruk f'ħamsa.

Fiver—carta (tal banc) ta ħames liri.

Fives—logħob tal ballun (meta jilgħabu bil ballun li jatuh b'idhom għal mal ħajt sa chemm jitilfu) l'id (idejn) billi fihom ħamest iswaba; *although as yet they have not taken to use their fives*, (**Hook**, *Row at the Oxford Arms*), għadilli għadhom ma bdewx jħaddmu idejhom; *fives* (jew *vives*), isem ta marda taż-żwiemel (meta tintefħilhom il glandula (jew glanduli) ta taħt wid-

nejhom (li ighejdulhom *parotid glands); bunch of fives*, il ħamsa (l-id); *bring here (let me have in mine) your bunch of fives (slang)*, gib dawc il ħamsa hawn (gib idec f'idi).

Fives-court—post bil ħajt għoli u il ħitan mal ġnieb għal apposta, għal-logħob tal ballun (biex tati il ballun b'idec cull darba għal mal ħajt).

Fix — twaħħal, tehmeż; tagħmel għal saħħ jew għal dejjem; tiffissa, tagħżel, tgħakkad; tgħakad, ħabla, tisrima tal moħħ; mwaħħal, mehmuż mkiegħed jew mkiegħed għal saħħ; *fix these to the wall*, waħhal dawn mal ħajt; *if I were you I'd fix these bars in the wall*, li cont minnec cont nwaħ-ħal (għal saħħ jew għal dejjem) dawn il-lasti (virghi etc.) ma (gewwa) il ħajt; *if I were you I'd fix these bars in the wall*, li cont minnec cont nwaħħal (għal saħħ jew għal dejjem) dawn il-lasti (virghi etc.) ma (gewwa) il ħajt; *fix the day yourself when to meet*, iffissa (għażel, semmi) int il ġur-nata meta niltakgħu; *the quick silver will fix and run no more and endure the hammer* (**Bacon**, *Natural History*), l-argentuvivu (il mercuriu) jagħkad u ma jibkax jiġri (bħal ilma) u icun taj-jeb għal martell (biex jinħadem bil martell); *we are now placed in a nice fix*, issa kegħdin tajjeb (misrumin, f'basla etc.); *we are to fix our residence in London*, sejrin immorru nok-għodu għal dejjem Londra; *to fix*, id-dawwar leju, tkigħed fuk, *my thoughts at present are fixed on Homer* (**Dryden**, *Prose works, Vol. I, letter 36*), il ħsiebijet tiegħi issa huma mdawrin fuk Omeru, (moħħi issa kiegħed f'O-meru).

Fixable — li jista jitwaħħal, icun mehmuż; li jista icun iffissat (jew magħżul, żmien etc.)

Fixation — twaħħil, tkegħid għal saħħ, għażil ta żmien (ġurnata etc.); kgħad fid-dar, kgħad f'post stabilit; għeluk.

Fixature — bħal mantichilja bil gomma għax-xagħar (bandolina).

Fixed—mwaħħal, mehmuż; stabilit, li kiegħed għal saħħ; fiss (fil fiss jew li jitħallas dejjem etc.); magħżul msemmi (żmien, ġurnata etc.); *he is no longer a provisional and temporary employè, he is on the fixed establishment now*, issa daħal fil fiss (impiegat fiss, li jitħallas dejjem, għandu il pensioni etc.), *we cannot do any thing before the time fixed*, ma nistgħu nagħ-mlu xejn għad, kabel ma jasal iż-żmien (stabilit jew magħżul għalhecc); *fixed stars*, cwiecbeb fissi (li kegħdin dejjem jew li jidru dejjem f'post wie-ħed, imbegħdin dejjem li stess minn xulxin).

Fixedly—bil għakda.

Fixedness / Fixidity } għakda, twaħħila.

Fixing—tgħakkid, twaħħil, għażil (fissar) ta ġurnata etc.

Fixture — tkegħida (fis-sħiħ) bis-saħħa; *the firm fixture of thy foot would give an excellent motion to the gait* (**Shakspear**, *Merry Wives*), ix-xeħta (niżla, tefgħa) bis-saħħa jew soda ta riġlec (siekec); tati (tagħmel) pass sabiħ (iġġagħlec tidher timxi taj-jeb ferm).

Fiz-gig — tifla fuk ruħħa, moħħa fin-namrar; (suffarel miġnuna) magħ-mula bil porvli (xogħol tal giogdi-fogu); foxxna għal ħut.

Fizz—tfexfex; ix-xampanja (hecc msejħa mit-tfexfix li tagħmel meta tiftaħ flixcun).

Fizzle—tfexfex.

Fjord—daħla dejka (bil blat għoli fil ġnieb) tal baħar gio l-art.

Flab – xorta ta fakkiegħ (ħaxixa).

Flabbergast— tgħaggeb, tiscanta; *at these words he remained flabbergasted for utterance*, għal dawn il chelmiet baka scantat ma għarafx (ma satax) iwiegeb xejn.

Flabbily—bli rtuba, bir-reħja.

Flabbiness — rtuba, reħja, ċajpir; *what do you think of the flabbiness of his flesh*, x'jidhirlec miċ-ċajpir ta gis-mu (ta laħmu).

Flabby — artab, merħi, mċajpar, mpatpat; *flabby flesh*, laħam artab etc.

Flabel *(fan)*—mrewħa.

Flabellation—il cura tat-tobba fil cosor (meta xi ħadd jicser sieku jew

FLEX—tilwi, tgħawweġ.

FLEXANIMOUS—li m'hux sod, li ibiddel fil fehma sicwit, li jirrendi minn xejn.

FLEXIBILITY — liwi, tagħwiġ, tibdil ta fehma (malajr).

FLEXIBLE — li jista jintlewa, jew jitgħawweġ, li jirrendi; *supple and flexible as Indian cane*, artab u li jirrendi (jista jitgħawweġ jew jintlewa) daks il canna d'India; *he is of a flexible and weak nature*, magħmul jirrendi (ta natural deboli u li jirrendi minn xejn); *this was a principle more flexible to theirs* (**Rogers**) dana chien jirrendi (jakblilhom jew jaħbtilhom) għalihom); *this is a flexible language*, din il-lingua tkeg'ieda chif trid (ħelwa etc.)

FLEXIBLY —b'mod li jirrendi.

FLEXICOSTATE—bil custilji (jew majjeri) milwijin jew mgħawġa.

FLEXILE—(ara *flexible*); *flexile boughs descending with a weight of leafy spray* (**Wordsworth**, *Excursion*) zkuk (friegħi) li jitgħawġu minn xejn jinżlu bil pis ta żarġuna bil werak.

FLEXILOQUENT —ambigwu, dubbius, li jista jiftihem b'mod jew b'jeħor.

FLEXION—liwi, tgħawiġ; liwja, tagħwiġa, mincheb; *flexion* (fil grammatica, li stess bħal *inflection*) it-tibdil fil għamla tal cliem, ngħejdu aħna tan-nom, mis-singular għal plural, jew mil maschil għal femminil; tal verb, fil modi, tempi etc.; tal aggettiv fil gradi etc.

FLEXIVE—milwi, mgħawweġ.

FLEXIVELY — bil-liwi, tit-tgħawiġ; bil ħajra, bix-xehta; *his heart was always flexibly inclined to what was good* (**Fuller**, *Abel Redivivus*), kalbu dejjem chienet mħajra (mixħuta) għal dac li hu tajjeb (għat tajjeb, għal gid).

FLEXOR—nerv, musculu etc. li biħ nilwu jew ngħawġu il gioghi.

FLEXUOUS—collu liwi jew tgħawiġ; *the motion of the serpent is flexuous*, il mixi tas-serp collu tagħwiġ; *the flexuous burning of flames doth show the air beginneth to be unquiet*, (**Bacon**, *Natural History*) it-teptip tal fiammi tad-dawl, jew tan-nar, juri li l-aria bdiet tiċċaklak (bdiet titkankal jew tkum iż-żiffa.)

FLEXURE — liwi, tagħwiġ; liwja, tagħwiġa; servilismu, cumplimenti, tneħħija ta cappel; *flexure of a curve*, il liwi jew it-tagħwiġ ta linia tonda mil, jew lejn, il-linja dritta.

FLEXURED—milwi, mgħawweġ.

FLEY—biża; tbażża; tieħu katgħa, titbażża.

FLIBBERGIB—għiddieb.

FLIBUSTIER—ħalliel ta fuk il baħar jew furban (pirata) american.

FLICKER—tittajjar, tħabbat il gwienaħ; itteptep (bħal ma jagħmel dawl jew lsien tan-nar fir-riħ) tnemnem; *I saw the young swans trying to flicker*, rajt iz-zinn (papri cbar) jipprova biex itir (iħabbat ġwejnħajħ biex itir); *the candle is flickering, it will soon go out*, ix-xemgħa kegħda tnemnem dal wakt tinħela (tispiċċa).

FLICKERING — tnemnim, teptip (bħal ta xemgħa mixgħula fir-rih, jew meta tcun waslet biex tispiċċa.

FLICKERMOUSE—il farfett il-lejl.

FLIDGE—ara *fledge*.

FLIER—min (dac li) jittajjar jew itir, min jew dac li jaħrab, jitlak, igħasfar; żiemel li jiġri ferm (li itir bil giri); salt jew indana taraġ twil (ħafna taraġ minn għajr liwi xejn); ventalora, rota bil gwienaħ ta macna (regulatur); dac ir-romblu bil lasti wekfin f'torchiu ta stampatur li jeħu il carta stampata u lesta chif toħroġ minn fuk it-tipi u tkegħeda f'loca (ma dawc li icunu lesti u stampati).

FLIGHT—titjir, tajran; ħarba; katgħa għasafar; ferħ naħal; indana taraġ; salt, ħafna vlegeġ, balal etc. sparati jew mitfugħin wara xulxin; *I heard something about his flight*, smajt xi ħaġa fuk il ħarba tiegħu; *we saw a flight of quails coming on*, rajna katgħa summien gejja (rieska); *after ascending a flight of stairs you come to the place*, wara li titla indana taraġ tasal (tigi) fil post; *besides the hundred arrows discharged on us they shot another flight into the air, as we do bombs* (**Swift**, *Gulivèr's Travels*) barra mill mitt vleġġa li venvnu (tefgħu

jew sparaw) għal fukna, tefgħu ucoll salt (ħafna) oħra fl-aria, li stess bħal ma nisparaw il bombi aħna.

Flight-performing—li jiġri ferm, li igħaggel sħiħ; li itir; *the flight performing horse...* (**Cowper**, *Task VI*), iż-żiemel li itir bil giri.

Flight-shot—sa fejn (il bogħod) li tista tasal vleġġa.

Flightiness — tajran, ħeffa cbira; therwil, bluha, stramberija.

Flighty — li itir, igħaddi malajr; mherwel, meħbul, mberfel, ibleħ, stramb.

Flim-flam—barma, fitla (fir-ras) stramberija.

Flimsily — fuk fuk, ħafif ħafif, chemm chemm.

Flimsiness—rekka, għelubija, telka, ċajpir.

Flimsy — ħafif, rkiek, magħlub, li ma fieħ xejn; *like flimsy webs that break as soon as wrought* (**Cowper**, *Retirement*) bħal għankbut rkiek (li ma fieħ xejn, m'ħux utiek) li jinkata malli icun lest; *proud of a vast extent of flimsy lines*, żakku mimlija (ferħan) b'ħafna versi li ma jiswew xejn (bla forza) (**Pope**, *Prologue to Satires, 94.*)

Flinch — tiscarta, teħles, tonkos, tmur, tarġa lura, tingibed lura; *he has talked to me about it, and has assured me that he will not flinch*, (**Macaulay**, *History of England Chap. VI*), chellimni fuk dan u għamilli tajjeb, (sgurani) li ma jarġax lura.

Flincher—min jiscarta, jarġa lura, ma jokgħodx għal.

Flinching — scartar minn xogħol, dmir etc., reġgħa lura.

Flinchingly—b'mod (b'maniera) ta wieħed li ma għandux ħila, li jibża u jarġa lura minn ħaġa.

Flinder—farfett tal camla.

Flinders—frac, scaldi, kxur.

Fling — twaddab, tixħet bis-salt, tvenven; tati biż-żwieġ (bħal ma jagħmlu iż-żwiemel meta jonfru) titfa l'hawn u l'hemm; *to fling about*, ixxerred ma cullimchien, tixħet l'hawn u l'hemm; *to fling away*, twaddab, tarmi, teħles minn; tiscarta; *who did fling that stone?* min xeħetha (wadabha) dic il gebla; *they are always ready to fling darts at us*, dejjem lesti biex ivenvnulna il vleġeġ; *Duncan's horses, turned wild in nature, broke their stalls, flung out, contending against obedience*, (**Shakspear**, *Macbeth*), iż-żwiemel ta Duncan, ħraxu u sfrattaw, chissru li stalla, bdew jatu biż-żwieġ u jokomsu, ma iridu jobdu lill ħadd; *to fling down*, twaddab (tixħet) ma l-art, takleb, tħott bini etc.; *to fling off*, tirbaħ (tgħeleb); *to fling open*, tiftaħ bieb etc. beraħ; *to fling up*, terħi, titlak, tħalli; *to fling up a design*, terħi (titlak jew tabbanduna) disinn, pian jew ħsieb; *to fling up one's head*, iċċaklak rasec (bħal meta tagħmel meta tcun incurlat).

Fling — xeħta, tefgħa, twaddiba, tvenvina; botta, culjunar; xorta ta żifna ta li Scozzisi; *every word he speaks has a fling at somebody or other*, cul chelma li igħejd dejjem b'botta (biex jicculjuna jew inigghes) lil xi ħadd; *I saw the Highlanders dancing the fling to the music of the bag-pipe in the open street*, rajt li Scozzisi jisfnu il *fling* bid-dakk taċ-cirimella, barra fit-triek.

Flinger—min iwaddab, jixħet jew ivenven; min jibbottia, jicculjuna bil cliem; Scozzis li jisfen il *fling* (ara).

Fling-dust—mara li m'hix tal galbu, mara pubblica.

Flinging—xħit, twaddib, tvenvin, xħit l'hawn u l'hemm.

Flinging-tree — stanga (għuda) bejn żewġ postijiet taż-żwiemel fi stalla; bastun ta dawc li jidirsu il kamħ.

Flint — ħaġra taż-żniet; ċagħka, ebusija cbira; tal (bil) ħaġar taż-żniet; *rough flint walls decked with shells*, (**Scott**, *Epistle I, the Garden*), ħitan ħorox tal ħaġra taż-żniet mżejnin bil kxur tal bebbux (tal baħar etc.); *to skin a flint*, għal ħabba tkaxxar kamla, (tcun xħiħ ferm).

Flint-edged—(arma) bix-xifer tal ħaġra taż-żniet; *take this, and lay your flint edged weapon by*, (**Dryden**, *Indian Emperor*), ħu din u warrab l-arma li għandec b'xifirha tal ħaġra taż-żniet.

Flint-glass—cristal di rocca (xorta ta ħġieġ fin ferm għal ucciali).

Flint-heart—kalb jebsa.

Flint-implement—għodda etc. tal antichi magħmulha mil ħaġar taż-żniet.

Flint-lock—il grillu, sparatur etc. tal ħaġar taż-żniet ( tal azzarini etc. antichi ).

Flint-stone—ħaġra jebsa (samma) daks dic taż-żniet, *and the earth becomes as flint-stone*, ( **Longfellow**, *Song of Hiawatha*) u l-art issir jebsa daks il ħaġar taż-żniet.

Flint-ware—xorta ta fajjenza fina.

Flintiness—ebusija ta kalb, ħruxija, chefrija.

Flinty—tal ħaġar taż-żniet, jebes ferm; bla ħniena, ta kalb jebsa.

Flip—flip, isfar tal bajd mħabbat biz-zoccor, ħalib, jew wkisky etc. u misħun ( xorb għas-sustanza ); tinzicca, titfa bis-salt (għadma ta cirasa, boċċa etc. ) minn fuk difrec ; *flip*, dakka ta frosta, dakka jew inziccatura b'difrec.

Flip-flap—ċakċik, taħbit ta ħaġa ċatta (pala etc.) li tagħmel meta cull darba taħbat jew tigi fuk ħaġ'oħra (fil mixi jew fid-dawran).

Flipe—tchemmex il gilda; toħroġ, tiġbed ħaġa bil maklub ( bħal meta tinża jew tiġbed peduna minn siekec u toħroġha bil maklub. )

Flippancy—lsien jakta, tlablib; lablib, ċaccir ; *I don't care much about his flippancy*, xejn ma jogħġobni ittlablib tigħu ( dac il ħafna cliem li igħejd).

Flippant—lsien li jakta, li igħejd sħiħ, li dejjem sejjer ; li (min) għandu lsienu jakta, lablâb ; li igħejd addoċċ minn għajr ma ikisbha xejn ; *a most flippant tongue she had* (**Chapman**, *All fools*), chellha lsien jakta sħiħ; *the flippant put himself to school*, (**Tennyson**, *in Memoriam*), il-lablâb mar (daħal) li Scola.

Flippantness—tlablib, tluk (ktigh) ta lsien, tpaċpiċ.

Flipper—il pala (mokdief) l-actar wasa ta ħuta ; siek (pala) ta fekruna ; id.

Flirt — namrat, namrata ; xbejba fiergħa jew moħħa fuk il werka li tittħannex u tiżżegleg, biex tingħoġob ; tithannex, tiżżegleg, titchessaħ, tinnamra ; *she is a flirt*, chemm tinnamra (dic namura).

Flirtation—namrar, tchessiħ, żeglig etc. ta xbejba biex iġġagħal lill xi ġuvni jibda iħares lejha.

Flirter—min ( dic li ) tinnamra, titchessaħ, tiżżegleg etc. biex iġġagħal xi ġuvni iħares lejha.

Flirt-gill—mara m'hix tal galbu, mara mitluka, mara pubblica.

Flirtigig—xbejba (tfajla) li tinnamra sħiħ jew moħħa fin-namrar biss.

Flirting—namrar, tchessiħ, l-actar ta xbejba biex iġġagħal lill xi ġuvnott iħares lejha.

Flisk—fettul, capriċċ.

Flisky—capriċċus, li cull tant ifittillu.

Flit — tittajjar, tiggiera, tgħaddi minn banda għal oħra ; *the clouds that flit, or slowly float away*, (**Cowper**, *Retirement*) is-sħab li jiggiera jew imur jittajjar, (igħaddi) ; *flit*, tmut ( titlak minn din id-dinja) *the life did flit away out of her nest* (**Spenser**) il ħajja ( irruħ ) taret, telket min din id-dinja ( ħarget mil gisem ).

Flit — ħafif ; li tista tixħtu jew twaddbu fil bogħod ; *now like a stag now like a falcon flit* (**Spenser**) issa (dakka) ħafif daks cerv u oħra daks bies ; *and in his hands two darts exceeding flit, and deadly sharp, he held*, (**Spenser**), u f'idejħ chellu żewġ vleġeġ ħfief li tista twaddabhom fil bogħod, u jaktgħu sħiħ ; *flit*, bil chemm (ħafif); *on the rocks he fell so flit and light that he thereby received no hurt at all*, (**Spenser**), u waka hecc bil chemm (ħafif) fuk il blat li ma waġġa xejn.

Flitch—biċċa *bacon* (bejchen) genb ta majjal immellaħ, ardu ; *I bought a nice flitch (whole) from the grocer*, xtrajt ardu sħiħ minn għand tal *grocers* ; *flitch*, salt (ħafna) travi marbutin flimchien (ħdejn xulxin).

Flite—ġlieda ; ċanfira.

Fliter—gellied.

Flitter—tittajjar ; ixxerred; tixrid, titjir ; biċċa ċarruta ; dendula.

Flitter-mouse — farfett il-lejl.

Flittern—sufra tarja (il koxra tas-siġra tal balluta li ma tcunx xierfa, ta siġra żgħira).

Flittiness—titjir, sodizza ta xejn.

Flitting—titjir, tajran; nukkas ta għamil tas-sewwa, dnub.

Flitty—li m'hux sod; li jilgħab.

Flix—dissenteria.

Flix—ir-rix rkik (dac il pil jew xagħar rkiek tal annimali).

Flix-weed, Flix-wort—il ġargir (ħaxixa bħal tal mustarda).

Flo, Fla—vleġġa; *his bow he bent and set therein a flo,* (**Chaucer**), għawweġ (lewa) il kaws u hemm kiegħed vleġġa.

Float—iżżomm jew tgħum f'wiċċ l-ilma, tgħum; tibda, tati bidu, tati ix-xejra; tgħarrak bl-ilma; tibka fl aria; tmewweġ; iżżomm jew iggib f'wiċċ l-ilma (fil wiċċ); tgħawwem; cull ma iżomm jew igħum fil wiċċ (l-ilma) bħal għuda, sufra etc: bastiment, flotta (ħafna bastimenti flimchien); mewġ, baħar, sufrun (tas-sajd tal wiċċ); ċattra; *float,* salt art jew ħamrija, biċċa raba; dic il gebla ċagħka li dawc li jaħdmu fi rħam jillixxaw (jogħorku) rħam biha; biċċa għodda ta li scrapan (lima jew raspa) biex ineħħu biha il ponot tat-taċċi jew tal cavilji minn gewwa taż-żarbun; cazzola wiesgħa tal caħħala jew bajjada; dawc id-dwal li icun hemm fl-art ma tal il palcuxenicu f'teatru; *I don't think this will float, it is rather heavy,* ma nemminx li dan igħum (iżomm fil wiċċ), actarx ftit tkil; *he was the only man that showed himself ready and willing to float the company,* hu biss chien (ir-ragel, il bniedem) li wera li hu lest u li irid jati ix-xejra biex tibda taħdem (biex tiekaf) il cumpannija; *Venice looks, at a distance, like a great town half floated by a deluge,* (**Addison,** *on Italy*), Venezia, mill bogħod tidher donnha belt mgħarka (b'diluviu, bl-ilma); *the sound still floated near,* (**Scott,** *Lay of the Last Minstrel*), il ħoss baka fil krib mdendel fl-aria (baka miżmum fl-aria mad-dwar); *there he made a little cot to him and to his float,* (**Havelock**), hemmec għamel għarix (tinda) żgħira għalih u għal bastiment tiegħu; *when you see the float moving then the fish is biting off the bait,* meta tara is-sufrun jiċċaklak il ħut icun imiss; *we saw three men, the only survivors on a float,* rajna it-tliet rgiel li salvaw (li bakgħu ma intilfux) fuk ċattra; *they are upon the Mediterranean float,* (**Shakspear,** *Tempest I, 2*), kegħdin (jinsabu) fuk il baħar Mediterran; *banks are measured by the float or floor, which is eighteen foot square and one deep,* (**Mortimer,** *Husbandry*), l-artijiet tar-ramel etc jitchejjlu bicciet bicciet (bil *float*) cull biċċa (cull *float*), tcun tmintax il pied quadru u pied għoli; "*float*" *is a polishing block in marble working,* il "float" hi dic ic-ċagħka li jillixxaw (jillustraw) biha dawc li jaħdmu fi rħam; *ask your shoemaker to rasp off with the float the ends of those pegs in your shoe,* għejd lil li scarpan tiegħec biex ineħħilec bir-raspa dawc rjus tal cavilji (taċċi) miż-żarbun; *the plasterer's trowel is also called a "float",* il cazzola tal bajjâd (jew tal caħħâl) isejħula "float" ucoll; *when the floats were all lowered the actress disappeared,* meta niżżlu id-dwal tal palc (xenicu) l-attrici ma dehritx actar; *on* jew *upon the float,* jicciaklak, miexi; li ma jibkax f'post wieħed, li ibiddel, li m'hux sod; *our ideas being perpetually upon the float,* (**Search,** *Light of Nature*), l-idei (il ħsebijiet) tagħna dejjem sejrin jitbiddlu (jitbiddlu cull mument)

Float—dic il boċċa (balla) li icun hemm f'caldarun ta macna li titla u tinżel scond il kawwa ta li *steam* etc. *salvaomu* (borsa etc. vojta) biex iżommu magħha dawc li ma jafux jgħumu; dic il biċċa avoriu etc. żgħira li tcun fil wiċċ tal mercuriu f'barometru.

Floatage—cull ma igħum f'wiċċ l-ilma.

Float-board—palella (pala) to rota ta vapur (bir-roti).

Float case — caxxun ta *dock* jew bacir li jtalla il fuk il bastiment, billi dan il caxxun ineħħulu l-ilma li bih icun mimli (meta icun taħt l-ilma) u imbagħd jimleuh bl-aria biex icun ħa-

fif u jitla bil bastiment b'collox li icollu fuk) fil wiċċ).

Floated — mghawwem, miżmum f'wiċċ l-ilma.

Floater — dac li ighum, dac li iżomm f'wiċċ l-ilma; bastiment etc, min (dac li) jati ix-xejra, ikabbad cumpannija fix-xogħol; iwakkafha.

Floating — li igħum, li iżomm f'wiċċ l-ilma; li miexi, impiegat, li kiegħed jaħdem (capital, flus; li m'hux mgħakkad, li kiegħed għalih; bidu fix-xogħol, ta negoziu etc. ta cumpannija; it-tajn mxerred fit-tichil (mil caħħâl jew bajjâd); *great masses of floating ice impeded the progress of the skiff*, (**Macaulay**, *History of England Chap. XVII)*, bicciet cbar ta ilma magħkud li chien hemm (ighum) f'wiċċ l-ilma ma ħalliex li li schiff ighaddi (imur jew jimxi) il kuddiem); *trade was at an end, floating capital had been withdrawn in great masses from the island*, (**Macaulay**, *History of England, Chap. XII)*, il cummerċ wakaf (spiċċa), il capitali tal flus li chienu lesti biex icunu impiegati (ihaddmuhom) ġabruhom u ħaduhom barra mil gżira.

Floating-dam — caxxun ta bacir.

Floating-dock — bacir li iżomm f'wiċċ l-ilma.

Floating-light — fanal; bastiment li iservi ta fanal, biex juri (f'loc dawl minn fuk torri etc.) il bastimenti l-oħra fejn hi l-art etc.

Floating-pier — pont (moll) fejn jisbarcaw in-nies, li jitla u jinżel mal baħar.

Floats — il pali ta rota ta vapur.

Float-stone — xorta ta ħaġra ħaffiefa.

Floaty — li iżomm fil wiċċ, li igħum f'wiċċ l-ilma.

Floccillation - it-tneħħija tal friex minn fuk il marid, li il marid stess ineħħi u itajjar minn fuku bid-dwejjak tal marda li icollu, u icun sinjal ħażin ghax il marid meta jasal f'dan li stat icun korob għal mewt.

Floccose — li donnu (bħal) suf.

Flocculent — sufi, muswaf; ġażżri, ġażżri tas-suf.

Floccus — il ġummiena tad-demb ( fit-tarf tad-demb ) ta xi annimali beżbuża, troffa xaghar.

Flock — merħla, katgħa, miġimgħa; siltiet tas-suf rkik ecc. għal mili tal mtieraħ etc., tinġama, tmur ktajja ktajja bħat-trab, addoċċ; *like a flock of wild geese* (**Shakspear**, *Henry IV)* bħal merħla jew katgħa wiżż salvaġġ; *one shepherd and one flock*, ragħaj wieħed merħla waħda; *the people flocked there from all parts of the Island*, hemm ingemgħu nies minn cullimchien (mil gżira collha); *birds of a feather flock together*, cull par għal paru.

Flocker — min, dac li, wieħed li imur ma dawc in-nies l-oħra f'post etc.

Flocking — wieħed żgħir minn tal merħla; ħaruf, ghidi etc.

Flockmel — f'merħla, flimchien, f'katgħa waħda.

Flocky — bħal suf, li donnu suf, troffi troffi (kabda kabda) tas-suf.

Floe — biċċa ilma magħkud cbira li isibu il baħrin tgħum f'wicc l-ilma fl-ibħra tan-naħħa tal poli.

Flog — issawwat, tiffrosta; *he was flogged to death*, katluh bis-swat li tawh; jew sawtuh tant li katluh).

Flogger — min jew dac li isawwat.

Flogging — swat, flagellar; *merciless flogging soon became an ordinary punishment* (**Macaulay** *History of England, Chap. IV)* swat bla ħniena sar malajr castig comuni (castig li beda jintgħata spiss).

Flood — gharka, diluviu, current, il baħar; ħafna; tgħarrak, tgħaddas, tgħawwem; *neither shall there any more be a flood to destroy the earth* (*Genesis IX*) u l ankas ma icun hemm diluviu jeħor li igħarrak l art (id-dinja); *Noah lived after the flood 350 years* (*Genesis*), Noè għax wara id-diluviu għal 350 sena oħra; *we had to row against the flood all the way*, chelna nakdfu contra il current it-triek collha; *ships that float on the flood*, il bastimenti li hemm fuk il baħar; *this great flood of visitors* (**Shakspear**, *Simon of Athens*) chien hemm ħafna (salt, concors cbir ta) nies; *when the rains are heavy this place is flooded*, meta tcun (tagħmel) ħafna xita, dan il post (hawn) jegħrek.

Flooder—min isakki (jew igħarrak bl-ilma).

Floodgate—bieb (rpar) biex iżomm jew iħalli igħaddi bil mod l-ilma.

Flooding - għarka, diluviu, ħafna, ilma; tisfija cbira ta mara (tneħħija cbira ta demm)

Floodless—niexef, bla ilma.

Flook—ara *fluke.*

Flookam—tajn (art taflija).

Floor - kiegħa, pian ta dar; l-art; tagħmel kiegħa, tiċċanga; tarmi, tixħet, issabbat, ma l-art; *we have to scrub floors (the floor)* irridu naħslu l-art (il kiegħa), *I picked it up, it was lying on the floor,* jena rfajtha, chienet fl-art; *we live in the second floor,* nokgħodu fit-tieni pian; *these square hewn stones are to floor our rooms with,* dan il gebel maktugħ (minġur) quadru kiegħed biex niċċangau il cmamar tagħna biħ; *you have to be much stronger than you are to floor that man,* trid tcun tifīaħ wisk actar biex tixħet (titfa) dac irragel fl-art; *to take the floor,* titla fuk palc biex tchellem in-nies (biex tagħmel *meeting*).

Floorer — xebgħa sewwa li tixħet wieħed fl-art.

Flooring — iċ-ċangar, ċangaturi, njam, twavel etc. għal-ċanġar, għal kiegħa, għall-art.

Flop—tħabbat (il gwienaħ etc.); terhi f'dakka jew bis-salt, tniżżel bis-salt; tinxteħet bis-salt għar-rcubtejc; *why is that bird flopping its wings?* għaliex kiegħed iħabbat ġwienħajh dac il għasfur? *she had flopped her hat over her eyes* (**Fielding**, *Joseph Andrews Bk. IV*), xeħtet (tefgħet) il cappell fuk għajnejha; *I was frightened to death on seeing a huge flopping kite over my head,* ħadt katgħa tbellaht meta rajt seker daks demoniu iħabbat gwienħajh fuk rasi; *flopping herself down, and praying that..* (**Dickens**, *Sale of two cities*) u xteħtet għar-rcubtejha cobba fl-art, titlob...

Flop—titla bis-salt, tkum għal għarrieda.

Flop—ħoss ta tisbita żgħira (ta meta xi ħaġa żgħira taka u taħbat ma l-art); *it fell with a flop,* waka b'tisbita (b'ħoss) żgħira.

Floppy—li ilebleb jew jiċċaklak (jitla u jinżel bħal faldi cbar ta cappell); *he wore a floppy hat,* chellu f'rasu (chien liebes) cappell bil faldi cbar (ilebilbu, ipatptu etc.)

Flora—alla falz (mara) Ruman, tal fjuri u il ġonna; chienet thares iddwieli, iz-zebbuġ u is-siġar l-oħra collha tal frott; il pianti (il ħxejjex) collha ta pajjis; *flora,* isem ta chewba cbira (it tmienja waħda li sabu)—raha l-ewwel darba Hind fit 18 ta Ottubru tal 1847.

Floral—tal fjuri, tal ward; tal *flora* ta pajjis (ara).

Floral clock—arloġġ li jaħdem fuk il ħin tal ftuħ u il għeluk tal fjuri mal ġurnata.

Florally—bil fjuri, *florally ornamented,* mżejjen bil fjuri.

Florascope—microscopiu (ħgieġa li turi cbir) għal li studiu (fili) tal fjuri.

Floreated — bil fjuri, mżejjen bil fjuri; *floreated capitals of pillars,* captelli bil fjuri (werak etc.) tal colonni.

Florence—Firenze—(belt tal Italja), xorta ta drapp, ħarir, Nubiltà (ta Firenze); xorta (isem) ta mbid li isir Firenze.

Florence flask—garafina, flixcun tal ħgieġ rkiek (fin).

Florence leaf—pannella; trab tal bronz bħal porporina etc.

Florence oil—żejt fin, ta Firenze.

Florent — li jiffiorixxi, igħaddi il kuddiem.

Florentine — ta (minn) Firenze, Fjurentin; xorta ta pastizz (għagina); drapp tal ħarir (nubiltà ta Firenze).

Flores—xorta ta blù (nir) għażżebgħa (biex jatu il-lewn ichal bih).

Florescence il ħruġ li staġun tal fjuri; iż-żmien meta is-siġar, pianti etc. icunu bil fjuri

Floret—fjurett, fjur żgħir.

Floriage — fjuri, blanzuni; *when the banks their floriage bear,* (**J. Scott,** *Odes XX*), meta ix-xtajtiet icunu bil fjuri (jew bil blanzuni miftuħa).

Floriated—ara *floreated.*

Floricomous—li għandu xagħru jew rasu armata jew mżejna bil fjuri.

Floricultural—tal cultura (coltivazioni, trobbija etc.) tal fjuri.

Floriculture—il fjuricultura, trobbija u hsieb tal pianti tal fjuri, u tal fjuri.

Floriculturist—min irabbi, jiccoltiva etc. xitel, pianti tal fjuri, u il fjuri.

Florid—wardi; kawwi; bil wardiet (wiċċ) aħmar, ixkar; sabiħ, eleganti; *round their florid earth*, (**Milton**), dwar l-art tagħhom collha (fjuri); *she is a girl with florid complexion*, hia tifla b'wiċċha ħamrani (sabiħ); *everybody liked his florid discourse*, lill culħadd għoġob id-discors sabiħ li għamel.

Floridity } ġmiel, culur jew lewn
Floridness } ħamrani ta wiċċ (sabiħ)

Floriferous – li jaghmel il fjuri.

Florification — iż-żmien etc. tal ħruġ tal fjuri (mix-xtieli, pianti u siġar).

Floriform—li għandu għamla ta (li gej bħal) fjur.

Florilege—ġbir tal fjuri; trattat chitba (discors) fuk il fjuri.

Florin—fiorin, biċċa munita (flus) tal fidda, jiswa żewġ xelini.

Florist—tal fjuri, min irabbi jew ibigħ il fjuri; min jicteb fuk il *flora* jew descrizioni tal fjuri.

Florulent—bil fjuri.

Flory—van, fieragħ.

Flos (fil Clinica)—il frac, it-trab, (msoffi minn bċejjeċ ta metalli etc. cbar).

Floscule—fjur minn mazzett fjuri.

Flosculous—magħmul minn (tal) fjuri.

Flosh – ara *floss*.

Flosh silk – ara *floss silk*.

Floss—ilma gieri, ħgieġ mdewweb bħal ilma nieżel (ħierez) min-nar; ittrab tal fjuri jew dac il pil rkik fin ta xi pianti.

Floss-silk—ħarir (ħajt) ta barra, ħarir oħxon ordinariu, bicciet tal ħajt tal ħarir mkatta mil fosdka.

Flossification— il ħruġ (iż-żmien tal ftuħ) tal fjuri.

Flossy—ħafif, artab, bħal ħarir.

Flota (fleet)—flotta—hecc hi msejħa il flotta tal bastimenti Spanjoli li dari chienu jsiefru cull sena minn Cadice (Spanja) għal Vera Crux, fil Messicu (*America*).

Flotage—il bastimenti collha etc. li iżommu jew li huma f'wiċċ l-ilma (cull ma hu f'wiċċ il baħar).

Flotation—sperimenti, studiu fuk l-affarijet (il ħwejjeġ, jew dac collu) li izomm f'wiċċ l-ilma jew li ma jegħrekx: *they were making some experments in flotation* (*Macmillan's Magazine October 1881*) chienu kegħdin jagħmlu xi sperimenti (jippruvaw u jistudiaw) fuk xi affarijet li igħumu (iżommu) f'wiċċ l-ilma.

Flotive—li iżomm (ighum) f'wiċċ l-ilma, li ma jeghrekx; *has this plank sufficient flotative power to carry its load*, din it-tavla għandha saħħa biżżejjed biex iżżomm fil wiċċ b'din ittagħbija.

Flote—ara *skim*.

Flote grass — ħaxixa, pianta, li tgħum f'wiċċ l-ilma (il *poa aquatica*).

Flotilla—flotta ta bastimenti żgħar, flotta żgħira, ħafna bastimenti żgħar li isiefru flimchien.

Flotsam—dac il fdal u cull ma jibka jgħum f'wiċċ l-ilma wara li jitchisser xi bastiment; (dan il fdal jibka għal gvern chemm il darba sa sena u ġurnata ħadd ma jakbes u jitchellem għalih, bħala sidu).

Flotten—msoffi, xcumat, bħal ma icun il ħalib mil crema jew il grass li jitla fil wiċċ (tiegħu).

Flounce— tiżżeglec, titlaħlaħ, titħabat, iċċaklak gismec collu; tixħet bis-salt; żeglig, tlaħliħ, ċaklik tal gisem collu chemm hu, taħbit: *and flies aloft and flounces round the pool*, (**Thompson**, *Spring*), u jittajjar il fuk (fil għoli) u jitħabat ma dwar il għadira; *he is flounced thence into the sea*, (**Smith**, *Lives of Highwaymen*), u imbagħad minn hemm jitfgħuh bis-salt (iwaddbuh) gewwa il baħar.

Flounce—pantò; taghmel twaħħal il pnatar; iżżejjen (dublett etc.) bil pnatar; *she was flounced from head to to foot, and every part of her garment in curl*, (**Addison**, *Spectator*), chienet mżejna (mimlija) bil pnatar minn fuk

sa isfel, u cull biċċa minn ħwejjiġha (u ħwejjiġha collha) bil cannoli.

FLOUNCING—tħit, iżżejjen dublett etc. bil pnatar; ħjata etc. bil pnatar.

FLOUNDER — titħabat, titkagħbar; titkalleb minn hawn għal hemm bħal huta gio 'l ħama; isem ta ħuta ċatta; isem ta biċċa għodda ta li scrapan (żieda, ġonta fil forma).

FLOUR—dkiek; tidħan, tagħmel bħal dkiek; troxx id-dkiek; *bread is made of flour*, il ħobż issir mid-dkiek; *we have to flour this wheat*, irridu (għandna) nidħnu dan il kamħ (jew ittgħam); *flour these rolls*, roxx id-dkiek fuk dawn il kbejziet.

FLOUR-BEETLE—duda tad-dkiek, il bumunkar.

FLOUR-BOLT— delu (il għażel tad-delu biex jitgħarbel id-dkiek mis-smid.

FLOUR-BOX } caxxa mtakba għat-
FLOUR-DREDGE } traxxix tad-dkik.

FLOUR-MILL—midħna għad-dkik.

FLOUR-SIFTER—għarbjel għad-dkiek.

FLOURET—fjurett, fjur żgħir.

FLOURISH — ġmiel; tlellix; fjuri; żina; rikma fil chitba u fil cliem; tixjir ta xabla jew bastun; sinfunija; dakk ta trombi; tisbieħ, tlellex, tiżżejjen; ticber, tmur jew tgħaddi il kuddiem; tistgħana; tiftaħar; iżżejjen, tirkem; iggemmel (iżżejjen bil ġmiel jew issebbaħ; ixxejjer sejf jew bastun; *I called thee then vain flourish of my fortune, I called thee then poor shadow, painted queen*, (Shakspear, *Richard III*), jena allura sejjaħtlec ġmiel fieragħ ta xortija; jena imbagħad sejjaħtlec (għedtlec li int) msejena ombra (dell', regina miżbugħa (pinġuta); *by a flourish of fine words they always succeed in what they want*, bit-tlellix (rikma) tal cliem (ta cliemhom) dejjem jirnexxilhom li iridu (jgħaddi jew isir chif iridu huma); *there was no flourish of swords*, ma chienx hemm tixjir ta xwabel; *then the fierce trumpet flourish from earth to heaven arose*, (Macaulay, *Battle of the Lake Regillus*), imbagħd id-dakk (iż-żarżir) kawwi tat-trombi tala mill-art għas-sema); *I don't think these trees will flourish*, ma nemminx li dawn is-siġar jisbieħu (jew igħaddu il kuddiem); *he was the only one seen to flourish his sword*, lilu biss raw ixejjer ix-xabla.

FLOURISHABLE — sabiħ, li jiġbed; fl-aħjar tiegħu.

FLOURISHED—mżejjen; mżejjen bil fjuri etc.; *flourished crosses*, (fl-armi), slaleb li fit-truf tagħhom għandhom (jispiċċaw) b'xi fjuri xi disinn jew ornament sabiħ.

FLOURISHER—wieħed li għaddej il kuddiem ġmielu; min, jew dac li, ixejjer xabla sejf jew bastun.

FLOURISHING—ġmiel, żina; mogħdija il kuddiem; ftaħir; tixjir ta bastun, sejf ect.

FLOURY—mgħotti (mimli) bid-dkiek.

FLOUT—tinsulta, tgħajjeb, tidħac bi, ticculjuna; insult, culiunar; tgħajjib; daħk bi; *let him perceive what offence it is to flout his friends*, (Shakspear, *Henry VI*), ħalli jara chemm hi offisa (ħaġa cherha) li jinsulta il ħbiebu; *we had nothing from them but flout and jeers*, ma ħadniex ħaġ'oħra minnhom ħlief tgħajjib (insulti) u culjunar.

FLOUTER — culjunajr, wieħed insolenti, li jidħak b'ħadd jehor.

FLOUTING — tgħajjib, culjunar, insultar, daħk bi.

FLOUTING-STOCK - pulcinell; wieħed li jidħku bih in-nies; bniedem tad-daħc; *I was treated as a nothing, a flouting stock*, (Godwin, *Mandeville I, 263*), jena ma cont iccalculat xejn, pulcinella biss (għad-daħc biss).

FLOW—tiġri, tinżel (bħall-ilma għanniżla); tiġri minn banda għall-oħra (bħal demm fl-arterji etc.); timla (bħal baħar); tinħall (iddugħ); tinżel (tinxteħet) bħal-ilma; tcun mdendel maħlul (bħax-xagħar etc.); toħroġ (bħal meta ilma joħroġ mill blat, jew għerf, cliem etc. joħroġ mil fomm), ixxerred; tcun tigi (nieżel) minn; tiġri il ħamla (wied, ħafna) tneħħija cbira ta demm; tgħaddar, tgħarrak; current, xmara, ħamla, wied; il mili tal baħar; color, għoli (ta gvern, ta pajjis etc.); għelgul ta għerf; *it is lovely to see the waters flow slowly down towards to sea*, ħaġa sabiħa tara dac l-ilma nieżel bil mod il mod lejn (għal) baħar; *princely*

*blood flows in his cheek*, (**Shakespear**, *Cymbeline*), demm nobbli (ta princep) għandu jiġri f'gismu (f'wiċċu); *the river hath thrice flowed, no ebb between*, (**Shakespear**, *2, Henry IV*), ix-xmara mliet għal tliet darbiet minn għajr ma forħot xejn; *oh! that thou wouldst rend the heavens that the mountains might flow down*, (*Isajah*), oh! li cont iċċarrat (tiftaħ) is-smewiet ħalli il muntanji jinħallu; *his good shall flow away* (*Job. XX, 28*), cull ma ghandu idub jispiċċa, jinħela fix-xejn; *her lovely tresses flowed...* ix-xahar tagħha sabiħ chien maħlul...; *Moses caused water to flow out of the rock*, Mosè ġagħal joħroġ l-ilma mill blat; *I will use that tongue I have, if wit flow from it I shall do good*, (**Shakspear**, *Winter's tale*), jena nħaddem lsieni (nitchellem) jecc minnu (mil cliem li nghejd) joħroġ għerf, jena nagħmel il gid; *flow, flow you heavenly blessings on her*, (**Shakespear**, *Cymbeline*), inżel, inżel (xtered xtered) int o barca t'Alla (tas-Smewiet) fukha; *he did not flow from honourable sources*, (**Shakespear**, *Pericles IV, 3*), ma chienx nieżel (ma chienx gej) minn familja (razza jew demm) nobbli jew pulit; *if this rain goes on, it will flow the ground*, jecc tcompli din ix-xita, tgħaddas (tgħarrak bl-ilma) l-art; *a flow will have an ebb*, wara il mili tal baħar tigi il frugħa (wara li il baħar jimla, jofroħ jew wara il maltemp jigi il bnazzi etc.); *know the ebbs and flows of state*, (**Ben Jonson**, *The Fox*), ara (għaraf) l-ibbaxxar (li nżul) u il għoli (il cobor) ta li Stati.

Flower—fjur, warda, żahra, ġmiel; l-aħjar; dkiek; twarrad; tagħmel il ward jew il fjuri; tiżhar jew toħroġ iż-żahar; iggemmel, tirkem, iżżejjen (bi fjuri etc.); *this is a sweet smelling flower*, dan fjur ifuħ (fih rieħa ħelwa); *the excellent flowers of rhetoric*, il ġmiel tar-rettorica; *he belongs to the flower of the nobility*, hua mill-aħjar fost innobbli; *she is still in the flower of her age*, għadha fl-aħjar taghha; *the flower of grain mixed with water makes glue*, id-dkiek ma l-ilma jagħmel il colla; *these trees shan't flower before the beginning of spring*, dawn is-siġar ma jibdewx jagħmlu il fjuri kabel il bidu tar-rebbigħa; *I was told that they intend to flower all the place*, kaluli (smajt) li sejrin izejnu cullimchien bil fjuri.

Flower-animal—l-antazoi (annimali għamla ta fjur).

Flower-bearing—li jagħmel il (tal) fjuri.

Flower-besprinkled—collu (mimli) fjuri; *it looks like a flower besprinkled meadow* (**Longfellow**, *Golden legend*) donna għalka mimlija collha (mżegħda bil) fjuri.

Flower-bud—blanzun.

Flower-clock—arloġġ tal fjuri (li jaraw x'ħin hu bib, scond il ftuħ u il għeluk tal fjuri mal ġurnata).

Flower-de-lis / Flower-de-luce } fjur du lis, jew iris.

Flower-enwoven—minsuġ bil fjuri.

Flower-garden — ġnien tal (bil) fjuri.

Flower-gentle—fjur (l-amaranto).

Flower-month—Mejju (ix-xahar tal fjuri).

Flower-piece—quadru (pittura) li ma fihiex ħlief fjuri.

Flower-pot—kasrija.

Flower-show—esibizioni tal fjuri.

Flower-stalk—zocc tal fjur.

Flower-work—xogħol bil fjuri (sewwa frischi chemm ucoll artificiali).

Flowered—bil fjuri, collu fjuri.

Floweret—fjurett, fjur żgħir.

Flowerful—collu (mimli) fjuri.

Flowering — bil fjuri; fermentazioni (ragħwa ta birra etc.)

Flowering-plants—xtieli, pianti li jagħmlu il fjuri.

Flowerless—bla fjuri.

Flowery—mimli (jew collu) fjuri.

Flowery-kirtled — mżejjen collu ghirlandi tal fjuri.

Flowing—li nieżel (jigri etc.) bħal ilma jew xmara; mimli, li fih ħafna; ħelu; sabiħ, li jimxi (stil jew lsien, discors); li jittajjar; *the horse with its flowing mane*, iż-żiemel b'dac ix-xagħar twil (criniera) ta fuk għonku li jittajjar.

Flowing-furnace — fejn idewbu il ħadid f'fonderija.

Flowingly — bl-abbundanza, bixxaba; il ħala, bħal l-ilma.

Flow-moss — ħażiż (ħass) li jicber fl-ilma.

Flown — maħrub, mtajjar; minfuħ, mimli; *when night darkens the streets, then wander forth the sons of Belial flown with insolence and wine,* (**Milton,** *Paradise Lost, chap. I. 502*), meta jidlam tarahom joħorġu jiggerrew mat-torok ulied Belial mimlijin bl-inbit u bl-insolenzi (fis-sacra u collhom insulti.)

Flowetry — scultura tal fjuri, xogħol ta li scultura fil fjuri.

Flowrie-cole — il pastarda (bħal *cauliflower).*

Flox — il pil jew rix rkiek tal għasafar; *the birds dress their nests all over with down feathers, or fine flox* (**P. Holland,** *Pliny*), il għasafar jicsu il bejta tagħhom bir-rix rkiek (jew pil).

Fluocerine — ara *fluocerite.*

Fluctiferous — li igib (jagħmel jew ikankal) il mewġ.

Fluctionist — ara *fluxionist.*

Fluctionous — li jinstama bħal mewġ.

Fluctuable — li jista jitla u jinżel (jew jagħmel) bħal mewġ tal baħar.

Fluctuancy — *fluctuation* (ara).

Fluctuant — li igħum mal mewġ, li iżomm fil wiċċ mal current (jew mal mewġ); li jitħabat (jitkalleb) minn hawn għal hemm bħal mewġ; *whether it be fluctuant as the ark of Noah* (**Bacon,** *of Learning II*), jecc icunx iżomm fil wiċċ tal ilma bħal arca ta Noè.

Fluctuate — tmewweġ; tvaria, tbiddel; titħasseb, tcun fid-dubiu, tcun bejn ħaltejn jew bejn iva u lè: titfa il kuddiem (tmixxi) bħal mewġ; *so fluctuates the troubled sea* (**King,** *Raffinus or the Favourite*), hecc imewweġ il baħar mkankal; *the price of stocks fluctuates,* il prezz (ix-xiri u il beigħ ta li *stocks* (negozji, cambi etc. tal flus) ivaria (ibiddel, m'hux dejjem xorta); *he is not decided yet, he still fluctuates,* għad m'ux decis, għadu jaħsiba (għadu bejn ħaltejn, jew bejn iva u lè; *and fluctuate all the still perfume,* (**Tennyson,** *in Memoriam XCV,56*), u jitfa il kuddiem bħal mewġ dic ir-riħa tfuħ collha li icun hemm kegħda (ħiemda jew wiekfa).

Fluctuous — tal mewġ; li miexi jew li sejjer bħal mewġ.

Fluder — għaġġla; storbiu, confusioni.

Fluder jew Fludder — tajra ta l-ilma bħal bugħaddas.

Flue — ċumnija, cannol, it-tromba li minnha jgħaddi duħħan etc., ċavetta registru etc. fit-tastiera ta orgni; pil jew rix rkiek artab.

Flue-brush — xcupa (jew pinzell tond oħxon biex ifarfar (ineħħi) innugrufum minn gewwa li icun hemm f'ċumnija).

Flue-cleaner — barraxa (bħal broxc tal fildiferru) biex inaddfu (joborxu) biha il caldaruni.

Flue-hammer — martell (biċċa għodda) tal buttara (jew dawc li jagħmlu il btieti etc.)

Fluellin — isem ta ħaxixa (il veronica).

Fluellite — isem ta mineral.

Fluency (jew Fluence) — giri, ħeffa ta lsien; lsien jakta; *you have to read with great fluency and sense,* trid takra b'ħeffa cbira (tgħaġġel) u bis-sens.

Fluent — gieri, ħafif, li jakta (lsien); *this is a fluent reader,* dana ctieb ħafif għal kari, jew dana wieħed li jakra ħafif (jgħaġġel fil kari, jakra tajjeb); *he is fluent in words,* lsienu jakta.

Fluent — ilma gieri, xmara żgħira.

Fluently — bil ħeffa, malajr, bi lsien jakta; *he reads very fluently now,* jakra current ħafna issa.

Fluentness — ara fluency.

Flugelman — suldat mħarreġ tajjeb fid-drill.

Fluid — fluidu, maħlul bħal ilma; *electricity, in the opinion of Symmer, is a fluid composed of two fluids, the positive and the negative,* l-elettricità, chif igħejd Symmer, hia fluidu magħmul minn żewġ xorta ta fluidi, il positiv u innegativ; *water and hydrogen gas are called ponderable fluids because pos-*

*sessed of weight*, l-ilma u il gas idrogenu jissejħu fluidi ponderabili (jew tal użin) il għaliex fihom il pis (huma tkal); *heat, magnetism, electricity* etc. *are called imponderable fluids*, is-sħana, il magnetismu u l-elettricità jissejħu fluidi inponderabili (bla tokol jew bla pis).

Fluid-lens—lenti bl-ilma.

Fluidity—bħal maħlul; ħalla bħal ilma.

Fluidize — tagħmel fluidu; tħoll ħaġa bħal ilma.

Fluidness—ara fluidity.

Fluke—it-tarf ċatt (jew wasagħ) ta ancra (dac li jakbad fl-art), il patta tal ancra; isem ta marda fin-ngħaġ; waħda mit-tekbat ta denb ta baliena; fil biljard, lakta ta bilja li tgħodd ponti biha u li tagħmel bla ħsieb (tolkot u tagħmel pont fil biljard b'cumbinazioni); xorti.

Fluke-worm — dud li imarrad in-ngħaġ (jinsab fil fwied tal ngħaġ etc.)

Fluky—bil patti bħal tal ancra; li gejja bħal (li għandu għamla ta) patta ta ancra.

Fluky—tax-xorti, tal cumbinazioni, (li jintrebaħ jew jittieħed għax ix-xorti tcun trid, u m'hux bil ħila).

Flume—xmara, ilma gieri.

Fluminous — collu xmajjar, li fih ħafna xmajjar.

Flummery—gelatina magħmula bid-dkiek jew għagina; bluha, ħaġa bla sens, ħmerija.

Flump—tħabbat ma l-art bis-salt, issabbat; *chairs were flumped down on the floor*, (**Thackeray**, *Parish Sketch book*), bdew iħabbtu is-siggijet ma l-art.

Flummox — tħawwad, tgħerfex, tisrom, tħabbel; *he will be what the Italians call regularly hummoxed*, (**Dickens**, *Pickwick papers*), icun, bħal ma igħejdu it-Taljani, mħawwad (mgħerfex jew misrum).

Flung—mitfugħ, mwaddab.

Flunk—għażżien, għażżienazz; fisda (minn tifsed jew tispiċċa fix-xejn) ta affari ta biċċa xogħol etc.; ma iggibx lezioni, tisbalja f'lezioni; tarġa lura bil biża, takta kalbec u tarġa lura

Flunkey—*groom*, seftur bil livrija, paġġ; wieħed gigna, li jibża u ma għandu ħila ta xejn; wieħed li ma għandux pratca (m'hux sârgu) fin-negoziu.

Flunkeyism } biża, ktigħ il kalb, nuk-
Flunkysm } kas ta ħila, ġweferija.

Fluoborate—taħlita ta acidu Fluoboricu u melħ.

Fluophosphate — taħlita ta acidu fluoricu u fosforicu.

Fluor—fluidu; demm (tan-nisa).

Fluor-albus—marda (tad-demm) tan-nisa.

Fluoric - fluoricu (acidu).

Fluorine—sustanza (ħaġa) magħmula mill (li fiha il) *fluorspar* u minerali oħra.

Fluorite—isem (xorta) ta mineral trasparenti.

Fluorous — li gej (magħmul mil) jew li fih il fluidu; li fih il *fluorite* (ara).

Flur-bird—il għasfur tat-taħric, ir-ruffiana (ta fuk il mansab).

Flurried—mħabbel, mħawwad.

Flurry—buffura riħ, taħbila, taħwida, tħabbel; *the boat was overset by a sudden flurry from the north*, (**Swift**, *Voyage to Lilliput*), id-dgħajsa (il bastiment) inkaleb b'buffura riħ li giet għall għarrieda mit-tramuntana.

Flush—tbergħin, ħmura (fil wiċċ); titbergħen, tiħmar (issir aħmar), tbergħen, tħammar wiċċ; tiġri malajr; titlak bil giri; titfa salt ilma f'dakka (biex issuk xi ħaġa, tneħħi xi ħmieġ etc.); ittajjar, tgħerrex għasafar etc.; tgħarrak (timla) b'ħafna jew b'tefgħa ilma cbira għal għarrieda; tkankal, teccita; mimli, li fih jew li għandu ħafna; bit-tama (li jirbaħ sgur); carti (tal-logħob) ta lewn wieħed fil-logħob tal "poker" etc.; tefgħa ilma bis-salt għal għarrieda (biex issuk ħmieġ etc; kawwa, l-aħjar (tal ħajja); katgħa għasafar jew tjur mnaffra jew mgħerxa (li ittir f'dakka għal għarrieda); ħafna, abbundanza, salt; moxa mgħaddar, għadira; lixx, wieti, ħaġa waħda fil għoli (ma biċċa oħra, tavla etc.); *the King said not a word, but his pale cheek flushed*, (**Macaulay**, *Hist. of England Chap. XXV*), ir-Re ma kalx

chelma, iżda wiċċu (ħaddejh) li chien safrani tbergħen (sar aħmar); *don't make her face flush*, tħammriliex wiċċa; *the soft hues, that stain the wild bird's wing and flush the clouds*, (**Longfellow**, *The Spirit of Poetry)*, il-lewnijiet ħelwin li jiżbgħu il gewnaħ tal għasfur salvaġġ u iħammru is-sħab; *I make them flush each owl out of his bush*, (**Ben Jonson**,*Owls)*,cull cocca li hemm kalb is-siġar inġagħalom collha jitilku bil giri (intajjarhom malajr minn hemm dac il cocc); *all this water goes to flush the drain*, dan l-ilma collu imur biex isuk (imixxi) il canali (tad-drenaġġ); *by that sudden noise we flushed a covey of birds*, b'dac il ħoss għal għarrieda tajjarna (gherrixna) salt għasafar; *a great tempestuous storm suddenly flushed and drowned twelve of his great ships*, (**Hall**, *Henry II)*, tempesta cbira mliet b'salt ilma għal għarrieda u għarrket tnax mill bastimenti cbar li chellu; *such things as can only feed his pride and flush his ambition*, (**South**, *Sermons*), ħwejjeġ bħal dawn li jistgħu biss icattru (iħaxxnu) is-suppervia tiegħu, u ikanklu actar (jeccitaw) il cburija tiegħu (in-nefħa li hu minfuħ bih in-nifsu); *he is flush of money*, għandu salt flus (għandu ħafna, għani); *both appeared quite flush and confident of victory*, it-tnejn dehru mimlijin bit-tama u sguri ucoll li għandhom jirbħu; *the full hand beats the flush in the game of "poker"*, il *full hand*, jirbaħ il *flush* (ħames carti ta lewn wieħed) fil-logħob tal "poker"; *drive all this by a flush (by flushing)*, checci (suk) dan collu (cull ma hawn) b'salt ilma; *all the blooming flush of life is dead*, (**Goldsmith**, *Deserted village)*, l-akwa (il fjur, l-aħjar) ta ħajtu spiċċa (sabtu spiċċat); *I saw a flush of ducks flying along the brook*, rajt katgħa papri tittajjar max-xmara żgħira, mnaffra; *our trees have a flush of blossom on them*, is-siġar tagħna għandhom (fihom) salt jew ħafna blanzuni; *they could not get on it was all flush round them*, ma setgħoux icomplu ma chellomx ħlief moxa mgħaddar (għadajjar) ma dwarhom; *this is to be flush with the adjacent surface*, din trid tigi witja (nvel wieħed) mal wiċċ (mal biċċa l-oħra) ta ma genbha.

Flusher—il bugħajjât (għasfur); min, dac li, jaħsel jew isuk b'ħafna ilma li jitfa b'salt.

Flushing – ħmura (fil wiċċ) tbergħin.

Flushiness – ħmura (ġmiel) ta wiċċ ta wieħed li icun għadu fl-aħjar tiegħu.

Fluster — taħbila, sarma, fixcla, ħmura (bis-sħana jew bix-xorb); tħammar, tbergħen, tixgħel,(bix-xorb); *his practice of flustering himself daily with claret was hardly considered as a fault by his contemporaries* (**Macaulay**, *History of England, Chap. XX*), iddrawwa li chellu li ta cull jum jixgħellu (jischer) bil claret ma chenux jiccunsidrawha haġa ħażina, sħabu; *he need not have been in such a fluster with her*, (**Fielding**, *Tom Jones*), ma chellux għaliex (ma chienx hemm bżonn, jew għal fejn jinfixel (jitħabbel) hecc magħha.

Flute—flawt; scanalatura ta colonna; iddokk il flawt; tiscanala colonna; ċattra, barcun ċatt wasagħ.

Flute-bit – gulja għal injam jebes.

Flute-like — bħal (li jixbaħ il) flawt.

Flute-pipe — isem ta suffara (ta waħda mis-sfafar) tal orgni.

Flute-player — min idokk il flawt; dakkâk il flawt.

Flute-stop – filliera ta sfafar (ta li njam) ta orgni (hecc msejħin).

Fluted – bli scanalaturi, scanalat bħal colonna; tan-noti tal flawt; li jinstama bħal flawt.

Flutenist—minn idokk il (dakkâk il) flawt.

Fluter — min idokk (dakkâk) il flawt; min jagħmel il flawtijiet; min jagħmel li scanalaturi fil (min jiscanala) colonni.

Fluteresse —mara li iddokk il flawt.

Flutina – bħal organott (concertina) zgħira.

Fluting – scanalar, ix-xogħol (għamil) tal flawtijiet jew scanalaturi ta colonni; bħal xabò, jew ticmixa.

Fluting-iron—seffud (għal mogħ-

ḋia, jew mkass biex igħaddu ħaġa bil cannoli).

Fluting-lathe — torn li jagħmel scanalaturi, spirali f'colonni etc.; torn għax-xogħol bħal żagarelli mdawrin ma colonna etc.

Fluting-plane — ċana għal li scanalaturi ta colonni etc.

Flutist — min idokk (dakkâk) il flawt.

Flutter — titjir, taħbit tal ġwienaħ; fixla, ħabla; tittajjar, tħabbat il ġwienaħ; titħabat; tħabbel, tfixchel, tgħallet; ċaklik bħal dac ta mrewħa (meta wieħed icun irewwaħ); *in the middle of the night we were startled by a sudden flutter of wings*, f'nofs ta lejl ħadna katgħa bil ħoss tat-titjir tal ġwienaħ; *lest their various and jangling opinions put their leaves into a flutter* (**Milton**, *Remonstrant's Defence*) li il bosta l-opinionijet (il fehmiet) tagħhom li ma jakblux ma iħabblux (ifixclux il folji (chitba) tagħhom; *they will sure flutter all our doings*, sgur iħabblu (ifixclu) cull ma għamilna; *any infinite variety of motions are to be made use of in the flutter of a fan* etc. (**Addison**, *Spectator No. 102*) bosta tabrichiet (ċaklikiet) jistgħu isiru biċ-ċaklik ta mrewħa (meta wieħed icun irewwaħ).

Flutter-wheel — xorta ta rota li taħdem (bil pali) fl-ilma b'għaġġla (b'ħeffa) cbira.

Flutterer — min iħabbat ġwenħajh min jittajjar; min ifixchel jew iħabbel.

Fluttering — taħbit ta ġwienaħ, titjir, ħsejjes ta ġwienaħ (ta għasafar fit-titjir) taħwid, taħbil, confusioni.

Fluty — li għandu leħen ta (li jixbaħ fil leħen il) flawt; bħal flawt.

Fluvial, Fluviatic, Fluviatile — tax-xmajjar, tax-xmara; *fluviatile shells*, frott (kxur etc.) li jinsab fix-xmara (tax-xmajjar).

Fluvio-marine — tax-xmajjar u tal baħar flimchien.

Flux — il frugħ jew mili tal baħar; sabb, fetħa, (marda); mogħdija (ta snin etc.) issawwab, tħoll, iddewweb; li igħaddi malajr, ta ftit, li idum ftit; *still and calm, no noise no flux of waters*; l-ilma cwiet bla ħsejjes xejn, ma jiċċaklakx (u la jofrogħ u l-ankas jimla); *he died from the effects of the flux (dysentery)*, miet bil fetħa li chellu (bid-disenteria); *amid the flux of many thousand years* (**Thompson**, *Summer*) fil mogħdija ta bosta eluf ta snin; *these metals are to be fluxed and purged (cleared of their impurities)*, dawn il metalli iridu jiddewbu u jissaffew mil ħmegijiet (taħlit ta ġebel etc.) li fihom; "*written upon a subject flux and transitary*" (**Johnson**, *Life of Sprat*) mictub fuk soggett ta ftit żmien, li igħaddi malajr.

Fluxibility — bidla, bdil; (incustanza); *the fluxibility of human nature is too great* (**Hammond**, *Works II, 693*) il bidla (l-incostanza) tal bnedmin bia cbira wisk.

Fluxible — li jista jiddewweb jew jinħall bħal metal (mineral).

Fluxion — flussioni; ħalla, tidwib, inżul ta materia (bħal mħat etc. mil imnieħer meta wieħed icollu flussioni); catarru; (xogħol calculu) fil matematica.

Fluxional, Fluxionary — tal *fluxion* (ara).

Fluxionist — wieħed mħarreġ (li jaf tajjeb) il calculu (il *fluxion*) fil matematica; *an algebraist, fluctionist, geometrician, or demonstrator of any kind* (**Berkeley**, *Analyst § 32*), matematicu (li jaħdem il *fluctions* fl-Algebra u il geometria), werrej ta collox.

Fluxive — mxarrab bid-dmugħ; li minnu nieżel dejjem id-dmugħ (għajneju); li ibiddel, incostanti, li m'hux sod; *these often bathed she in fluxive eyes*, (**Shakespear**, *Lover's Complaint*), dan spiss hia xarrbet bid-dmugħ ta għajnejha; *their arguments are as fluxive as liquor spilt upon a table*, (**Ben Jonson**, *Discoveries*), l-argumenti tagħhom jidbiddlu hecc malajr (huma hecc incostanti, jew m'humiex sodi tant) daks l-ilma li icun imxerred fuk mejda.

Fluxure — fluidu; (bħal ilma).

Fly — dubbiena; ittir, ittajjar, tgħasfar, taħrab; iddur (timxi etc.) b'ħeffa

**Foxship**—ħżunija (ta ras), viljaccherija, macaccherija.

**Fox tail** — denb il volpi, denb pjuma.

**Foxtail grass**—isem ta ħaxixa, il pjuma.

**Foxtail wedging**—cavilja bħal minċott (xogħol tal mastrudaxxi).

**Fox-trap**—nassa għal kbid tal volpi.

**Foxy**—ta volpi, li jixbeh il volpi, bħal volpi; bit-ticchi sofor, mtabba bħal folji kodma ta ctieb, jew stampi; li jati fil krusa, li għandu togħma kârsa (bħal xorta ta għeneb); kares (birra jew mbit) li icun kiegħed jiffermenta.

**Foy**—fidi; festa, pranzu etc. li jatu lill xi ħadd kabel ma jħalli jew jitlak minn xi post; pranzu ta *addio*; takrieka, ngann, daħka bi.

**Foyer** — griġol (bħal biekja etc. fejn jinżell il metall li icun hemm mdewweb).

**Foyle** — tkarrak, tidħak bi, tinganna.

**Fra**—ara *from.*

**Fra de diavolo**—l-avucat tax-xitan jew *advocatur diaboli*, hecc msejjaħ l-accusatur ta dac il beatu li icun wasal għal canonizzazioni (jew biex jagħmluh kaddis) —bniedem msejjaħ għal apposta kabel ma il papa jiddichiara wieħed kaddis biex dana igħejd u jipprova xi ħaġa contra, fuk daca li icun wasal għal canonizzazioni.

**Frab**—tgħerfex, iddejjak, tisrom irras.

**Frabbit**—ara *peevish.*

**Fracas**—storbiu frattarija, ħsejjes; ġlieda, għageb.

**Fradhe**—bħal tagen ċatt tal ħadid fejn dawc li jaħdmu il ħgieġ (il vitrari) ikegħdu jew ipoġġu ix-xogħlijiet tagħhom (il ħgieġ maħdum) għattempra.

**Fracid**—mherri, misjur dicca.

**Frack** — mħaġġeġ, bil ħrara, lest għax-xogħol; oħxon, mgissem; ta rasu, ta chelma waħda; ta fehma sħiħa.

**Fract**—tchisser, tfarrac.

**Fracted**—micsur, mchisser, mfarrac.

**Fraction**—farca, biċċa (minn ħaġa sħiħa) frazioni; ticsir, tifric; *vulgar fractions*, frazioni vulgari; *decimal fractions*, frazioni decimali.

**Fractional** / **Fractionary** } ta frazioni, tal frazioni.

**Fractious**—li jiggieled minn xejn, bużżieka, incwiet, li idejku collox; *you will not find him fractious*, (**Morton**, *School of Reform*), ma issibx li hu (ma issibux) bużżieka u li jiggieled minn xejn (gelliedi).

**Fractuosity**—csur li jidher; csur.

**Fractural**—tal csur.

**Fracture**—csur; ticser; *here is the fracture in this bone*, hawn il csur f'din il għadma; *the leg was dressed and the fractured bones united together*, sieku irranġawielu (rabtwielu etc.) u il għadma micsura għakdet flimchien.

**Frenulum** / **Frenum linguæ** } il ħajta ta taħt lsien.

**Fragile**—li jinchiser; jaka malajr tal csur; maħsus, marradi; *when you see a box marked "fragile" say that it contains something breakable*, meta tara xi caxxa immarcata "fragile" għejd li icun fiha xi ħaġa tal csur.

**Fragilely**—b'mod li jista jinchiser.

**Fragileness** / **Fragility** } fragiltà; csur; debulizza.

**Fragment**—farca, fdal; *it has been broken into fragments*, chissruh (inchiser) frac; *I have only some fragments left*, bakgħali ftit fdal biss.

**Fragments**—fdul (avanz jew nies li jibkgħu, nies li bakgħu lura, nies baxxi, li m'humiex stmati); *get home you fragments*, (**Shakespear**, *Coriolanus*), għaddu lejn id-dar (isa minn hawn) ja ħafna nies baxxi (vili etc.); *fragments*, l-ewwel paġni, jigifieri il frontispiziu, id-dedica, il prefazioni etc. ta ctieb.

**Fragmental** / **Fragmentary** } tal frac, tal fdal, magħmul mil fdal jew mil frac.

**Fragmentary rocks** — blat magħmul frac frac jew bcejjeċ (conglomerati, agglomerati etc.)

**Fragmentation**—ticsir fi frac.

**Fragmented**—mchisser frac.

**Fragor**—ħoss (jew ħiss); riħa tfuħ

kawwija; *that was a dreadful fragor,* dac chien ħoss li ibażża; *the musk by its fragor is oft discovered by the careless passenger,* (**Sir T. Herbert,** *Travels, p. 363),* il kattus tal misk bosta drabi jinsab mħabba fir-riħa kawwija tiegħu mill passiggier li ma icollu ħsiebu xejn.

Fragrance—fwiħa, riħa tfuħ.

Fragrant — ifuħ, li fih riħa tfuħ (ħelwa etc.)

Fragrantly—bil fwiħa, b'riħa tfuħ, b'riħa ħelwa.

Fragrous—ara *fragrant.*

Frail (ara *fragile)*—deboli, marradi, li iciedi malajr, li jisbalja; *man is frail and prone to evil,* il bniedem jisbalja (suggett għal erruri) u mogħti għal ħażen.

Frail—gewlak tal ġummar; ġummar għal ġwielak; daks 75 libra żbib f'dakka.

Frailness—debulizza, mard, fragilità.

Frailty—nukkas, debulizza..

Frain—tistaksi,tagħmel mistoksija; *this folk frained him first from where he came,* (**P. Plowman**), dawn innies stakseuh l-ewwel minn fejn giè.

Frain—fraxxnu, siġra tal fraxxnu.

Fraise—ftira bil-laħam tal ħanżir; palizzata (njam, travi mwaħħlin arbulati fit-tarf ta żurżieka ta fortificazioni u li jatu għal foss; biċċa għodda ta dawc li jaħdmu fi rħam, biex jagħmlu icabbru tokob biha (fi rħam).

Fraised—bil pali (ara *fraise).*

Framable—li jista icun armat b'tilar, gwarniċ, jew b'ċaċċis.

Framboys—ara *raspberry.*

Frame—tilar, gwarniċ, ċaċċis; forma, għamla; gid, vantaġġ, beneficiu; il gisem tal bniedem; studiu, ħsieb bil moħħ; fejn icunu poġġuti il caxxi tat-tipi fi stamperia; tagħmel, issawwar; tcun ta gid, ta vantaġġ jew utli; issaħħaħ, tgħejn, tnissel, iġġib; tħejji ruħec, tlesti rasec jew lilec innifsec; *the frame of a piece of ordnance,* carru ta canun; *the frame of a picture,* gwarniċ (ta stampa etc.), *the artist wants another frame,* l-artist (dac li kiegħed ipingi) għandu bżonn ta tilar jeħor; *the frame of a clock,* il caxxa ta arloġġ; *the frame of a table,* sakajn ta mejda; *put your discourse into some frame,* (**Shakespear,** *Hamlet*), kiegħed (ati) id-discors tiegħec f'xi għamla (jew gost); *I have only the frames of the doors ready,* iċ-ċaċċisi tal bwieb biss għandi lesti; *he was in a happy frame of mind,* chien kiegħed tajjeb, moħħu cwiet, hieni; *she then devised a wondrous work to frame, whose like on earth was never framed yet,* (**Spenser**), hia mbagħad għamlitha f'rasha (ħasbet) biex tagħmel biċċa xogħol tal għageb (cbira), li fiddinja katt għadha ma chienet saret bħalha; *that on a staff his feeble steps did frame,* (**Spenser**), biex fuk bastun igħejn il passi debuli (fiacchi etc.) tiegħu; *fear frames disorder,* (**Shakespear,** *2 Henry VI, V, 2),* il biża inissel jew igib confusioni (taklib etc.); *frame your mind to mirth,* lesti ruħec għal ferħ.

Frame bridge—pont armat malajr bit-travi.

Frame level—nvell (ta bennej).

Frame saw—serriek(marbut f'tilar).

Framer — min jagħmel, isawwar, jew jivvinta b'moħħu; *Almighty Framer of the skies!,* o Cbir Alla li ħalak (għamel) is-smewiet!

Frame-work—ċaċċis, tilar, gwarniċ, biċċa xogħol (magħmula jew mgħakda flimchien minn bosta bicciet).

Framing—tiswir, għamil, għamla, tgħakid flimchien, xogħol, costruzioni; *the framing of the ship is of the ordinary type* (*"Daily News", Sept. 29th 1881),* il costruzioni (il għamla) tal bastiment hia bħal dic tas-soltu (comuni).

Frampal, Frampel, Frampold, Frampul } li jitħanfes minn xejn; sfiċċus; li jeħu fastidiu minn xejn, gellied, attacca liti; *she leads a very frampold life with him* (**Shakespear,** *Merry Wives of Windsor),* kegħda tgħaddi ħajja bil ġlied miegħu.

Franc, Frank } franc, bicca munita Francisa jew Taliana, tiswa 10 centesimi, *25 francs make one sovereign,* 25 franc jagħmlu lira sterlina.

Franchise—libertà, ħlusija, għati ta vot għal parlament jew għal cunsill lil min ma għandux; teħles; tati il vot; privilegiat; li għandu privileġġ.

Franchisement—ħelsien.

Françic—tal Franchi(Francisi) jew ta lsien tagħhom.

Francisca—mannara (antica li biha chienu dari jiccumbattu jew jiggieldu biha fil gwerra il Franchi.

Franciscan — Frangiscan, jew ta l-Ordni ta San Frangisc d'Assisi (Patri).

Francise — tagħmel jew tibdel fi Francis; *he was an Englishman francised*, (**Fuller**, *Worthies*, *Hartford I. 435*) chien Inglis li sar (tbiddel fi) Francis.

Franco—Francis; *the Franco-Prussian War*, il gwerra Francisa u Prussiana (ta bejn Franza u il Prussia.)

Frangent—li igib il csur, li jicser jew ifarrac.

Frangible—li jista jinchiser jew jitfarrac malajr; tal csur.

Frangipane — xorta ta għagina, xcunvat.

Frangipani—isem ta fwieħa (hecc msejħa għal marchis Taljan *Frangipani*,(li issir mil gisimin aħmar, siġra li ticber fl'Indji tal punent).

Franion—mara li tcun tgħix ma raġel jeħor li m'hux żewġha.

Frank—franc, liberali, li igħejda chif iħossha, li ma ibatix bil għomma (jew bid-dwejjak) biex igħeid ħaġa; idu miftuħa, galantom; franc, bla ħlas, li ma iħallasx; Franc, jew wieħed mnissel mill Franconia; franc (munita jew biċċa flus Francisa tiswa dwar 9 soldi u nofs); ittra li tgħaddi mill posta minn post għal l-jeħor bla ma tħallas; makjel jew mandra tal ħnieżer; *where sups he?... in the old frank?* (**Shakespear**), *2, Henry IV*) fejn jecol hu?... fil mandra tal kżiekeż il kadima?; *frank*, smin, msemmen.

Frank — tibgħat ittra franca; *to frank a letter*, tibgħat ittra bla ħlas; tagħlak annimali f'makjel etc. biex issemminhom.

Franker—min jiffranca ittra.

Frankfort —Francoforte, belt ewlenija tal Germania.

Frankhearted—li igħejd chif iħoss f'kalbu; b'kalbu f'idu.

Frankify—tagħmel jew tbiddel fi Francis; *they are frankifying their own names*, (**Lord Strangford**, *Letters and papers p. 150*), kegħdin ibiddlu isimhom f'ismijiet Francisi.

Frankincense—lubien, incens; *gold and frankincense and myrrh*, deheb, lubien (incens) u morr.

Franking—mogħdija ta ittra minn post għal l-jeħor bla ħlas; ktigħ fli njam għal inglett; simna ta annimali, tigieġ etc.

Frankish—tal Franchi; ftit u xejn franc, kalbu f'idu; liberali, li igħejdha chif iħossha.

Franklin—paratulmini, calamita li tigbed (tixrob) is-sajjetta; proprietariu (ta beni u raba).

Franklinic—ta Franklin; elettricità li issir bil għerik (frizioni).

Frankly—francament, minn għajr ma iżommoc ħadd; minn rajc; *the Lords, with the volunteers, who frankly listed themselves, mounted the horses and trotted*, (**Clarendon**), il-Lordi mal voluntari, jew dawc li chienu ingaġġau minn rajhom,richbu iż-żwiemel u telku.

Frankness—libertà, ħelsien; kalb tajba, id miftuħa (ta galantom jew ta wieħed li m'hux xħiħ); is-sewwa.

Franktenement — art libra (proprietà.)

Fransical } hewdieni (li ihewden)
Frantic } mherwel, miġnun, mitluf; b'rasu mitlufa, tagħmel ta miġnun; *so madly do these frantics spend their time*, (**Adams**, *Works I, 275*), hecc ta boloh dawn li mġienen igħaddu iż-żmien tagħhom; *he frantics up and down from side to side*, jippassiġġa bħal miġnun (jagħmilha ta miġnun) cullimchien.

Frantical—miġnun, mherwel.

Granticly—bħal miġnun, ta wieħed miġnun.

Franticness—ġenn.

Frap—issawwat, tħabbat, tati fuk ħaġa; tissicca tambur jew tamburlin b'dawc il ħbula etc li icollu; tissicca

ħbula billi torbot-hom flimchien jew ma xulxin min-nofs.

Frape — folla, gemgħa ta nies.

Frapler — wieħed li jiddelitta b'saħtu, gellied.

Frapling — għagħa, frattarija ta nies.

Frater — refitoriu, il camra tal icħel tal patrijiet (feju jeclu il patrijiet).

Frater-house — refitoriu.

Fraternal — tal aħwa, bħal aħwa, bejn l-aħwa; *a cursed fraternal war*, (**Milton**, *Reform in Englank, Bk. II*), gwerra misħuta bejn l-aħwa.

Fraternally — ta bħal aħwa, ta aħwa.

Fraternate — ara *fraternize*.

Fraternation }
Fraternism } ara *fraternization*.

Fraternity — fratellanza, għakda ta aħwa flimchien, società; *are you a member of that fraternity?* inti fratell f'dic il cumpannija (jew mictub f'dic il fratellanza)?

Fraternization — għakda ma oħrajn f'società, fi fratellanza; xirca.

Fraternize — tissieħeb, tidħol f'società, tidħol fix-xirca ma ħadd jeħor; tixxierec ma; tcun tokgħod bħal aħwa, tiftieħem; *a correspondence for fraternizing the two nations has been carried on*, (**Burke**, *on a Regicide Peace*), chien hemm corrispondenza (ħatna chitba ta ittri etc.) biex igħakkdu flimchien (jġagħlu icunu bħal aħwa) iż-żewġ nazionijiet.

Fraternizer — min jidħol xriec, min jitħabbeb ma ħadd'jeħor, min jidħol fi fratellanza, isir bħal aħwa ma ħadd'jeħor.

Fraticelli }
Fratricelli } ajc, fratell.
Fraticellian }

Fratricidal — tal ktil tal aħwa.

Fratricide — ktil tal ħu; kattiel ta ħuh; *he is a fratricide*, dac katel il ħuh.

Fraud — frodi, kerk, ħajna; nassa, bizla; tkarrak, tagħmel frodi, *he is a fraud*, dac ragel ħażin (taldahx għaliex jisirkec jew jidħac bic; *to draw the proud king Ahab into a fraud*, (**Milton**, *paradise Regained*), biex idaħħlu lis-superv re Aħab f'nassa.

Fraudful — karriek, nassies, ħajjen.

Fraudfully — bil kerk, bil ħajna, bil ħażen.

Fraudless — bla kerk, ċar, bil fedeltà collha.

Fraudsman — karriek, briccun, ragel ħażin li m'hux ta min jafdah.

Fraudulence }
Fraudulency } kerk, frodi, ħajna.

Fraudulent — ħalliel, briccun, karriek; li ikarrak, ħajjen.

Fraught — mimli, mgħobbi; tagħbija; tgħabbi, tinnoleggia; *I wish you a noble career fraught with success*, nixtieklec carriera nobili mimlija bil gid (success); *a vessel of our country richly fraught*, (**Shakespear**, *Merchant of Venice*), bastiment ta pajjisna mgħobbi ferm; *ships are fraughted for Genova, Messina and Ancona*, (**Hackluyt**, *Voyages vol. II*), bastimenti mgħobbijin (noleggiati) għal Genova, Messina u Ancona.

Fraughtage — tagħbija ta bastiment; *our fraughtage, Sir, I have conveyed abroad*, (**Shakespear**, *Comedy of Errors*), Jena ħadt, sinjur, it-tagħbija tagħna barra mil pajjis (jena, sinjur, sifirt it-tagħbija).

Fraxetin }
Fraxin } siġra tal fraxxnu.
Fraxinus }

Fray — ansietà, biża; ġlieda, tkabida; *when Jacob was most in fray God conforted him*, meta Ġacobb sab ruħu f'dac il biża collu (chien micdud bil biża) Alla farrġu (benniela kalbu); *so we shall escape the western bay, the hostile fleet, the unequal fray*, (**Scott**, *Lord of the Isles*), u hecc aħna niscappaw mil bajja tal punent, u il flotta tal għadu u tkabida li ma tcunx ta mpar wieħed; *I tried to part the fray*, ridt infierak (il ġlieda).

Fray — iżżarrad (bil ħacc) tchidd, tħocc; tbażża; twerwer bil biża; tiggieled ma, taħbat għal; tħallas li spejjes; *the ivy twigs were torn and frayed*, (**Scott**), il frieghi tal-liedna chienu mkattgħin u mżarda; *the troubled ghost of my father does fray*

*me*, (**Surrey**, *Virgil Enœid)*, li spirtu mħabbat ta missieri ibeżżgħani.

**Fray maker**—disturbiatur, gellied; *you are one of the fraymakers*, inti wieħed mid-disturbiaturi (milli igibu il ġlied).

**Fray bug**—tbażża bil babaw.

**Fraying** — ġlieda, ġlied, tkabida; tiżrida, tiżrid; il kxur li jaka mil krun tac-cerv (bil ħacc li iħocc).

**Frayor**—li ibażża (min, jew dac li, ibażża jew iwerwer bil biża).

**Freak**—fellus (li jitla fir-ras); capriċċ; iżżewwak bil lewnijiet; *I like those patterns freaked as they are with many a mingled hue*, (**Thomson**, *Winter*), jogħġbuni dawc il mostri mżewkin chif inhuma b' dawc il ħafna lewnijiet; *I can't understand him he is full of freaks*, ma nistax nifhem chemm hu bisbeticu (issa ifettillu ħaġa u issa fettillu, oħra); *a freak took him*, fettillu.

**Freakish** — capriċċus, bisbeticu, collu fantasija, stramb.

**Freakishness** — fantasija, capriċċ tar-ras; *all freakishness of mind is checked*, (**Wordsworth**, *Rob Roy's Grave*), il fantasija collha tal moħħ spiċċat.

**Freaksome**—collu capricci, capriccus, bisbeticu, stramb.

**Fream**—tgħajjat (tgħergħer) bħal ħanżir salvaġġ (cinghjal).

**Freckle**—nemxa, nemex; *what am I to do to get rid of these freckles?* x'nakbad nagħmel biex inneħħi dan in-nemex li għandi?

**Freckled** — bin-nemex, bit-tbajja żgħar (mtabba bi tbajja żgħar).

**Freckled face**—wiċċ bin-nemex.

**Freckly**—mnemmex, bin-nemex.

**Fred-stole** } **Freed-stool** } siġġu tal paci (li dari chienu ikegħdu f'xi cnejjes ħdejn l-altar maġġur).

**Free**—ħieles, li igħejda chif iħossha; liberu, (m'hux despoticu); battâl, b'xejn, ta b'xejn; ta bla ħlas, lest, ħafif; bil kalb; teħles, tneħħi, titlak, tibgħat, taħfer; *you are free now, you can go where you like*, inti ħieles (franc, liberu) issa, tista tmur fejn trid u fejn jogħġboc; *will you be free and candid to your friend?* trid tcun fidil u titchellem ċar chif thoss f'kalbec ma ħabibec? *we are a free nation because we have a free government*, aħna nazion libera (nagħmlu li irridu) għaliex għandna gvern liberu (liberali, jjgifieri m'hux despoticu) *is this room free?* din il camra battala?; *there are some free seats left*, baka xi ftit postijiet ta b'xejn (ta bla ħlas); *he succeeded to get a free passage to London*, irnexxielu jiddobba passaġġ franc (b'xejn) għal Londra; *I am free every morning*, ma għandi x'nagħmel xejn cull fil għodu (fil għodu dejjem liberu jew ħieles); *he is free from debts now*, issa ma għandux djun actar; *our Government schools are free schools*, li schejjel tagħna tal Gvern huma schejjel pubblici (fejn it-tfal jitgħalmu b'xejn); *that was a free horse you had then*, dac chien żiemel ħafif li chellec dac iż-żmien; *she has a free way of dancing*, tisfen ħafif; *I as free forgive you as I would be forgiven*, (**Shakespear**, *Henry VIII)*, Jena naħfirlec minn kalbi (bil kalb) daks chemm chiecu nixtiek (irrid) li jaħfru lili; *he is a little too free of his tongue*, daks xejn sbuccat (lsienu laxc); *my house is always free to everybody*, dari dejjem miftuħą għal culħadd; *now he is riding a free horse to death*, issa kiegħed jagħmel iżżejjed (kiegħed jabbusa mil pacenzia tiegħi); *to make free*, tieħu il cunfidenza, mis-saba tieħu l-id; tgħejn ruħec; *he has been freed from it*, ħelsuh minnu; *he succeeded to free the island from the Arabs*, irnexxielu jeħles il gżira mill Għarab; *I free you from it*, (**Shakespear**, *Henry VIII)*, naħfirlec (neħilsec) minnhu; *please to free this letter to her*, jecc jogħġboc ibgħatilha din littra.

**Free-and-easy**—li ma jimpurtah xejn, indifferenti, li jeħoda chif tigi, li jagħmel li irid (min għajr ma jokgħod għal l-ebda regulamenti).

**Free board** — il genb tal bastiment minn wiċċ l-ilma il fuk.

**Freeboot**—serk, ħell.

**Freebooter**—ħalliel.

FREEBOOTERY } serk, ħell.
FREEBOOTY }

FREEBORN—mwieled liberu (meħlus, jigifieri m'hux fil jasar).

FREED—meħlus.

FREEDOM—ħelsien, libertà, ħlusija, lâla.

FREE-FISHER—wieħed li jista (għandu is-setgħa li) jistad fejn irid.

FREEHAND—*mano libera*, bl-id biss m'hux bil għajnuna ta għodda cumpassi etc.; *I have gone through a course of freehand drawing*, għamilt cors (ta studiu) tad-disinn *a mano libera* (li naħdem bil lapes u'l gomma biss, minn għajr cumpass etc.); *free handed*, idu miftuħa, galantom.

FREE HOLD—bini jew raba liberu u franc minn cull pis.

FREE LIVER—wieħed li igħejx chif irid, scond dac li jixtiek (jecol li icollu aptit).

FREE LIVING—ichel ta chif tixtiek kalbec, u scond l-aptit li icolloc.

FREELY—liberament, minn għajr l-ebda żamma; il ħela, ċar, chif wieħed iħossha; *thou shalt live as freely as thy lord*, inti tgħejx fli stess libertà (meħlus) li stess daks li mgħallem (is-sinjur) tiegħec; *he has been drinking freely lately*, dan l-aħħar chien kiegħed jixrob wisk (il ħela); *the best thing to do is to tell him freely that he cannot sit for the examination*, l-aħjar ħaġa li tagħmel hi li tgħejdlu ċar u tond (mill-ewwel) li ma jistax jagħmel (jokgħod għall) esami; *I tell you freely*, ngħedielec chif inħossha.

FREEMAN—bniedem liberu, li m'hux lsir; min hu mgħadud mal pajsani ta xi belt jew mdaħħal f xi xirca magħhom.

FREE MARTIN — għoġla mwielda tewmija ma għoġol.

FREEMASON — mażun, frammażun.

FREEMASONIC—tal mażuni.

FREEMASONRY— mażunerija, frammażunerija.

FREE MINDED—li ma jimpurtahx, b'moħħu cwiet, bla ħsebijiet.

FREENESS—libertà, ħlusija; *freeness of speech*, libertà fil cliem, tluk ta lsien (li ngħejdu chif inħossu).

FREE-PASS — biljett biex wieħed icun jista jidħol b'xejn u cull meta irid xi moħien (f'xi musew etc.)

FREE PORT — port liberu (fejn il cummerċ jista isir minn għajr suggizioni ta xejn).

FREER—ħellies, minn jeħles.

FREE REED— bedbud etc. li lsien tiegħu icun bħal dac tal organetti.

FREE SCHOOL—scola publica, bla ħlas.

FREESHIP—ara *freedom*.

FREE SPOKEN—li jitchellem ċar, li igħejdha ċar; ċar.

FREE THINKER—libertin, min jaħseb chif irid u chif jakbillu u jagħmel ir-religion li jakbillu.

FREE THINKING—ara *scepticism*.

FREE TONGUED—li għandu lsien ħafif, li igħejdha chif iħossha, li jitchellem (jew igħejdha) ċar.

FREE WILL — libera volontà; raj; rieda; *they are minded of their own free will to go to Jerusalem*, iridu imorru minn rajhom Gerusalemm.

FREE WOMAN—mara libera, li m'hix lsira.

FREEZE — tirżaħ, ticsaħ, tagħkad (ilma meta isir silġ); *we will freeze to death if we stop here all night*, hawnec immutu bil bard (nirżħu) jecc nokgħdu il-lejl collu; *it freezes*, l-ilma kiegħed jagħkad (bil chesħa); *thy love doth freeze*, (Shakespear, *Taming of the Shrew*), l-imħabba tiegħec kegħda ticsaħ (tibred); *I was so frightened that I was afraid the blood would freeze in my veins*, jena bżajt tant li ħsibt demmi sejjer jiggela (jagħkad) fil vini (jew gewwa fija).

FREEZER—buzzun għal gelat, luminata ecc.

FREEZING—tgħakid, csuħa; gelu; li igħakkad; *it is freezing*, kiegħed jicsaħ (jiggela); *freezing pot*, buzzun tal luminata etc.

FREEZING MIXTURE—taħlita ta silġ misħuk bil melħ; taħlita ta affarijiet (ħwejjeġ) tal chimica bis-silġ jew minn għajr silġ.

FREEZING-POINT — fejn (il wakt) meta jibda l-ilma jagħkad u isir silġ; *The freezing-point in Fahrenheit's ther-*

*mometer is marked at 32o;* il pont fit-Termometru ta Fahrenheit li juri li il csieħ hu tant li igħakkad l-ilma, hua immarcat (maħzuz) fi grad 32o.

**Freja** ( fil Mitologija ta li Scandinavia)—Alla Mara ta li mħabba u ta iż-żwieġ; isem ta waħda mil cwiecheb li ra l-ewwel darba l'astronomu *D'Arrest* fis-sena 1862.

**Freight**— tagħbija ta bastiment; nol, tgħabbi bastiment, tinnoleggia.

**Freight boat** — dghajsa ( bastiment għat-tagħbija (m'hux għal passiggieri).

**Freight train**—trenu merci ; tren li għandu il vaguni tiegħu għal ġarr tal oggetti (merci, mercanzia etc.) u m'hux għal passiggieri.

**Freightage**—ħlas ta tagħbija li jeħu vapur etc. minn post għal jeħor.

**Freighted**—noleggiat, mgħobbi.

**Freighter**—min jeħu (jicri) bastiment għat-tagħbija tal mercanzija; min, jew dac li, jibgħat il mercanzija mal vapur tal art.

**Freightless**—bla tagħbija, m'hux mgħobbi, bla nol.

**Freit**—ħmerija li wieħed jemmen (superstizioni).

**Freith**—teħles.

**Freitty** } **Fretty** } superstizius, li jemmen ħmerijiet etc.

**Fremescence** — tgħerghir, frattarija.

**Fremescent** - storbius, li jagħmel għageb jew frattarija.

**Fren**—strangier, *so now his friend is changed for a fren,* ( **Spenser**, *Shepheards Calender)* u hecc issa ħabibu nbidel fi strangier (minn ħabib għamluh jew sar wieħed li ma jafuhx.

**French**—Francis; *can you speak* (jew *do you speak) French?* taf bil Francis? (taf titchellem bil Francis?); *the French,* il Francisi, il Francis, *when the French were fighting against the Prussians,* meta il Francisi chienu fil gwerra mal Prussiani ( meta il Francis chellu il gwerra mal Prussia ); *to take French leave,* titlak ( terħila ) minn għair ma tgħejd jew tavża lil ħadd; *I took French leave,* rħejtila bla cliem xejn; mort, tlakt minn għajr ma għedt il ħadd.

**French bean**—il fażola, fażola.

**French bit**—gulja ta rebecchin għat titkib fli njam jebes.

**French chalk**—dac il gibs li jusaw trab għal l-ingwanti jew biex jdaħħlu iż-żraben ; crojja.

**French-fake**—rabta jew tiwi ta ħabel fuk il bastimenti (ta abbord).

**French flyers**—taraġ bħal garagor ( iżda f'loc gej tond gej bil ġnieb jew indana ndana).

**French gurnard** — isem ta ħuta, it-trilja.

**French-heath** } **French honeysuckle** } isem ta ħaxixa.

**French horn**—cornu, isem ta strument tad-dakk (tar-ram).

**French jasmine**—giżimin Francis.

**French leek** – currat.

**French mercury**—isem ta ħaxixa, il buricba.

**French sole**—isem ta ħuta, l-ingwanta.

**French wheat**—karabocċ.

**French white**—dac it-trab ( gibs jew crojja li jusaw biex idaħħlu li ngwanti jew iż-żraben malajr.

**French window**—tieka li tinfetaħ u tingħalak fuk iċ-ċappetti.

**Frenchified** — magħmul, mibdul jew li sar francis.

**Frenchify**—tbiddel, jew tagħmel Francis.

**French like** — la Francisa, bħal Francisi ; ta Francis.

**Frenchman** — Francis (ragel); *I met a French man and two Englishmen,* ltkajt ma wieħed (ragel) Francis u ma żewġ Inglisi.

**Frend**—ara *friend.*

**Frenetic**—miġnun.

**Frenetically**—ta miġnun, ta mherwel.

**Frenzical**—ara *Frantic.*

**Frenzied**—miġnun, mherwel.

**Frenziedly**—ara *franticly.*

**Frenzy**—genn, therwil, thewdin ta miġnun; *but still my frenzy was not of the mind,* (**Byron**, *Lament of Sasso II*), iżda ma dana collu it-thewdin (il genn) tiegħi ma chienx tal moħħ;

*a frenzy man's sleep*, (**Ward**, *Sermons*), rkâd ta bniedem miġnun.

Frequence—folla, ħafna nies, ġabra ta nies; bosta, ħafna, katiħ; *with the vote consenting in full frequence*, (**Milton**, *Par. Reg.*), bil vot favorevoli ta dawc in-nies li chienu hemm miġbura; *there was a frequence of oaths*, (**Bishop Hall**, *Quo Vadis*), chien hemm ħafna ġuramenti.

Frequency—ħaġa ta dlonc, ta spiss.

Frequent—spiss, dlonc, cull mument; *frequent visits are troublesome*, iż-żjajjar ta spiss (dlonc) jicsru ir-ras jew idejku; *frequent*, tiffrecwenta, tmur spiss f'post; *I don't like you to frequent such places*, ma irridx li inti tmur spiss f'lochijet bħal dawn.

Frequentable—li tista tmur spiss fih; accessibli, li tista tilħku spiss jew cull meta trid.

Frequentation — mawrien spiss (f'loc).

Frequentative (verb)—fil grammatica hu dac il verb li juri il għamil spiss (ripetizioni ta spiss) ta azioni.

Frequenter — min, dac li, jiffrecwenta jew imur spiss (sicwit) f'xi loc.

Frequently — spiss, dlonc, sicwit, cull mument; ferm, bosta; *the place became frequently inhabited*, (**Sandys**, *travels*), il post intela sħiħ (chien ifful-lat) bin-nies.

Frequentness—ara *frequency*.

Frescade—post mdellel, għar-rwjeħ, bid-dell, bil frisc jew li kiegħed għal frisc.

Fresco—frisc, dell, frisc (m'hux għomma); *hellish spirits love more the fresco of the nights*, ta l-infern iħobbu actar il frisc ta bil-lejl (li spirti infernali iħobbu actar joħorġu għal frisc ta bil-lejl), (**Prior**, *Hans Carvell*); *fresco*, xorb frisc, li jiffrisca, jaħji, licur; *fresco*, pittura fuk il ħajt; *I have been to the ruins of Pompei and saw some beautiful frescoes there*, mort nara ir-rovini ta Pompei u rajt xi pittura fuk il ħajt sabiħa wisk; *fresco*, tippittura fuk il ħajt.

Fresh—chiesaħ, frisc; ġdid, m'hux kadim; ħelu, m'hux immellaħ; ġdid, li ma chienx kabel; li għadu chemm giè jew wasal, kawwi; lvent, ħafif, fuk ruħu; li għadu fl-aħjar tiegħu; spratcu; fis-sacra, ftit u xejn mċaklak; *I will draw thy water from the freshest spring*, (**Prior**, *Henry and Emma*), nimlielec l-ilma mill icsaħ fawwara; *he would preserve them new and fresh as on the bush they grew*, (**Walter**, *a la Malade*), iżommom tajbin u frischi bħallichiecu għadhom kegħdin jicbru (jew jinkatgħu mis) fis-siġra; *our garments are now as fresh as when we put them on first*, (**Shakspeare**, *Tempest*), ħwejjiġna issa għadhom ġodda li stess bħal meta lbisnihom l-ewwel darba; *is that fresh or salt water*, dac ilma ħelu jew ilma mielaħ? *this is fresh beer*, dina il birra għadha frisca; *fresh from the mills*, li għadu gej mill fabbrica; *the wind blows fresh*, ir-riħ kiegħed jonfoħ ġmielu (kiegħed jitkawwa); *a fresh horse*, żiemel lvent, ħafif għal giri; *he is lovely fresh and green*, sabiħ u għadu fl-aħjar tiegħu; *how green you are and fresh in this old world*, (**Shakespear**, *King John*), chemm għadec ibleħ u spratcu f'din id-dinja; *I could get fresh, as we call it, when in good company*, (**Marryat**, *Frank Mildmay, ch. XIII*), meta ncun ma nies sewwa, nista, ngħejdu aħna, nieħu xi katra żejda; *when I saw him coming I took fresh courage*, meta rajtu gej rġait għamilt il curaġġ; *he is still fresh in my memory*, għadu hecc kuddiem għajnejja.

Fresh fine—taxxa ġdida, li daħlet fi żmien sena.

Fresh fish—novizz; *and you are a very fresh fish here*, (**Shakespeare**, *Henry VIII*), u inti għadec novizz wisk hawn.

Freshen—titkawwa (ir-riħ); *on the 12th the wind freshened*, fit-12 taxxahar ir-riħ tkawwa (beda jonfoħ actar kawwi).

Freshet—xmara żgħira, nixxiegħa żgħira ta l-ilma.

Freshing—geddid (minn *iggedded*).

Freshish — ftit u xejn frisc jew ġdid.

Freshly—ġdid ġdid, ta issa; f'wak-

tu, tajjeb; *looks he as freshly as he did the day he wrestled*, (**Shakespeare**, *As you like it*), jidher hecc f'saħtu u tajjeb daks dac inhar li issara.

Freshman—novizz, wieħed li għadu ġdid f'post.

Freshness — csuħa, ħeffa, tiġdid; *he felt his soul become more light, beneath the freshness of the night*, (**Byron**, *Siege of Corinth XIV*), ħass ruħu iħeff fil csuha (frisc) ta bil-lejl.

Fresh new—li għadu ġdid, m'hux mħarreġ; *the fresh new seafarer*, (**Shakespear**, *Pericles III, 1*), il bahri li ghadu chemm beda ix-xogħol (li m'hux mharreġ).

Fresh shot—xhit ta xmara cbira (fejn tinxteħet xmara cbira) fil baħar, b'mod illi l-ilma baħar f'dawc li nhawi, fil wiċċ icun ħelu.

Fresh water — ilma ħelu; *fresh water fish*. hut ta l-ilma ħelu.

Fresh watered — msokki (li fih) l-ilma ħelu; li għadu chemm hu msokki, li msokki m'ilhux.

Fret—thanfis, saħna, chedda, ħakk (jew ħacc); xogħol bl-archett; thanfes, iss-ħhan, tchidd; tiecol; taħfi, thocc, tgħoroc, tnaddaf bil gheriec; taħdem bl-archett; titħanfes, tinchedd, tisħon, tiżbel; iżżejjen, iċċaklak ferm, theżżeż; tagħmel tastiera, iddokk (tmiss b'subgħajc) tastiera ta violin; *mark all his wanderings and enjoy his frets*, (**Herbert**), okgħod arah jiggerra minn hawn għal hemm u ħu piacir bil cheddiet tiegħu; *you have put me in a fret*, tajtni saħna (ferfirtni, jew tajtni tferfira); *fat children suffer sometimes from fret*, it-tfal smien icollom xi drabi il ħacc; *rust frets the iron*, is-sadid jecol il ħadid (il ħadid is-sadid jeclu); *I now instruct you how your teeth to fret*, (**Ovid**), issa ngħalmec chif tgħoroc snienec biex tnaddafhom (chif tnaddaf snienec bil gheriec); *this is fret work*, dana xogħol tal (bl-) archett; *nothing frets me more than this*, ma hemmx ħaġa li issaħħanni (tchiddni) actar minn dana; *do not fret yourself*, la tincuetahx ruħec (titbakbakx, tincheddx); *this water frets into the wood*, dan l-ilma jecol (jaħfi jibka nieżel u jidħol) fl-injam; *my skin frets*, il gilda tiecolni (icolli nħocc); *can you fret? (can you do fret work?)*, taf taħdem bl-archett? ; *the sedition thereby fretted more and more*, ir-rvell b'dana saħan actar u actar; *we fret, we fume*, niżblu u nisħnu; *to fret in*, tħallat mbid ma jeħor; *the box was fret with gold and precious gold*, il caxxa chienet mżejna bid-deheb u il ħaġar prezius; *you may as forbid the mountain pines to wag their high tops, and to make a noise, when they are fretted with the gusts of heaven*, (**Shakespeare**, *Merchant of Venice IV*), tista allura ma tħallix li is-siġar tal pin ta fuk il muntanji ma iċakalkux il kuċċata tagħhom jew ma jagħmlux ħsejjes meta icunu mċakalkin (mheżżin) b'dawc il buffuri tarriħ; *call me what instruments you will, though you cannot fret me*, (**Shakespear**, *Hamlet*), sejjaħli li strument li trid int, għad illi (iżda) ma tistax iddokkni (bħal ma iddokk billi tmiss b'subgħajc tastiera ta chitarra etc.)

Fretful—incwiet ncurlat li jincwieta ruħu, li jiżbel, li jisħon minn xejn jew malajr, li jitħanfes.

Fretfulness — incwiet, tmasħin; tħanfis.

Fretise—iżżejjen b'ornamenti maħdumin bl-archett; issebbaħ b'xogħol tal archett; *I could not help admiring the fretised columns*, ma stajtx ma nammirax (ma nitgħaxxakx bil ġmiel) ta dawc il colonni b'dac ix-xogħol tal archett li fihom.

Frettation—dwejjak, dieka.

Fretted — maħdum jew maktugħ bl-archett; mżejjen bix-xogħol tal archett; mżejjen b'ornamenti ta għamla quadra; *the vault of that church is fretted*, is-sakaf tond ta dic il cnisia mżejjen b'ornamenti quadri.

Fretten — mecul, moħfi; bin-nemex.

Fretter—li jecol, li ichidd; minn jincwieta, ichidd, isaħħan.

Fretting – tferfir, incwiet, tmasħin.

Fretty – mżejjen bix-xogħol tal archett.

Fretum—daħla fil baħar.

**Fretwork** – xogħol tal (ktigħ bl-) archett.

**Friability** —tkarkiċ, csir jew csur; tifric.

**Friable** — li jinchiser jew jitfarrac, li jiddecchec malajr; mkarkaċ; *this rock is extremely friable*, din il blata titfarrac malajr (mkarkċa wisk, minn xejn titfarrac).

**Friar** — patri, raheb; fli stampa, faċċata etc. li ma teħux sewwa mħabba fin-nukkas tal-linca ( inchiostru ) fuk it-tipi; *the Dominicans are called also Preaching Friars or Black Friars*, id-Dumnicani igħedulhom ( huma mgħarufin ucoll bl-isem ta ) Patrijiet Predicaturi jew il Patrijiet suwed; *the Carmelites are popularly known as white Friars*, il Carmelitani igħedulhom il patrijiet bojjod.

**Friar bird** – isem ta għasfur, il *Pimlico*, jinsab wisk fl'Australia; igħedulu hecc (għasfur patri) għaliex ma għandux rix f'rasu.

**Friar skate** – isem ta ħuta, ir-rajja lixxa.

**Friar's balsam** — isem ta ngwent (tintura tal benzonia) għal fejkien tal feriti.

**Friar's chickens** — flioles ( sriedec etc ) moklija.

**Friar's cowl** —il garni tal pipi ( ħaxixa salvaggia ).

**Friar's crow** / **Friar's thistle** } isem ta siġra taxxewc, xorta ta xewc.

**Friar's lantern** —il *fuochi fatwi* (ara *Will-o'-the wisp* ).

**Friar like** – bħal patri; li m'hux mharreġ fid dinja, li ma għandux middinja.

**Friarling** – patri żgħażugħ.

**Friarly** — bħal patri; li m'hux mħarreġ fid-dinja; li ma għandux esperienza.

**Friary**—cunvent, gemgħa tal ( post fejn icunu migmugħa il ) patrijiet; ħajja tal patrijiet, chif ighejxu il patrijiet; bhal patri; ta patri, *that is a friary cowl*, dic barnuża (capoċċ) ta patri.

**Friation** —frac, tkarkiċ, tfarric.

**Fribble** —bniedem li m'hux ta min jiccalculah; ħaġa belgħa, bniedem vojt, chiesaħ.

**Fribble** —tiċċajta; timxi mferċah; *it is not an easy thing to fribble with those two*, ma tantx tiċċajta malajr (chif gieb u laħak) ma dawc it-tnejn; *how the poor creature fribbles in his gait* (**Tatler**), dac li msejchen chif jimxi (jew chemm jimxi) mferċaħ.

**Fribbler** — ċajtier, bniedem vojt, bħal ibleh; żabicott, petitu.

**Fricace** — ħacc, għeric; *you make them smooth and sound with a bare fricace of your medicine* ( **Ben Jonson**, *Alchemist*), inti tillixxahom u tfejjakhom bil għericc biss tad-duwa tiegħec.

**Fricandeau** / **Fricando** } (bil francis) platt (tisijira) tal vitella bli stuffat ( stuffat tal vitella ).

**Fricassee**—fracassija; *soups, fricassees and ragouts* ( **Swift** ), brodijiet, fracassiji u ragùnijet (ragù); is-sajjar (tagħmel) fracassija.

**Fricassed** — msajjar ( magħmul ) fracassija.

**Friction**—għerik; *heat is produced by friction, compression and percussion* is-sħana issir bil gherik (billi togħroc jew tħocc żewġ ħwejjeġ ma xulxin jew flimchien) bil għafis, u bit-taħbit (billi tħabbat fuk ħaġa); *friction generates heat and is one of the chief means of developing electricity*, il għeric igib (jagħmel) is-sħana; u hu waħda mil l-ewlenin, ħwejjeġ li jagħmlu l-elettricità; tgħerfix fil fehma (twegħir, ġlied); *this was the cause of friction between the captain and the officers*, din chienet il caġun li chellhom xi igħejdu (li twegħru bejniethom) il captan u il fizziali; (dan chien il caġun tal inghirr nghirr li chien hemm bejn il captan u il fizziali ).

**Frictional**—tal għeric, li isir bil għeric.

**Frictionless**—minn għajr għeric.

**Friday**—il Gimgħa; *every Friday*, cull nhar ta Gimgħa; *on Fridays and Saturdays*, nhar ta Gimgħa u nhar ta Sibt; *Good Friday*, il Gimgħa il cbira; *Friday faced*, wiċċ ta wieħed kalbu sewda, wiċċ id-duluri; wiċċ it-tbatija;

*what a friday faced man he is*, chemm għandu wiċċu ta bniedem trist; għandu wiċċ id-duluri.

**Fridge** — toghrok, issellet, bil għeric.

**Fridge** — tittajjar minn haun għal hemm (Lħ.l ma tagħmel il għabra meta tidher f'xi raġġ tax-xemx); *the little motes ar atoms that fridge and play in the beams of the sun* (**Halliwell**), dac il ħafna frac rkiek jew għabra li jittajar l'haw u l'hemm fir-raggi tax-xemx.

**Fried**—mokli; *how do you like to have the fish fried or boiled*, chif tridu il ħut, mokli jew mgħolli?

**Fried-chickens** — brudett tat-tiġieġ jew tal flieles (brodu tat-tiġieġ, sriedek etc. bil bajt).

**Friend** — ħabib; kraba, tħabbeb, tagħmel habib, tgħejn; *he is a friend of mine*, dac ħabib tiegħi; *a friend in need is a friend indeed*, il ħabib fil bżonn hu il veru ħabib; *he has some friends left in America*, bakgħalu għad xi kraba l-America; *friends may meet but mountains never greet*, nies ma nies jiltakgħu, gebel ma gebel (muntanji ma muntanji) ma jltakax; *why don't you make friends with him?* għaliex ma tagħmilx ħbieb miegħu? *are you friends with him?* inti habib mieghu? *to make friends*, tagħmel paci; *let us make friends*, ejja nagħmlu paci; *I always friended them*, dejjem mxejt magħhom ta ħabib; *the people who favoured and friended still the name of Constantius* (**P. Holland**), in-nies li għenu u żammeu ma l-isem ta Costanziu.

**Friended** - bil ħbieb, li ghandu il ħbieb; mgħejjun, protett mill ħbieb; li jaf iħobb ta ħabib.

**Friendness**—ħbubija; ħbeberija.

**Friendful**—ta ħabib, li jaf iħobb, li igib rispett ta veru ħabib.

**Friending** — ħbubija, amicizia; mħabba ta ħabib.

**Friendless** — bla ħbieb; minsi minn cullħadd; *friendless, homeless, hopeless they wandered from city to city*, (**Longfellow**, *Evangeline*), minsijin minn culħadd (abbandunati) bla dar, u bla ebda tama huma iggerrew mil belt għal-oħra.

**Friendlihood** — ħbubija, amicizia, ħbeberija.

**Friendlike**—ta ħabib.

**Friendlily**—bħal ħabib; *tell me if it is not better to be suppressed freely and friendlily*, (**Pope**, *To Warburton*), għejdli chif tħossha u ta veru ħabib, jecc icunx aħjar li titneħħa għall collox.

**Friendliness** — ħbubija, amicizia, ħbeberija.

**Friendly**—ta habib; *to do one a friendly turn*, tagħmel piacir lill wiehed ta ħabib; tagħmillu favur cbir; *he has done him a friendly turn by going there*, għamillu piacir ta veru ħabib li marlu hemm; *he is living friendly with him*, kiegħed ighejx bħal veru habib miegħu; *let us drink together friendly*, ejjew nixorbu flimchien ta veri ħbieb.

**Friend-man**—ħabib.

**Friendrede**—ara *friendship*.

**Friendship** — ħbubija, hbeberia; għajnuna; xebħ; *they got into friend ship with him*, ghamlu ħbieb (daħlu fil ħbeberija) miegħu; *he succeeded to screw himself into his friendship*, rnexxielu jidħol fi ħbeberija mieghu; *we broke our friendship*, csirna il ħbeberija li chelna bejnietna (ma għadniex ħbieb, iggelidna); *gracious my lord, hard-by here is a hovel, some friendship will it lend you against the tempest*, (**Shakespeare**, *Lear III, 2*), sinjur, hawn fil krib (ma genbna) hawn dahla li tista issib fiha xi għajnuna (tista tischenn fiha) fit-tempesta; *we know those colours which have a friendship for each other*, (**Dryden**, *Dufresnoy)*, aħna nafu liema huma dawc il lewnijiet li għandhom xi xebħ (li huma xi ftit bħal xulxin).

**Friendstead**—li għandu ħabib; *I am sure while he lives, I am well enough friendstead*, (**Rutterford**), jena naf fis-sgur, li dment (sa chemm) jibka ħaj hu icolli (jibkgħali) dejjem ħabib.

**Frier**—min, dac li, jakli.

**Friese**—lsien (lingua) tan-nies ta dic l-art li tigi fl-Olanda għan-naħa

tal Grigal taz-Zuyder Zee; ragel (bniedem) Olandis tan-naħa taz-Zuyder Zee.

Friesland – provincia tal Olanda li tigi għal grigal taz-Zuyder Zee.

Frisian—wieħed minn *Friesland*.

Frieze—drapp tas-suf bil pil; friż, (dic il biċċa faxxa tal gwarniciun li tigi bejn l-architrav u 'l gwarniċa).

Frieze-panel — il panew ta fuk ta bieb (li icollu sitt panewwijiet).

Friezing - tajjeb għal (li jagħmel) dac id-drapp tas-suf msejjaħ *friż*.

Friga – (fil Mitologija) isem ta alla mara falz ta li Scandinavi, il mara tal odiu—dic li għaliha hia msemmija il ġurnata *Friday* mill-Inglisi; *Friga*, isem ta waħda mill-asteroidi (cwiecheb) li ra l-ewwel darba *Peters* fit-tnax ta Novembru tas-sena 1862.

Frigate—freigata.

Frigate bird—isem ta tajra cbira bħal ajcla.

Frigate-built — magħmul, immattjat freigata.

Frigatoon—isem (xorta) ta bastiment Venezian li għandu il poppa gejja cwadra, bla arblu ta kuddiem—bl-arblu tan-nofs u tal poppa biss.

Frigefaction—għemil tal bard.

Frigefactive – li jagħmel jew igib bard.

Frigerate – tchessaħ.

Frigeratory — frigeratoriu, camra chiesħa fejn iżommu laħam, ħut etc. fil frisc biex ma jitħassrux.

Frigga—ara *friga*.

Friggle - ara *wriggle*.

Fright — katgħa; dehxa, beżgħa, nafra, waħx; ħaġa li tbażża (babaw), takta, tidhex, (tati dehxa) tbażżagħ, tnaffar, twaħħax; *you put me in a great fright*, tajtni katgħa cbira; *he is in a terrible fright*, għandu dehxa (beżgħa) cbira (jinsab mbażża wisk); *you will fright him*, tbeżżgħu, tatih katgħa (jew dehxa); *he will not fright me*, ma ibeżżgħanix; *he frighted me out of my wits when I heard him shouting*, tani katgħa bellaħni (werwirni) meta smajtu igħajjat; *I never saw such a mortal fright as the new governess*, (Mrs. H. Wood, *East Lynne*), katt ma rajt wiċċ actar icreh (ħaġa actar cherha li tbażża) dac il governanti il ġdida; *the horse took fright*, iż-żiemel nafar.

Frighten — tbażża, takta, tnaffar; tgherrex, twaħħax; *you will not frighten me*, ma tbeżżgħanix; *he was frightened to death*, baża għal mewt (baża sħiħ).

Frightenable—li jista icun mbażża, li jitbażża (jew jibża) minn xejn.

Frightful—tal biża, li ibażża, waħxi; *that was a frightful spectacle*, dan chien spettaclu (xenata etc.) tal biża (li ibażża); *that was a frightful day*, dic chienet ġurnata tremenda (tal biża).

Frightfulness – biża, waħx.

Frightless—li ma jibżax, bla biża.

Frightily—bil biża, bil waħx.

Frighty—li jibża, mbażża; terribbli li iwaħħax.

Frigid — chiesaħ, rieżaħ; biered mejjet, bla ħeġġa; *the frigid zones are those near to the poles and the torrid ones are those near the Equator*, iz-zoni cheshin huma dawc ta ma genb il poli, u is-sħan huma dawc ta ma dwar l'Equatur; *he met us in a frigid manner*, lakagħna chiesaħ chiesaħ (bil bruda, bla ħeġġa ta xejn).

Frigidarium—il camra fejn icun il banju chiesaħ.

Frigidity — chesħa, resħa; csuħa, bruda, nukkas ta ħeġġa; *Ice is water congealed by the frigidity of the air*, is-silġ hua ilma magkkud bil chesha tal aria; *he is endowed with the frigidity of decrepit age*, għandu fuku dic l-indifferenza (dic il bruda jew dac in-nukkas ta ħeġġa) ta wieħed xiħ għacca.

Frigidness—chesħa, resħa, csuħa.

Frigorific / Frigorical } li igib jew jagħmel il bard jew il chesħa (li ireżżaħ).

Frill - frill, xabò; titchexchex, titrigħed bil bard; it-tkanfid tar-rix ta għasfur (bħal tas-seker) meta icun iħoss il bard.

Frill-lizard—xorta ta gremxula li tinsab l-actar fl-Australia, hecc msejħa għaliex għandha bħal frill jew xabò fuk għonkha.

Frilled—bil frill jew bix-xabò.

Frilling—frill, xabò; *buy two yards frilling and three yards of lace*, ixtri żewġ jardi frill u tliet jardi bizzilla.

Fringe—frenża; iddawwar jew iż-żejjen bil frenża.

Fringe-tree—isem ta siġra li ticber fl-America ta fuk, u fl-Indji ta Lvant.

Fringeless—bla frenża.

Fringe like—bħal frenża, li gej jew magħmul bħal frenża.

Fringe-maker—minn jagħmel jew jinseġ il frenża.

Fringilla—il pettiross.

Fringy—bil frenża (mdawwar jew mberfel bil frenża).

Fripper—min jixtri u ibigħ ħwejjeġ (kliezet etc.) kodma.

Frippery—post (ħanut) fejn jinbigħu il kliezet u ħwejjeġ oħra kodma; ħwejjeġ ta lbies kodma jew scartati; negoziu (xiri u beigħ tal ħwejjeġ ta lbies kodma jew scartati; hwejjeġ li ma jiswewx (bagatelli etc.); *the growing taste for such frippery*, (Macaulay, *History of England*), il gost cbir li kiegħed jicber (jiżdied) għal dawn il ħwejjeġ li ma jiswewx (għal dawn il bagatelli jew ħwejjeġ żgħar).

Friseur—min jirranġa (jomxot jew jidfor) ix-xagħar.

Frisk — tbahrid, timrih, tkabiż; kmis; raġġ (raġġar); tmeghiż (għamil jew kbiż bħal mogħża); titbahrad, titmieraħ; tirraġġa, titmiegħeż; *and the gay man frisked heneath the burden of three score*, (Goldsmith, *the Traveller*) u ir-ragel fuk ruħu (ċajtier etc.) beda (chien) jitbahrad (jew jitkamas) taħt il pis tas-sittin sena li chellu fuk spallejh; *I saw the young lambs frisking about*, rajna il ħrief żgħar jitbahardu (jimirħu, jitkabżu jew jitmegħżu).

Friscal — tbahrida, kabża, timriħa etc.

Frisker—min jakbeż u jitbahrad; mkareb.

Frisket—fraxchetta (għal torchiu jew għal ġbid ta li stampa biex iż-żomm il carta, li ma icolliex tigi fuk it-tipi, nadifa).

Friskett—żrinġ żgħir, ferħ ta żrinġ.

Friskful—collu tbahrid, kbis; ferħan.

Friskiness—tbahrid, timriħ, raġġ; tmegħiż, ferħ.

Frislet—taħwida żgħira, tmegħira; ticmixa żgħira.

Frisky—ferħan, hieni, ferrieħi.

Frist—iddum ftit, tittarda, tħalli għall ftit taż-żmien; tislef, tati għal ftit taż-żmien; tati bid-dejn.

Frisure—nucclar tax-xagħar; maxta bin-noccli.

Frit—dac collu li isir bih il ħġieġ; tagħmel il ħġieġ (billi tkiegħed fi sħana cbira il material li bih isir il ħġieġ biex tneħħi minnu jew issaffih mil l-umidu u l-acidu carbonicu).

Frith—daħla fil baħar; port, bħal ħajt tal pali fl-ilma (fi xmara) biex iżomm il ħut u icunu jistgħu jakbduh.

Frith — bosc magħluk (għal kbid taċ-ċriev etc.); bosc, foresta; ġonta raba.

Frithe—teħles; tiddefendi, tħares, tagħlak; tibża għal.

Frithy—collu jew mimli boschijiet.

Fritillary—xorta ta giliu.

Fritinancy—għajjât, twerżik ta insett.

Fritter — xcunvat, sfinġa, biċċa (għagina etc.) maktugħa għal kali; biċċa, nitfa, farca, ponta, daks xejn; tkatta nitfa nitfa (għagina etc.) biex takli; *to fritter away*, tkatta bċejjeċ bċejjeċ għal xejn (għal hala).

Frivolity—frugħa.

Frivolous—fieragħ, li m'hux ta min jati contu, insinjificanti.

Frizette—toppu jew xagħar barrani (li jagħmlu in-nisa biex juru li għandhom xagħar twil u sabiħ).

Frizz — iggigħed, tinnoccla ix-xagħar (bil furficetti jew molol magħmula għal apposta); xagħar innucclat.

Frizzing—nucclar tax-xagħar.

Frizzle—iggigħel, tinnoccla ix-xagħar; xagħar mgigħed; noccla xagħar.

Frizzle—iż-żniet (l-azzar li tati bieh fuk il ħaġra biex ittajjar jew tagħmel suffarelli).

Frizzling—gegħid, nucclar tax-xagħar.

Frizzly — mgigħed, innucclat (xagħar).

Frizzure—maxta (dafra) bin-noccli; *his hair had not received the fashionable frizzure*, ( **Graves** ), xagħru chien għadu m'hux mimxut b'dic id-dafra bin-noccli.

Frizzy—innucclat, mgigħed.

Fro—minn ; lura ; *to and fro*, lura u'l kuddiem, l'hemm u l'hawn ; *I was employed in passing to and fro about relieving of the sentinels*, (**Shakespear**, *1, Henry VI*), xogħli chien li niġri l'hawn u l'hemm immur u niġi biex inbiddel is-sentinelli (il għases).

Frock—libsa, ġobba tat-tfal (mantar); *a child's frock*, libsa ta tarbija (ta tifla żgħira) ; *frock* (il *flock* tal malja li il baħrin jilbsu f'loc il flanella) ; *the stocking manufacture is now carried to a considerable extent. Besides stockings they make frocks, mittens* etc., bixxogħol tal calzetta kegħdin issa jagħmlu bosta xorti, bħal ma huma il flocchijiet (tal baħrin) ngwanti etc.

Frock-coat—surtun (*surtout*).

Frocked—bil libsa.

Frockless—bla (minn għajr) libsa.

Frob—mara maħmuġa, dendula.

Frog—żrinġ; dic l-accetta b'xi ornament fil ġlecchijet ta l-ufficiali; żiemel bejn is-sena u is-sentejn ; *the frog croaks*, iż-żrinġ igħajjat ; *frog*, bħal callu li jitla f'nofs siek iż-żwiemel ; torbot, takfel bl-accetta bħal dic tal ġlecchijet militari.

Frog-eater—min jecol iż-żringijet (hecc l-Inglisi isejħu lil xi Francis b'disprezz, billi jafu li il Francisi jeclu jew iħobbu iż-żringijet).

Frog-fish—isem ta ħuta, il petriċa.

Frogging — dac il gallun li icun hemm fil ġlecchijet tal ufficiali etc.

Frog's foot—isem ta ħaxixa.

Froggy—collu, jew mimli, żringijiet.

Frog's march—mixi fuk l-idejn u is-sakajn ; mixi imbè, mixja bhal taż-żrinġ ; *he had a frog's march, that is to say, on hands belly and knees* ( *Sir* **S. Lakeman**, *What I saw in Kaffir Land, page 20* ), chellu jimxi bħal żrinġ (imbè) jigifieri fuk idejh, żakku u rcubtejh.

Frogwort—isem ta pianta ( ir-rannunculi ).

Froise—*bacon* (bejchen) msajjar fi ftira ; ftira bil laħam tal ħanżir jew bl-ardu.

Frolic—daħc, ċajt, logħob żuffiettata; tiddieħec, tiċċajta, titligħeb ; *the gambols of each frolic child*, (**Scott**, *Marmion* ), it-tkabiż (tbahrid) tat-tfal li iħobbu jitliegħbu ; *make them an appointment between jest and earnest, it will look like a frolic*, (**Vanbrugh**, *Provoked wife*), tagħmlilhom patt (ftehima) bejn il ħlieka u is-serietà tcun tidher bħal żuffiettata.

Frolic-gambol — tbahrid, żuffiet, ċajt.

Frolicful—collu logħob, żuffiet jew ċajt.

Frolicky — tad-divertiment, xalar ; taż-żuffiet, tat-tbahrid ; *make a good frolicky half-day with them*, (**Richardson**, *Clarissa*); għaddi nofs ta nhar sewwa magħhom divertiment.

Frolicness— tbahrid, logħob, ċajt etc. ; *mirth, jollity, frolickness of youth as you call them*, (**Goodwin**, *Works* ) ferħ, tbahrid, u logħob taż-żagħżagħ chif issejħulu inthom.

Frolicsome—daħħiec, ċajtier.

From — minn ; *where do you come from ? (where are you coming from ?* ) minn fejn int gej ? ( mnej' gei ? ) ; *I come (I am coming) from London*, gej minn Londra; *from the 1st. instant*, mil-lewwel ta dan ix-xahar li aħna fih ; *from top to toe*, mill kuċċata ta rasu sal ponta ta riġlejh; *from abroad*, minn barra minn Malta ; *from the beginning*, mil-lewwel (mill bidu); *from my heart*, minn kalbi ; *from hence*, minn hawn; *from whence* (*where from*)? minn fejn ?; *he kept me from going*, żammni li ma mortx ; *go from me to tell him*, mur għejdlu għalija ( għejdlu li għedtlu jena ) ; *from the King*, mis-Sultan ( da parti tas-Sultan ); *from my youth*, minn żgħużiti, *to lie from one another*, torkod culħadd sodda għalih ; *from henceforth*, minn issa il kuddiem (għalligej); *to go from one*, titbigħed minn ( tmur u tħalli lil ) xi ħadd ; *from above*, minn fuk, *from a*

jew il werak ta dic il ħaxixa morra li jagħmlu minnha il birra.

Hopper—min (dac li) jakbeż; logħba tat-tfal, siek iz-zopp jew zichizopp; lembut mdendel fis sakaf mimli bl-ilma u ir-ramel biex ikattar dejjem fuk il ħgieġ ta dac li icun kiegħed jakta il ħgieġ fil fabbrica; il friscatur tal-lochi; duda li titrabba fil perżut; delu ta mitħna; dac li (min) jiġbor il *hops* jew dic il ħaxixa morra li jagħmlu il birra minnha.

Hopper cock—vit tal-lochi; tokba mnejn jgħaddi (joħroġ) dac li icun hemm fil-lochi.

Hoppet—bixchilla (koffa żgħira tal idejn); tarbja ta fuk id-dirgħajn; chejl ta dawc li jaħdmu fil minjeri biex jaraw chemm katgħu jew ichejlu it-trab u il gebel etc. li icunu katgħu.

Hopping — kbis (fuk siek waħda), mixi fuk siek waħda, mixi bħal tal għasafar; il ġbir tal *hops* jew dic il ħaxixa morra li jagħmlu il birra minnha.

Hopping-dick — merill (għasfur) chif isejħulu in nies tal Ġamajca.

Hopple—ixxecchel (torbot iż-żewġ sakajn flimchien); tfixchel, ixxecchel; xchiel, rbit tas-sakajn biex tfixchel fil mixi (biex ma tħallix żiemel etc. jiġri chemm irid).

Hops—ħaxix morr għal mal birra (li iħaltu mal birra meta jaħdmuha.)

Hora—sigħa.

Horal—ta sigħa, li idum sigħa.

Horally—ta cull sigħa.

Horarious (fil botanica) — werak, fjur li idum sigħa biss (li jiftaħ għal sigħa imbgħad jinxef u jispiċċa).

Horary—tas-sigħat, li juri is-sigħat; li idum ftit, li ma idumx actar minn sigħa; ta sigħa żmien jew ħajja; *horary or soon decaying fruits of summer*, (**Browne**, *Vulgar Errors*), frottijet tas-sajf li ma idumux tajbin actar minn sigħa (li wara sigħa jitħassru u u jispiċċaw).

Horary circles—circuli (ħżuż), maħżużin fuk il globu, li juru sigħat.

Horary motion—il mixi li tagħmel l-art jew id-dinja (id-dawra li tagħmel jew iddur) f'sigħa; dawra (arc li tagħmel id-dinja fid-dawran tagħha) ta ħmistax (15°) il grad.

Horatian—tal poeta *Horatio* (Oraziu).

Horde — katgħa, gemgħa nies li dejjem tiggiera; salt nies; il gozz (tan-nies); *he died sword in hand with the horde*, miet mal gozz bix-xabla f'idu (jiccumbatti).

Hordeolum — xgħira (li titla fix-xifer tal għajn) igħejdulha ucoll *stye* jew *sty*.

Hordeum—xorta ta xgħir li jiober (jinsab) fl-America t'Isfel.

Horebound—il marubia (ħaxixa).

Horen—tagħmel adulteriu, tiżnen.

Horgh—ħmieġ, kżież, tcagħbir.

Horchen—tħammeġ, tcagħbar.

Horizon—orizzont, xefak, bejn is-sema u l-ilma.

Horizon bounded—li jilħak ma (sa) l-orizzont; sa chemm tara b'għajnejc; il barra (bogħod) sa chemm igibu jew iwasslu għajnejc.

Horizontal—tal orizzont, orizzontali.

Horizontally—fuk li nvell, bħal jew chif jidher l-orizzont; f'linja parallela ma l-orizzont.

Horn—karn ta annimal; karn għal porvli; tazza tal karn; il cornucopia jew il karn tal abbundanza jew tal gid; is-simblu tal gid jew tal abbundanza; it-tarf tal kamar meta icun għadu chemm gedded jew icun wara l-aħħar quart; it-tarf tal incwina (dac li jispiċċa bil ponta); *horns* fejn icunu kegħdin il ħbula f'tambur; cornu, strument tad-dakk; tagħmel il krun, tgħammar bil krun; *the horns of an ox*, il krun ta għendus; *hart's horn*, krun taċ-cerv; *horn mad*, għajjur; *to blow* jew *wind the horn*, iddokk il karn (bħal dac tal mitħna jew tal caċċaturi); *to play the horn*, iddokk il cornu; *shoehorn*, għadma (karn) taż-żraben (li tgħejn biex iddaħħal iż-żarbun f'sakajc); *with his horn full of good news*, (**Shakespear**, *Merchant of Venice*), bil karn tiegħu mimli bl-aħbarijiet tajba; *my lady goes to kill horns*, (**Shakespear**, *Love's Labour*

*lost)*, marti tmur toktol ic-ċriev (għal caċċa taċ-cerv); *my brother plays the saxe horn*, hia idokk il cornu (sacs); *to put to the horn*, tesilja, tchecci jew titturufna bniedem minn pajjis għal xi delitt li icun għamel contra ir-Re jew il Gvern.

Horn beak—isem ta ħuta, li msella.

Horn book—l-abbecedariu (l-ewwel ctieb, tas-santu *Cruċ)*.

Horn distemper— marda fil bhejjem li tidher fi krunhom.

Horn-drum — rota f'pompa jew macna għal l-ilma.

Horn lantern—fanal bil karn (folji tal karn f'loc il ħġieġ.

Horn mad— irrabiat (mitluf) daks jew bħal ghendus; *if this should ever happen, thou wouldst be horn mad*, (**Shakespear**, *Much ado about nothing*), jecc katt isir dana inti sgur issir annimal (tincorla b'mod li tintilef kisheo ghendus ncurlat).

Horn maker—min jaħdem fl-affarijet li isiru mil krun; dac li jagħmel it-tazzi tal karn (jew mil karn).

Horn of plenty—il *cornucopia*.

Horn pick—(ħuta) il-lizz.

Horned—bil krun, li għandu il krun, mukran jew li għandu it-truf (li jispiċċaw bil ponot) bħal krun; *the horned moon that shines by night*, (**Milton**), il kamar mukran li jiddi bil-lejl.

Horned horse — żiemel bil krun (jew *gnu)* ara.

Horner—min jaħdem jew ibigħ il krun jew l-affarijiet magħmula mil karn; min idokk il karn; min jagħmel il krun; bniedem (wieħed) mchecci minn pajjisu, esiljat jew turufnat.

Hornesite—isem ta mineral abjad daks is-silġ.

Hornet — żunżan bagħli, bagħal taż-żunżan; bniedem bużżieka, pittma, li jitfantas minn xejn; *he dared not speak out and provoke the hornet*, (**Jortin**), ma issugrax jitchellem biex ma jatix xi igħejdu lil dawc il ħafna bżieżak (jew pittmi, li jitfantsu minn xejn).

Horn fish—il-lizz (ħuta).

Hornful—mimli karn, mimli tazza tal karn.

Hornie—dac tal krun, ix-xitan, iddemoniu.

Hornify—tagħmel il krun, tgħammar bil krun.

Hornish—bħal karn, li għandu mil karn, li gej bħal karn; ftit u xejn jixbeħ il karn.

Hornless—bla krun.

Hornlet—karn żgħir; ħarġa (ħaġa żgħira maħruġa) il barra.

Horn pipe—iż-żakk (li idokku żmien il Carnival etc), imsejħa hecc mil krun li icollha f'tarf iż-żmamar.

Hornshaving — it-tlakkix jew lakx li jatu minn krun ic-cerv.

Horn stone—xorta ta gebla bħal dic taż-żniet.

Hornwork—fortificazioni, sur, tarf ta sur, li gej bir-rchejjen jew bil cantunieri.

Hornwort—xorta ta ħaxixa li ticber fl-ilma.

Horny — tal karn, magħmul mil karn, bħal karn; jebes; bħal callu li jitrabba f'sakajn iż-żwiemel (taħt); *he has horny hands*, għandu jdejh jebsin, bil callu (tax-xogħol); *horny-frog*, callu taħt siek żiemel.

Horny wink—f'loc *lapwing* (ara).

Horography—is-sengħa (ix-xogħol) tal uċuħ tal arloġġi jew tal ħżuż tassigħat etc. (fuk il wiċċ tal arloġġi).

Horologe—arloġġ; wieħed (seftur) li xogħlu hua biss li igħajjat il ħin (igħid x'ħin hu).

Horologic / Horolo: ical — tal arloġġ, tal ħin; tjuri li jiftħu u jagħalku fil ħin tagħhom (il ħin li fih jiftħu jew jagħalku dawn il fjuri.

Horologiographer—arloġġar.

Horologist — arluġġar; wieħed li jifhem fl-arloġġi (u chif isiru).

Horometer — arloġġ, strument li ichejjel jew juri il ħin (jew iż-żmien).

Horometry—chejl jew marcar tal ħin (tas-sighat etc. chif igħaddu wara xulxin).

Horopter—(fl-ottica) linja minn għajn għall-oħra għal li studiu ta dawc li jistudiaw fuk il għajnejn.

Horoscope—Oroscopiu, ħażż (carta) li juri it-tul tal lejl u tan-nhar, f'cull pajjis tad-dinja, ma tul is-sena; studiu

fuk wiċċ is-sema ta chif icunu, jew f'liema post icunu il cwiecheb f'certu ħin, biex minn dana l-arloġġ icunu jistgħu iħabbru u jgħejdu x'għad igħaddi minn xi ħadd li icun twieled f'dac il ħin.

Horoscoper—astrologu, wieħed li jagħmel studiu fuk il cwiecheb biex minn dana iħabbar u igħejd x'għandu igħaddi mil bniedem u xi ħwejjeġ oħra.

Horoscopic / Horoscopical } tal *horoscopy* (ara).

Horoscopy—is-sengħa li thabbar u tcun taf x'għad isir jew jiġri billi thares u tistudia fuk il cwiecheb u'l mixi tagħhom; *magic, horoscopy, astrology are almost the very same thing,* is-saħrijiet (sħarijiet) orografia u astrologia huma tista tgħejd li stess ħaġa (ħaġa waħda).

Horrent — mwakkaf ħal lanżit mxewwecc; wiekaf; bħal xagħarna meta nieħdu xi katgħa jew jncunu mbeżżgħin ferm.

Horrible — tal biża, li ibażża, waħxi.

Horribleness—waħx, cruha cbira (li twaħħax jew tbażża); *the horribleness of the mischief,* (**Sidney**, *Arcadia*), il cruha cbira (li twaħħax) tal ħsara.

Horribly—li iwaħħax, li iwerwer (bil biża); *the ladies here are horribly ugly,* is-sinjuri (nisa) hawn coroh sħiħ (li ibeżżgħu).

Horrid—tal biża, li ibażża, li iwaħħax; waħxi; mkanfed (donnu xewc xewc); *his haughtie helmet, horrid all with gold,* (**Spenser**), l-elmu tiegħu għoli mkanfed collu (donnu micsi bil ponot) tad-deheb.

Horridness—biża, waħx, cruha li tbażża li twerwer, li twaħħax.

Horrific—li ibażża, tal biża, tal waħx, waħxi.

Horrify — tbażża, twaħħax, twerwer bil biża.

Horripilation—meta thoss xagħrec jitkanfed jew ikum, għaliex tcun imbażża jew meta tieħu xi katgħa.

Horror — biża, waħx; tchexchixa bard sinjal li tcun ħadd rib jew icollox xi ħajta deni; *the horrors,* l-inquiet, ir-rogħda etc. ta dawc li icunu jixorbu wisk spiriti; is-sinjal tad-*Delirium Tremens,* tas-scaren.

Horror stricken—mwerwer, mbicchem bil biża.

Hors de combat—barra mil fili tal combattiment; li ma jiswiex actar biex icompli jiggwerra; smattat.

Horse—żiemel, cavalleria, cavallett tal għuda; xogħol mħallas kuddiem, (kabel ma icun lest); zappapied (cima li fukha ipoġġu riġlejhom, jew jekfu, il baħrin wakt li icunu jiġbru, jew ichebbu, il kluħ mal pinnuri); ħadida f'dgħajsa jew bastiment għal kluħ (għar-randa); it-tavla etc., fuk torchiu fejn icun hemm lesti il carti għal li stampa; isem ta għankud cwiecheb; tlakka id-debba maż-żiemel (biex id-debba jista icollha il frott); *that is a race horse not a cart horse,* dac żiemel tat-tigrija m'hux żiemel tal (biex jaħdem bil) carrettun; *a wooden horse,* żiemel tal għuda; *the armies were appointed, consisting of twenty five thousand horse and foot,* (**Bacon**, *War with Spain*), it-truppi ingħażlu biex imorru u chienu ħamsa u għoxrin elf cavlarija u suldati tal-linja; *to ride a horse,* tircheb iż-żiemel (fuk iż-żiemel) *a wooden horse,* cavallett; *to give a horse the head,* terħi il brilja (iż-żiemel biex jiġri u imur fejn irid); *to flog a dead horse,* taħdem għal xejn; tisħak fl-ilma; *to take horse,* tircheb iż-żiemel; *and there taken horse to tell the camp what deads are done in Rome,* (**Macaulay**, *Virginia*), u hemm richeb (tala fuk iż-) żiemel biex iħabbar fil camp fuk dac li chien kiegħed isir f'Ruma; *to take the horse,* tlakka id-debba maż-żiemel biex icollha il frott; *to horse,* isservi biż-żiemel lid-debba, biex din jista icollha il frott; titla jew tircheb fuk iż-żiemel; tforni biż-żiemel jew biż-żwiemel; tieħu fuk daħrec bħal ma jagħmel iż-żiemel; *the brigands were all horsed,* il briganti chienu collha fuk iż-żwiemel (rechbin); *the spirit horsed him like a sack,* (**Butler**, *Hudibras*), li spirtu (il fatat etc.) ħadu (mar bih) fuk daħru kisu xcora; *to horse,* tricheb fuk id-

dahar biex tati cavall ( jew issawwat b'virga ); tircheb b'sakajc miftuha bħal fuk iż-żiemel; tkalfat (timla ix-xkuk tal bastimenti bli stoppa biex ma jagħmilx ilma il bastiment); tit-ħallas kuddiem ta xogħol li għad toun trid tagħmel; *he got well horsed for such a breach of discipline*, kala ca-vall sewwa talli nakas u ma għamilx li chellu jagħmel ( ma obdiex) ; *windows are smothered and ridges horsed*, ( **Shakespear**, *Cariolanus* ), it-twieki fgati u ic-ċnut bin-nies fukhom kegħ-din siekhom waħda ·gewwa u oħra barra ; *never look a gift horse in the mouth*, ta b'xejn collox tajjeb.

Horse — ordinariu, comuni, cbir ; *horse radish*, ravanell ; *horse chestnut*, siġra tal kastan cbira, kastan ; *horse-ant*, xorta ta nemla cbira.

Horse artillery—canuni żgħar li jistgħu jimmaniġġawhom malajr fuk il camp.

Horseback—fuk iż-żiemel (riecheb, rchib) ; *four came on horseback )*, erb-gha gew fuk iż-żiemel (richbin).

Horsebarracks — stalla għaż-żwie-mel fejn iżommu iż-żwiemel is-suldati tal cavallerija.

Horse bean — ciċri (gilbiena) li jatu għal l-ichel liż-żwiemel.

Horse block—gebla etc. biex titla fukha ħalli tilħak titla fuk iż-żiemel.

Horse boat—dgħajsa miġbuda miż-żwiemel.

Horse box — caxxa għaż-żwiemel fejn iżommuhom abbord etc.

Horse boy — tifel li jindocra iż-żwiemel.

Horse bramble—xorta ta għoliek, ward salvaġġ.

Horse breaker — min iħarreġ iż-żwiemel ( ichissirhom għal l-inginji etc.)

Horsechestnut—xorta ta siġra li tagħmel il fjuri u'l frott (velenus) bħal kastan.

Horse clipper — min ikarwes iż-żwiemel.

Horse cloth —il ħwejjeġ jew twi-tijet li jitkegħdu fuk dahar iż-żiemel kabel il berdgħa.

Horse coper—min ibigħ żwiemel xjuħ jew għajjenin bi żwiemel tajba.

Horse courser — min iżomm iż-żwiemel għal giri ; min igerri iż-żwie-mel ; min jinnegozia fiż żwiemel (jix-tri u ibiegħ jew ipartat iż-żwiemel).

Horse collar - maħanka ta żiemel.

Horse crab —xorta ta granċ, granċ cbir bħal għaġusa.

Horse-cucumber — ħjar cbir, ħjar mill-aħdar.

Horse drench — porga għaż-żwie-mel.

Horse emmet—xorta ta nemla cbira.

Horse face — wiċċ cbir u goff; wiċċ tawwali (bħal ta żiemel).

Horse fair — fiera ta (post fejn jimbigħu) iż-żwiemel.

Horse fettler - dac li fil minieri icollu ħsieb (jindocra) iż-żwiemel.

Horse fish —iż-żiemel tal baħar.

Horseflesh — laħam taż-żiemel ; żwiemel ; *he is a good judge of horse flesh*, jifhem fiż-żwiemel.

Horsefly—dubbiena bħal xidia li tokros iż-żwiemel.

Horsefoot —xorta ta ħaxixa.

Horseguards — rigment (cavlaria, ta nies magħżula) tar-Re tal Inghil-terra.

Horse hair — xagħar ( ta fuk il għonk u denb) iż-żiemel (li minnu jinżġu dac id-drap msejjaħ "lanżit" għas-siggiet, pultruni, sufanijet etc.)

Horse heel—xorta (isem) ta ħa-xixa, li fil Botanica msejħa : *Inula Helenium*.

Horsehoe—xorta ta magħżka, bħal moħriet żgħir (miġbuda miż-żiemel) ; tnakkax għalka, tnaddaf (takla il ħa-xix ħażin) minn għalka.

Horse hoof – difer iż-żiemel ; isem (xorta) ta ħaxixa li fil Botanica hi magħrufha bl-isem ta ; *Tussilago Fur-fara*.

Horsejockey — gerrej, wieħed li (min) jiddelitta biż-żwiemel (irabbi, igħallem jew iħarreġ żwiemel għal giri) ; min jinnegozia fiż-(jixtri ibigħ jew ipartat) żwiemel.

Horse knacker—min (dac li) jixtri iż-żwiemel xjuħ u joktolhom għal-laħam, għadam etc. tagħhom.

HORSE KNAVE—*groom* (ara).

HORSE LAUGH—daħca cbira, goffa.

HORSE LEECH — duda taż-żwiemel; xidia; tabib taż-żwiemel, veterenariu.

HORSELITTER—branda, bħal caless, li imixxu żewġ żwiemel fuk il bsaten jew lasti.

HORSELOAD—tagħbija ta żiemel.

HORSE MACKEREL—is-sawrella ( ħuta).

HORSEMAN—cavallier, ragel fuk iż-żiemel, xorta ta ħamiem.

HORSEMANSHIP—rcub (rchib) ta fuk iż-żiemel (il ħila etc. li wieħed icollu li jircheb jew jimmaniġġa iż-żwiemel).

HORSEMARTEN—naħla cbira.

HORSEMATCH—isem ta għasfur, bućakk, dumnican, bućakćak.

HORSEMEAT—għalf ( ichel, ġwież ) taż-żwiemel (ciċri, ġulbiena etc.); *the dry peas and beans that are used for horsemeat are ripe at last,* (**Bacon**), iċ-ċiċri u 'l ful li natu gwież (liż-żwiemel) saru sa fl-aħħar.

HORSE MILL — mitħna tal miexi (mdawra jew mħaddma biż-żiemel).

HORSEMINT—xorta ta naghnigħ.

HORSE MUSCLE—masclu (tal baħar) cbir, goff.

HORSENAIL— musmar għan-nagħâl taż-żwiemel.

HORSEPICK — biċċa għodda tan-nagħâl, sicchina mgħawġa biex jakla iż-żrar mid-dwiefer taż-żiemel.

HORSE PLAY — tilgħab taż-żiemel (bħal ma jagħmlu it-tfal meta isuku wieħed lil jeħor); logħob goff.

HORSE POND—għadira, vasca, ħawt etc. għaż-żwiemel biex jixorbu.

HORSE POWER—( fil macni ) is-saħħa li icollha macna li tiġbed etc. daks tant żwiemel.

HORSE RACE—tiġrija taż-żwiemel.

HORSERACING—tiġrijiet taż-żwiemel.

HORSERADISH—ravanell.

HORSESHOE—nagħla ta żiemel; fortificazioni li gejja nofs tond jew bħal nagħla; biċċa meccanismu fit-torn; xorta ta granċ; li għandu għamla ta nagħla; *a horseshoe anvil,* incwina nofs tond ( li gejja bħal nagħla ); *horseshoe magnet*; calamita gejja għamla ta nagħla ta żiemel u li tiġbed l-azzar miż-żewġ truf tagħha.

HORSESHOEING—tnagħil taż-żwiemel.

HORSETAIL—denb ta żiemel; standard sinjal tal Baxa toroc, li icun lasta b'denb ta żiemel,jew actar, mwaħħlin magħha biex scond in-numru ta dawn id-dnub taż-żwiemel wieħed jara is-setgħa li icollu ( jew ir-ranc ) tal Baxa; (sinjali bħal balal ħomor fil bandiera tal Ammiralli Inglisi etc. biex juru il ranc tagħhom); *they gave their horse tails to the wind,* (**Byron,** *Bride of Abydos II, 14*), rħew id-dnub taż-żwiemel tagħhom jittajru mar-riħ (biex jidru jew juru ir-ranc tagħhom).

HORSE WAY jew HORSE ROAD — il mogħdija għaż-żwiemel, it-triek minnofs, minn fejn igħaddu jew jistgħu jimxu iż-żwiemel.

HORSE WEED—isem ta ħaxixa.

HORSE WHIP—frosta ta żiemel; tati jew issawwat bil frosta żiemel.

HORSEWHIPPING — swat bil frosta, flagellar.

HORSEWOMAN—mara li tircheb iż-żiemel.

HORSING IRON—scalpell tal klafat.

HORSING UP—tkalfit, l-aħħar stoppa li jitfa, jew li biha isodd xkuk ta bastiment, il kalfât.

HORSY jew HORSEY—li għandu minnatura taż-żiemel; taż-żwiemel; li iħobb iż-żwiemel.

HORTATION—twiddiba, twissija.

HORTATIVE — widdieb, wissej; li iwiddeb, li iwissi; twiddiba, twissija.

HORTATORY } li iwiddeb; li iwissi;
HORTORIC } widdieb, wissej; *He animated his soldiers with many hortatory orations,* (**P. Holland**), għamel il kalb is-suldati tiegħu b'ħafna cliem (għajdut) ta twissija.

HORTENSIAL—adattat għal (tajjeb għal) ġnien.

HORTICULIST } ara *Horticulturist.*
HORTICULTOR }

HORTICULTURAL — tal cultura jew żamma (ħidma etc.) tal ġonna; tal *orticoltura* jew ix-xogħol tal ġonna; *the Horticultural Society of London was founded in 1804,* is-Società (ix-xirca)

tal ħidma etc. tal ġonna saret, jew bdiet, l-ewwel darba f'Londra fis-sena 1804.

HORTICULTURE—orticoltura ; ħidma etc. tal ġonna, chif trabbi biex icolloc ħxejjex, frottijiet jew fjuri fi ġnien.

HORTICULTURIST — wieħed li icun (hu) mħarreġ fil ħidma tal ġonna; min jifhem jew jaf jaħdem jew jaf chif jinħadmu il ġonna.

HORTONITE—isem ta mineral.

HORTONOLITE—isem ta mineral.

HORTULAN—ta ġnien.

HORTULIA—xorta ta sriep.

HORTUS SICCUS—collezioni, ġabra ta werak tal ħxejjex niexfin (igħejdulu ucoll, *herbarium*).

HORT YARD—ġnien bil frott irkiek.

HOSANNA—Evviva !

HOSE — calzetti tan-nisa ; cannol tal gild, ġomma etc. ; it-tokba ta mgħażka etc. fejn jidħol il mancu.

HOSE BRIDGE / HOSE SHIELD — għuda etc biex igħaddu minn fuka carrettuni etc. meta icun hemm il cannol tal gild etc. ta pompa mixħut fl-art, biex dan il cannol ma jiġrilux ħsara.

HOSE CARRIER — bħal tnalja jew mkass għal kbid tal cannol tal pompa.

HOSE COUPLING — gungitura tal cannoli ta pompa.

HOSE HEELER — min isewwi jew irakka il cannoli tal gild etc. ta pompa ; min isewwi il calzetti.

HOSE-IN-HOSE—jisejjħu dawc il fjuri li għandhom il calci u il biċċiet tal fiur ta lewn li jidru donnom għandom il biċċiet (il corolla) doppi.

HOSE REEL—carretta, romblu etc. li fuku iġorru jew ikanklu il cannoli tal pompa jew għat-tiskija fil ġonna.

HOSIER—min jagħmel jew ibigħ il calzetti, peduni jew xi ħwejjeġ tal lbies ta taħt.

HOSIERY—calzetti, peduni, kliezet ta taħt etc. tal malja ; fabbrica fejn isiru il calzetti, peduni u kliezet ta taħt etc. tal malja ; is-sengħa jew it-trafcu ta wieħed li (ta dac jew min) ibigħ calzetti, peduni etc.

HOSPICE—ospiziu, cunvent etc. fejn jirtiraw il passiggieri ; *the Hospice of the Great St. Bernard*, l-Ospiziu (il cunvent) tal Cbir San Bernard.

HOSPITABLE - li jilka il barranin, li jati chenn (f'daru etc. lill xi ħadd minn għajr ħlas); kalbu tajba, ħanin ; *whom all men rate as kind and hospitable*, (Tennyson, *Princess*), li in-nies collha iżommu bħala bniedem kalbu tajba u ħanin.

HOSPITABLENESS—Ikuħ ta barranin f'dar dac li icun ; chenn ( li jati xi ħadd f'daru bla ma jeħu ħlas).

HOSPITAL — sptar, furmarija ; rpâr post fejn wieħed imur jischenn jew fejn icun milkugħ ; li jilka f'daru, ħanin ; *I am to be a guest to this hospital maid (Venice) a good while yet*, (Howell, *Letters Book I*), għad bakgħali nokgħod bħala mistieden f'din il belt ħanina (li tilka il frustieri ġo fiha) ta Venezia, għal bosta żmien actar.

HOSPITAL SATURDAY — is-Sibt tal ġbir, għal Sptarijiet Inglisi (L-Inghilterrra etc.)

HOSPITAL SUNDAY - il Hadd li jaħbad f'Ġunju meta dac inhar isir ġbir (issir il ġabra) mal Inghilterra collha għal li Sptarijiet.

HOSPITALE—post mchennen; post, loc, fejn wieħed imur jischenn.

HOSPITALITY—Ikugħ ta passiggieri jew frustieri f'dar dac li icun minn għajr ħlas.

HOSPITALLER — spedalier, wieħed minn tal Ordni Gerosolimitan jew tal Cavalieri ta San Ġwann jew ta Malta.

HOSPITATE—tgħammar f'dar ħadd jeħor; tischenn bħala bniedem barrani, f'dar ħadd jeħor ; tokgħod ma ; *this hospitates with the living animal in the same shell*, (Greco, *Museum*), dan igħammar (jokgħod) ma l-annimal ħaj fl stess koxra.

HOSPITICIDE—wieħed li (min) joktol lil dac li icollu irtirat f'daru.

HOSPITIUM—ospiziu, lucanda, post fejn jischennu jew icunu miżmuma (irtirati) in-nies.

HOSPODAR—titlu ta dinjità li għanhom ir-rejet tal Polonia, u 'l prinċpijet tal Wallachia, Lithuania u Moldavia.

HOST—min jistiedem jew jilka innies gewwa daru; tal-lucanda, lucandier; kuddiesa; l-ostia mkaddsa; il viaticu; għeġwigia, ċorma, eserċtu; pianta li tħalli li tiċber u tgħejx fuk il għeruk tagħha pianta oħra (bħal ma hu il ful li iħalli jiċber u jitla fuk il għeruk tiegħu il budebbus); annimal li iħalli igħix fuku jew minnu annimal jew dudu jeħor; sogħla, tkaħkiħa; tgħammar, tmur tokgħod f'lucanda; iżżomm ġo darec jew tirtira lil xi ħadd; tistieden f darec; *he has been my host for all the time I was there*, chien hu li żammni irtirat f'daru iż-żmien collu li bkajt hemm; *I wish to see the host himself*, irrid nara il-lucandier stess; *at the elevation of the Host*, fl-elevazioni tal. Ostia fil Kuddiesa; *he was to receive the Host this morning*, chellhom jivviaticawh dal għodu; *the host of insects gathering round my face*, (**Wordsworth**, *Excursion, Book I*), il għeġwigia ta insetti li inġabru ma wiċċi; *the Lord of Hosts*, is-Sinjur Alla tal Eserciti.

HOSTAGES – raħan, bniedem li jibka l-art jew għand xi ħadd miżmum bħala raħan sa chemm isiru jew icunu mitmuma xi pattijiet biex dana il bniedem li jibka miżmum jagħmel tajjeb għal dawc il pattijiet etc.; *two of our people might be left ashore as hostages*, (**Cook**, *First Voyage, Book III, Chap. VIII*), tnejn min-nies tagħna jistgħu jibkgħu l-art bħala raħan.

HOSTEL – (bħal *hotel*), lucanda.

HOSTELLER — tal lucanda, lucandier.

HOSTELRY }
HOSTERY } lucanda, alloġġ.

HOSTESS – il mara tal-lucanda, lucandiera, mara li tilka f'darha il barranin biex tirtirahom; mara li tistieden in-nies f'darha, is-sinjura tad-dar li tistieden jew li icollha il mistednin.

HOSTESSSHIP — l-ufficiu ta lucandiera.

HOSTICIDE—min (dac li) joktol il għadu.

HOSTILE – tal għadu, li juri ghedewwa; cuntlariu, contra, li ma jurix ħbeberija; *they had early become cold and were fast becoming hostile*, (**Macaulay**, *History of England, Chap. IX*), malajr birdu u bdew iduru contra tagħna.

HOSTILE WITNESS—xhud li igħejd contra ta dac stess li icun ħarcu biex jixhed favur tiegħu.

HOSTILELY—ta għadu.

HOSTILEMENT — għamara, mobbli, xarbitelli tad-dar.

HOSTILITY—ostilità, mibgħeda tal għadu; wiri contra; gwerra.

HOSTILIZE—tagħmel bniedem għadu tiegħec jew ta ħadd jeħor.

HOSTING—ġabra, għajta biex jinġabru in-nies tal gwerra flimchien.

HOSTLER—it-tifel ta li stalla, min icollu ħsieb iż-żwiemel fi stalla.

HOSTLESS—li m'hux ħanin, li ma jilkax nies gewwa daru, li ma iħallix nies jischennu f'daru.

HOSTRY—lucanda, alloġġ.

HOT—sħun, jaħrak, jiċwi; nervus, ncurlat, furius, li jitgħilgħulu malajr; bil ħrara; li għandu il (jew mimli bil) ħrara; ħabriechi; kawwi, aħrax, kalil; li isaħħan; sħana; *I find this room hot*, nsib din il camra sħuna; *the fire is hot*, in-nar jaħrak; *strike while the iron is hot*, ati bil martell meta il ħadida tcun micwija, jew tcun tiċwi (jigifieri approfitta ruħec miż-żmien li icolloc li tiħ tista taħdem, jew tagħmel xi ħaġa); *the mustard is very hot*, il mustarda taħrak ħafna; *she is so hot because the meat is cold*, (**Shakespear**, *Comedy of Errors*), hia hec incurlata (ħadet dissaħna collha) għaliex il-laħam chiesaħ; *I believe he did so because he is of a very hot constitution*, nemmen li għamel dana għaliex hua furius wisk (malajr jiżbel jew jitilgħulu); *she is cold but he is hot to see the work done*, hia bierda iżda hu mimli ħrara biex jara ix-xogħol isir (lest); *a hot fight*, ġlieda, gwerra takbida jew taktiegħa kalila; *hot weather has set in now*, issa bdiet is-sħana; *I am hot*, jena sħun (kiegħed inħoss is-sħana); *to grow hot*, tisħon; *to make a thing hot*, issaħħan; *hot and rebellious liquors*, (**Shakespear**,

*As you like it)*, licur (xorb) li isaħħan u jixgħel.

HOTBED — art sħuna (bid-demel etc) biex tfittex ittalla u tcabbar pianti etc.

HOT BLOODED — li għandu demmu spont, li jiżbel malajr, li jixgħel malajr; ħarrieki, żieni.

HOT BRAINED — furjus, mkarkać, li jisħon malajr jew minn xejn.

HOT BURNING — ħarrieki, żieni.

HOTCHPOTCH cawlata (tisjir tal-laħam tal ħanzir, bil ħaxix, perżut, gobon, etc.)

HOT COCKLES — logħba tat-tfal etc. meta wieħed icun b'għajnejh mgħammdin u irid jinzerta jew jakta min icun imissu jew jatih id-dakka.

HOTEL — lucanda, arloġġ, *ħotell.*

HOTEL DIEU — sptar, furmarija.

HOT HEADED — kalil, aħrax, li jiżbel malajr.

HOT HOUSE — stufa, serra,dar, camra etc. mgħottija bil ħġieġ fejn irabbu jew iżommu biex jicbru xi pianti li icunu iridu is-sħana; burdell.

HOT LIVERED — kalil, aħrax, li jitilgħulu (jisħon jew jiżbel) malajr.

HOT MOUTHED — ta rasu, stinat; li la igħejd heco, heco.

HOT PRESS — tippressa tgħafas il carta bejn zewġ pianci micwija.

HOT PRESSING — pressar tal carta etc. bejn il pianci tal ħadid jicwi biex tieħu il-lustru.

HOT SHOT — balal micwija biex fejn jolktu ikabbdu u jaħarku.

HOT SPIRITED — donnu xrara nar.

HOT SPUR — bniedem kalil, aħrax, li jiżbel malajr; mħeġġeġ bil ħrara, bil herra, xorta ta piselli li ticber malajr.

HOT SPURRED — mħeġġeġ bil ħrara; bil herra, li jiżbel malajr.

HOTTENTOT — Ottentôt, salvaġġ tal Africa ta Isfel; lsien tal Ottentoti jew tan-nies tal Africa ta Isfel; tal Ottentoti jew tas-slavaġ tal Africa ta Isfel; *hottentot bread*, xorta ta pianta (siġra) li ticber fil pajjisi tal Ottentoti u illi dawn in nies slavaġ jeclu il kalba tagħha f'loc il ħobż meta icunu scarsi.

HOTTENTOT CHERRY — xorta ta cirasa salvaġġa, isem tal pianta.

HOTWALL — ħajt fejn jicbru is-siġar tal frott għal chenn tiegħu.

HOUDAH — siġġu (post bil makgħad) fuk dahar ljunfant etc. għal passiggieri, biex jircbu fuku.

HOUGH — il gherk tal coxxa; lexxuna, mgħażka żgħira.

HOULLETIA — xorta ta pianta tal fjuri bħal *Orchidee* li ticber wisk fil Brażil (America ta Isfel).

HOUND — chelb tal caċċa, tmur għal caċċa bil clieb; bniedem chelb, vili, infami.

HOUND FISH — xorta ta chelb il baħar.

HOUND'S TONGUE — isem (xorta) ta ħaxix li fil botanica hia magħrufa bl-isem ta *Cynoglossum.*

HOUND TREE — isem ta siġra il *Cornus Sanguinea.*

HOUX — id-dakkuka tal pinnaġġ (tajra); tgħajjat.

HOUR — sigħa, il ħin; wakt; *there are 24 hours in one day*, f'ġurnata hemm 24 sigħa; *that boat runs (goes) 10 knots an hour*, il bastiment jagħmel għaxra fis-sigħa; *what hour is it?*, x'ħin hu?; *he came at the exact hour*, giè fil wakt sewwa; *to keep good hours*, tinġabar cmieni id-dar fil għaxija; ma tiddawwarx barra mid-dar bil-lejl; *the small hours*, l-ewwel sigħat (ta wara nofs il-lejl) tal ġurnata, ngħejdu aħna is-sigħa jew is saghtejn ta bil-lejl.

HOUR BELL — kampiena li iddokk is-sigħat; il kampiena tas-sigħat ta arloġġ.

HOUR CIRCLE - wieħed mic-circuli cbar li naraw maħżużin fuk il globu, li igħaddi (dwar id-dinja) mil poli u jinżel perpendiculari mal-linja tal equinoziu, heco msejjaħ għaliex meta ix-xemx tasal fukha jaraw il ħin (x'ħin hu).

HOUR GLASS — impulletta, arloġġ tar-ramel

HOUR HAND — lancettina li turi is-sigħat f'arloġġ.

HOURI — xebba, serafin tas-smewwiet magħrufa mit-Toroc Mawmettani.

HOUR LINE — linja li turi il ħin (fl-Astronomija); is-singhi jew sinjali li naraw f'arloġġ tax-xemx.

HOURLY — ta cull sigħa; cull sigħa; ta dejjem, ta cull mument, continwu; *in hourly expectation of a martyrdom*, jistennew dejjem il martiriu; *the agitation grew hourly more formidable*, (**Macaulay**, *History of England*), l-agitazioni (it-taħwid) beda jicber minn sigħa għal oħra.

HOUR PLATE — wiċċ l-arloġġ, il faċċata ta l-arloġġ li turina is-sigħat etc.

HOUSAGE — ħlas, dritt, li jħalsu tal magazzinaġġ xi affarijiet (mercanzia) talli jinżammu jew jintrefghu fil maħżen; magazzinaġġ.

HOUSE — dar; in-nies tad-dar; il familja; razza, gidd; teatru, in-nies li imorru it-teatru; il camra tal parlament jew tal cunsill; il mejda (l-ichel jew chif jeclu in-nies ta dar jew il familja) dar, fabbrica, ditta; iddaħħal, tilka, tirtira f'dar (fid-dar); tischenn; *whose house is this?* ta min hi din id-dar? *the house I call here the man, the woman, their children, their servants, bond and free, their cattle*, (**Smith**, *Commonwealth*), il familja collha jena nsejħilba hawn, ir-ragel, il mara, it-tfal tagħhom, is-servi tagħhom, rsiera u m'humiex, u il bhejjem tagħhom; *House of Commons and the House of Lords*, il Camra tal Comuni u dic tal Lordi (il camra baxxa u dic tal Pari); *the opera house*, it-teatru; *a good play draws good house*, opra tajba tiġbed ħafna nies; *he kept a miserable house but the blame was laid wholly upon madam*, (**Swift**), chellu il mejda dejjem mil l-agħar (chien iżomm hu id-dar batuta jew scarsa mil lichel) iżda il ħtija ta dan chienet teħodha is-Sinjura; *I have written to the house myself for another set*, ctibt l'id-dar (lil fabbrica) jena stess għal taghmira oħra; *house of call*, post fejn jiltakghu il viaġġaturi tal cummerċ; *house of correction*, il habs, casa di correzione: istitut fejn iżommu it-tfal li jidru li huma ta condotta hażina biex irabbuhom tajjeb; *house of God*, il cnisia, it-tempiu jew id-dar t'Alla; *to bring down the house*, iġġagħal li in-nies collha tat-teatru jagħmlu applaus, (tibda int applaus generali f'teatru); *store house*, maħżen; *wash house*, loc fejn isir il ħasil; *coffee house*, ħanut tal cafè; *pigeon house*, barumbara; *the workhouse*, loc bħal habs fejn iżda in-nies li icun hemm imorru weħidhom biex jaħdmu biex jeclu; *These buildings are left on purpose for housing the people*, dan il bini ħallewh għal apposta għan-nies biex jirtiraw in-nies; *I had to house them when they were here*, jena chelli inżommhom f'dari meta chienu hawn; *house to house*, minn dar għal l-oħra, tmur id-dur jew tispeziona loc jew post wara l-jeħor.

HOUSE AGENT — agent tad-diar, wieħed li icollu f'idejh djar tan-nies għal chiri jew ghal beigħ.

HOUSE BOAT — maħżen fejn iżommu id-dghajjes.

HOUSE BOTE — il għata ta l-injam li jati (scond il-ligi) il proprietariu lil inquilin għat-tiswija (li icun hemm bżonn) tad-dar.

HOUSE BREAKING — scassâr tad-djar (dħul tal ħallelin fid-djar).

HOUSE BREAKER — ħalliel.

HOUSE CRICKET — xorta ta werżik.

HOUSE DOG — chelb li jindocra id-dar.

HOUSEHOLD — il familja, in-nies tad-dar; tad-dar; *household bread*, ħobs tad-dar.

HOUSE HOLDS — it-tkiek prim.

HOUSEKEEPER — il mastru di casa; ir-ragel jew il mara li icollhom ħsieb id-dar.

HOUSE KEEPING — iż-żamma tad-dar; xoghol il mastru di casa; it-trigija tal affarijet tad-dar.

HOUSEL — l-Ostia Mkaddsa, l-Eucaristia; il viatcu; tivviatca, tkarben fid-dar (marid etc)

HOUSELEEK — is-sempreviva.

HOUSELESS — bla dar; li ma għandux fejn igħammar jew fejn jokgħod.

HOUSELET — dar żgħira.

HOUSE LINE — cima rkieka, rumnell li jusaw abbord etc. għal ferituri jew għal rbit tal anelli tal kluħ etc.

HOUSELING — tal Eucarestia, tas-Sacramenti; tkarbin, viatcu.

HOUSELING CLOTH—terħa,dvalja tat-tkarbin (li iżommu meta is-Sacerdot icun ikarben biex jecc katt taka xi particula tigi fukha).

HOUSE LOT—il pian, is-sit, jew l-art li trid fejn tibni jew ittalla dar.

HOUSE MAID—seftura, kaddejja.

HOUSE MATE—min igħammar fl'istess dar ma ħadd jeħor; sieħeb fid-dar.

HOUSE MONGER—min jinnegozia fid-djar jew fil bini; min (dac li) jixtri u ibigħ, jew ipartat djar lesti etc.

HOUSE MARTIN — xorta ta għasfur (ħuttafa).

HOUSE MOTHER—il maracap tad-dar, l-omm tal familja.

HOUSE PAINTER — min jiżbogħ id-djar; żebbigħ.

HOUSE PHYSICIAN—tabib residenti (li jokgħod dejjem jew li icun għassa) fi sptar, furmaria, jew xi Istitut.

HOUSE PHYSICIANCY — l-ufficiu ta tabib resident (fil post) fi sptar, furmaria, Istitut etc.

HOUSE PIGEON — ħamiem tad-dar (m'hux salvaġġ).

HOUSE RAISER—bennej tad-djar.

HOUSE RENT—chera: *he is allowed house rent free*, għandu chera franc; *he is allowed £ 18 a year for house rent*, għandu (jatuh) tmintax il lira fis-sena għal chera.

HOUSE ROOM—camra tad-dar (f'dar).

HOUSE SPARROW—għasfur tal bejt.

HOUSE TAX—taxxa fuk id-djar.

HOUSE TOP—il bejt; fuk, fid-dar.

HOUSE WARMING—festa, trattament li wieħed jagħmel meta imur jokgħod (jidħol l-ewwel darba biex igħammar) f'dar ġdida, għar-risk.

HOUSE WIFE—il mara tad-dar, il cap, l-omm; il caxxa tax-xogħol tan-nisa (il caxxa tal-labar tal ħjata u tarras, tal holok, mkass etc); timmaniġġa bil għakal (bl-economia) l-affarijiet tad-dar; tagħmel in-nefka etc. li icun hemm bżonn għad-dar.

HOUSE WIFELY—maniġġar,trigija tal affarijet tad-dar (jew ta dar) bil għakal, bil galbu, bl-economia.

HOUSE WIFERY — economia domestica.

HOUSE WRIGHT—bennej tad-djar.

HOUSING—għata ta (għal fuk) berdgħa ta żiemel etc.; il klugħ ta gebel minn ħajt u tkegħid ta jeħor ġdid (trakkigħ fil bini); il biċċa tal arblu ta bastiment li tcun mil prim sal cverta; għata għal fuk cverta ta bastiment li jitkigħed f'xi maltemp meta icun il baħar kawwi.

HOUSLING—tas-Sacrament,tal Ostia, tal viatcu.

HOVE—xorta ta marda fi ngħaġ; tħuf; tokgħod iddur minn hawn għal hemm f'post; titlajja; it-temp passat tal verb *Heave* (ara); ittalla, titla (bħal għagina bil ħmira); *the earth also for her part, by this means, well soaked, swelleth and hooveth as it were with a leaven* (**P. Holland**, *Plinie, Bk. XVII*), u l-art ucoll mil banda l-oħra, b'dan il mod (hecc) msappa fl-ilma, ticber u titla kisha, ngħejdu aħna, bil ħmira.

HOVEL — għarix, makiel, loc għal bhejjem; dar msejcna, tuguriu; tirtira f'dar imsejcna.

HOVEL HOUSE—niċċa għal statua.

HOVELLER—min jati dakka ta id; min igħejn biex isalva in-nies etc. meta f'xi maltemp imur xi bastiment l-art; min imidd idejh biex isalva in-nies f'xi naufragiu.

HOVELLING—bini ta ċmieni għoljin b'mod li id-duħħan joħroġ li ma jatix fastidiu.

HOVELITE—isem ta mineral.

HOVEN — mtalla, mgħolli, mimli, minfux.

HOVER — iżżomm fuk il ġwienaħ fl-aria; tittajjar, tiggiera, tħuf l-hawn u l-hemm; dar, ricoveru, post, loc fejn wieħed imur jischen; *boughs of trees which were cast in thither to serve as a hover for the fish* (**Carew**, *Survey of Cornwall*), xeħtu hemm frieghi tas-siġar biex serveu għal ħut fejn icun jista jischenn.

HOVERING—titjir fl-aria; giri l-hawn u l-hemm dwar xi post (xi mchien).

HOVITE—isem ta mineral.

HOW—chif, għala, chemm; *how are you?* chif int? *how is that?* dana chif? (chif chien, dana?) *give us an account*

*how it was*, ghedilna sewwa chif chienet il bićća; *how much is that?* chemm hu dac?; *how old are you?* chemm il sena ghandec; *how long have you been in Malta?* chemm ilec Malta?; *how think you?* x'idhirlec?; *how so?* ghala dan? (ghaliex); *how small soever*, żghir chemm hu żghir.

HOWADJI — mercant, bejjegħ (chif isejhulu in-nies tal pajjisi ta Lvant).

HOW BE }
HOW BE IT } ma dan collu.

HOWDAH—siġġu, post fejn wiehed jokghod bil kegħda fuk dahar ta ljunfant.

HOWDIE }
HOWDY } kabla.

HOWE—mħaffer, bil ħofra; *full of heights and howes* (**Scott**, *Rob Roy*), collu gholiet u ħofor.

HOWE BACKIT — żiemel li ghandu dahru bil ħofra (mħaffer).

HOWEL—ćana nofs tond tal buttara għać-ćanar tad-dugħ ta barmil minn gewwa.

HOWEVER—iżda, ma dana collu; *I am not disposed to go, however to oblige you I will*, ma tantċ chelli kalb immur iżda biex niccuntentac jena immur; *however, the affair, on the whole, was a success*, ma dan collu. il bićća, niccunsidraw collox flimchien, rnexxiet; *however the bnsiness goes you have made fault* (**Shakespear**, *Winter's Tale*) hi chif in hi (sia coma si voglia) inti għamilt hażin (ghamilt żball).

HOWFF—tmur spiss (tidher spiss) f'post, xi banda, xi mchien.

HOWITZER—xorta ta canun, kasir u ħafif.

HOWK—tħaffer, takla it-trab.

HOWL — tagħwi, twerżak, timbaħ, tingħi; tgħajjat bħal lupu; taghmel dac il ħoss bħal meta icun jonfoħ irriħ; tgħajjat għal ajjut jew b'leħen ta meta wieħed icun f'xi bżonn jew icun irid xi għajnuna malajr; għawi, twerżik, nbigħ, nigħi; *I heard the wolves or dogs howl*, smajt il-lupi jew il clieb jingħu (igħajtu); *new widows howl* (**Shakespear**, *Macbeth*), romol (nisa) ġodda jibcu (jingħu, igħajtu mdejkin etc.); *wild howled the wind all night*, il-lejl venven (nefaħ b'ħafna ħsejjes) il-lejl collu; *she howled aloud "I am on fire"* (**Tennyson**, *Palace of Art*), hia għajtet bħal waħda miġnuna "kieghda nakbad"; *Is this the howl of a dog or of a wolf?* din għajta ta chelb jew ta lupu? *whilst the mad mothers, with their howls confused, do break the clouds* (**Shakespear**, *Henry V*), wakt li l-ommijiet maħrugin barra minn sessihom b'dac il għajjat (it-twerżik) taghhom flimchien (ta culħadd f'dakka) joforku (jinfdu) is-sħab.

HOWLER — min (dac li) igħajjat, jingħi jew jagħwi.

HOWLET—cocca żgħira; cocca.

HOWLING—ta swied il kalb; għajjât, nigħi ta lupi jew ta clieb; *he was lost in the waste howling wilderness*, intilef fid-desert cbir u li isewwidlec kalbec (li ibeżżgħec bil cruha u il ħemda tiegħu).

HOWLING MONKEY—xorta ta xadin.

HOWQUA — xorta ta tè ta qualità mill-aħjar (għali ferm).

HOW SO—hu chemm hu; *and welcome home, how so unfortunate* (**Daniel**, *Civil Wars*), u merħba bih meta jigi id-dar, hu chemm hu sfortunat.

HOWSOEVER—hi chif in hi; għad illi; għallavolia; *howsoever he shall pay for me* (**Shakespear**, *Troilus and Cressida*), hi chif in hi, iħallas għalija; *howsoever you speak this to feel other men's minds* (**Shakespear**, *Henry V*), għad illi (għallavolia) inti tgħejd dana (titchellem hecc) biex tara in-nies x'għandhom f'moħhom (jew chif jaħsbu in-nies).

HOW SOON (f'loc AS SOON AS)—malli.

HOY—bastiment żgħir b'arblu wieħed; dgħajsa tat-tgħabija; għajta biex tgħejd wieħed jekaf jew iħares; hoi! fejnu! stenna ftit! *there lay the hoy in which he was to sail* (**Macaulay**, *Hist. of England*), hemm chien il bastiment żgħir (b'arblu wieħed) li bih chellu isiefer.

HOYSE—ara *lift*.

HOYT—titligħeb, titbagħrad; *let no one condemn the girls for hoyting with the boys* (**Fuller**, *a Pisgah sight of*

*Palestine*) ħadd ma għandu jincorla (jitcasa) bil bniet għaliex kiegħdin jitbagħardu (jitliegħbu) mas-subien.

Huanuco—belt fil Perù (America t'Isfel).

Huanuco bark—koxra ta siġra li ticber f'*Haunuco* (ara).

Huascolite—isem ta mineral.

Hub—buttun ta rota; mancu, makbad ta xabla etc.; marca, tebgħa, sinjal etc.; biex timmira ghalih; is-sinjal (musmar fl-art etc.) fil logħob tal *quoits* (ħolok); *he drived the dagger in his back up to the hub*, daħħallu li stallet f'darhu sal makbad (sal mancu).

Hub barer—pedan, biċċa għodda tal mastrudaxxi (li jagħmlu il carrettuni) biex itakkbu il buttun tar-roti għal fejn jidħlu li mgħażel.

Hub lathe—torn għal buttun tar-roti tal carrettuni.

Hubble bubble—pipa bil-lasta tal-lasticu etc. li id-duħħan meta tpejjep igħaddi mil l-ilma u dana ibakbak (arghilé jew pipa tat-Toroc etc.)

Hubbub—storbiu, ghageb, frattarija gilba, ħamba; *a universal hubbub wild of stunning sounds*, (**Milton**, *Paradise Lost*), għageb cbir ta għajjât li itarrxec li ma ngħidlecx.

Hubbubboo—nigħi, ghawi ta clieb ta lupi etc. għajjât.

Hubby — collu stoffi u ħotob; *a hubby road*, triek collha stoffi u ħotob.

Huck—tiggebbed fil prezz (fix-xiri).

Huck a back—xorta ta drapp (għażel) ordinariu jew oħxon; id-drap tas-srievet jew dvalii ta li mwejjed.

Huckery—bejgħ bli mnut; tarf ta negoziu.

Huckle—il għadma tal genb; genb.

Hucklebacked—bi spallejh mgħawgin (donnu ħotbi).

Huckle bone—il għadma tal genb; (ta genbejna).;*he suffers from sciatica or gout in tho huckle bones*, ibati bix-xiatica jew bil gotta fil għadmiet ta genbeih.

Huckster — righettier; tbigħ, jew iżżomm ħwejjeġ għal bejgħ jew tpartatom ma oħrajn.

Hucksterage — beigħ bħal tar-righettieri; tarf ta negoziu.

Hucksterer—righettier.

Huckstereess—righettiera.

Hud—koxra ta gewża.

Hudder—tiffolla; tghatti, tgheżwer.

Huddle—tiffolla; tħabbel; tagħmel ħallata ballata; tixħet chif giè giè; tifxel, tross; tinħabel, titħawwad, tinfixel; titrass; ħabla, ħallata ballata, taħwida, fixla; rassa; xhih, wieħed li għandu idu magħluka, għadma; ħanżir; *fools huddle on and always are in haste*, (**Rowe**), il boloħ jiffullaw (irossu etc.) u dejjem mgħaġġlin; *for he huddles to one place rich, poor, wise, foolish, noble, and the base*, (**Brome**, *On the death of his Schoolmaster*), għaliex hua jixħet chif giè giè, hallata ballata, il ghonia, il fkar, l'ghorrief, il boloħ, in-nobbli u 'l baxxi; *at twelve she rose and huddled on her clothes*, kamet f'nofs inhar u xeħtet fukha ħwejjiġha chif giè giè.

Huddler — min iħallat jew jixhet ħwejjeġ chif giè giè jew ħallata ballata, min jifxel, iħabbel; min iross jew jiffolla.

Hudibrastic—versi ta poesia mictubin ħażin, bl-accenti ħżiena u bla rima, versi batuti; versi sciolti; *his hudibrastic satires are of little intrinsic value* (**Macaulay**, *History of England*), is-satiri tiegħu, li chiteb, b'dawc il versi ħżiena, ma tantx jiswew wisk.

Hudsonite—mineral ta lewn iswed scur.

Hue—lewn. żebgħa, culur; storbiu għajjât, frattaria, ghageb, plejtu; *it is painted in lovely hues*, miżbugħa b'lewnijiet (culuri) sbieħ wisk; *when they saw the cow running they raised a hue and cry*, malli raw il bakra tiġri bdew collha igħajtu (għamlu frattaria, ighajtu).

Hued—miżbugħ; bil-lewn; li għandu il culur; aħmar (bil mistħija) mbergħen; *his brow was hued with triumph*, (**Browning**, *Paracelsus*), ġbinu chien aħmar nar bil ferħ tar-rebħa.

Hueless—bla lewn, minghajr lewn jew culur.

Huff—wieħed mimli bih in-nifsu; faħħari; sfiċċa, tisbil, rabia jew saħna; tisbel, tincorla, tixgħel malajr; tonfoħ

( timla bir-riħ) ; tinsulta ; tistieden għal ġlied; *he is one of those huffs*, dac wieħed minn dawc il fahħara (li għandhom żakkhom mimlija li jafu wisk) ; *to take huff*, tisbel, tincorla, tieħu fastidiu, toffendi ruħec ; *His Highness may have taken huff*, (Cowper), l'Altezza tiegħu (hu) forsi ħa fastidiu, *the wind is able to huff up the ground*, (**Holland, Plinie**), ir-riħ jista jonfoħ l-art ; *dont' you suffer my lady to huff me every day as if I were a dog*, (**Colley Cibber**, *the Careless Husband*), la tħallix is-Sinjura tigħi tinsultani (taħkarni) cull jum, kisni ( bħalli chiecu jena) xi chelb.

Huff } fahħari, wieħed li iħobb jiżHuffer } żarġan biex juri ruħu.

Huffiness—fittaġni, arroganza.

Huffing—ftaħir, żargin: tiecol *pedina* fil logħob tad-damma.

Huffish—mżarġan, biż-żargin ; insolenti, arroganti.

Huffy—minfuħ bih in-nifsu, mżarġan; insolenti, petulanti, fitt, arroganti.

Hug—titgħezzez (fis-sodda), ittalla (spallejc); tokgħod ma genb; titrassas, tħaddan ; tgħannak miegħec (gewwa dirgħajc) ; (fuk il baħar) iżżomm ma l-art, iżżomm il l-art (jew lejn l-art) iżżomm għar-riħ; għafsa, tgħannika, għanka, taħdina ; *it is good sport to see this little boy hug in his bed for cold*, (**Palsgrave**), fih piacir tara lil dana it-tifel ċchejchen jitgħezzez fis-sodda għal bard ; *to hug with swine* (**Shakespear**, *King John*), tokgħod ma ( titrassas ma'l) ħnieżer ( kżiekeż salvaġġi) ; *he gave her a good hug*, ħaddana, ħadna sewwa miegħu ; *we saw them hug the land all day*, rajniehom iżommu ma l-art il ġurnata collha ; *she hugged her son in her arms*, għanket lil binha ġo dirgħajha.

Huge—cbir, oħxon wisk, ta cobor li ma bħalu ; cbir ferm ; *a huge man*, bniedem cbir (dakshiex) ; *huge strong*, ta kawwa li ma bħala ; kawwi ferm.

Hugeness—cobor.

Hugger—min iħaddan, ( ħaddân ), jew min igħannak ; tokgħod mistoħbi tistenna lil xi ħadd.

Hugger mugger—bil moħbi; ta taħt fuk, ħallata ballata, chif giè giè ; *in hugger mugger*, bil moħbi, moħbi.

Huggle—tgħannak,tgħafas, miegħec ġo dirgħajc ; tħaddan.

Huguenot — wieħed mill-*Ugonotti* jew *Calvinisti* (protestanti) Francisi li chienu jeżistu fi Franza fis-seculi sittax u sbatax.

Huguenotism — Ugonottismu ; religion jew setta ta Calvinisti Francisi.

Huke — (f'loc *Cloak*); mantell ; *as we were thus in conference, there came one that seemed to be a messenger in a rich huke*, ( **Bacon**, *New Atlantis*), wakt li conna kegħdin nitchelmu flimchien giè wieħed ragel, donnu messaggier, liebes mantell sabiħ.

Hulch—ħotba.

Hulch blcked—ħotbi.

Hulchy—bil ħotba.

Hulk—bastiment tat-tagħbija ; bastiment mercantil ; bastiment żarmat mill-arbli li kiegħed sorġut f'port (għaliex scartat, għax m'hux tajjeb actar għas-safar) u li iservi bħala depost, sptar etc. bħal ma hi il *Hibernia* hawn Malta; *the hulks*, bastimenti kodma żarmati mil l-arbli u li kegħdin f'port sorġuti iservu bħala ħabs ( calzri ) ; *hulks are prison ships* etc., ( **Dickens**, *Great Expectations* ) il *hulks* huma bastimenti li iservu ta calzri.

Hulk — toħroġ li msaren ; tnaddaf żakk ta annimal mil li msaren ; *he can kill and flay a rabbit but he cannot hulk it*, jaf joktol u jisloħ fenec iżda ma jafx joħroġlu msarnu u inaddaflu żakku.

Hulk — tagħmel ħofra fil blat għal furnelli ; tħaffer il blat għal furnelli.

Hulke—għarix, capanna.

Hulking—goff ; *a great hulking fellow* bniedem goff (ħaġa goffa).

Hulky—goff, babbu, stupidu.

Hull—fosdka, koxra ta lewża jew gellewża etc ; bastiment bla arbli ; tfesdak, tkaxxar (piselli etc.) ; tolkot, ittakkab bastiment bil balla ; *hull down*, meta il bastiment icun għadu il barra fuk il baħar fil bogħod li l-arbli biss icunu għadhom jidru ; *he employed a boy to hull the peas*, kabbad tifel

ifesdak (ikaxxar) il piselli; *they succeeded to hull two of their best ships with the cannon balls*, rnexxielhom itakkbu tnejn mil l-aħjar bastimenti tagħhom bil balal tal canuni.

HULL—tħuf, tibbordia minn hawn għal hemm bħal ma jagħmel bastiment smattat fuk il baħar meta icun kiegħed jistenna xi għajnuna.

HULLABALOO—storbiu, għagħa, frattarija.

HULLED—mfesdak, bla ħliefa.

HULLED CORN, HULLED GRAIN — kamħ, msoffi mil ħliefa, lest għat-tħin; midrus u lest.

HULLO—ohi!; fejnu!

HULLOCK—biċċa kala li iniżżlu fuk bastiment f'xi tempesta biex iżommu il bastiment għal colpi tal baħar.

HULLY—bil fosdka, ħliefa jew koxra.

HULLYTHEISM—ara *Hylotheism*.

HULST—il *holly* (ħaxixa bil werak inigghes li tagħmel bħal cuscsu jew żibeġ aħmar, ticber l-Ingħilterra, u iżejnu biha cnejjes etc. fil Milied.

HULSTRED—moħbi.

HULVER—ara *hulst*.

HUM—tgħeġweġ; iżżanżan, twerden, tgħanni (tcanta biċċa) minn taħt lsien; għeġwiġ, żanżin, twerdin; mela! *and the neigh of the steed and the multitude's hum*, (**Byron**, *Siege of Corinth*), u iżżhir taż-żwiemel u it-tgħeġwiġ tan-nies (tal folol); *the hum of bees*, iż-żanżin tan-naħal (taż-żunżan); *the hum of the wheel etc. suddenly ceased*, (**Longfellow**), it-twerdin tar-roti sichet minnufiħ (f'dakka jew għal għarrieda); *he was humming a tune all the while*, chien kiegħed icanta xi ħaġa minn taħt lsien; *I cried hum! and well go too!* (**Shakespear**, *Henry IV*), jena għedt: mela! u tajjeb, mur ucoll.

HUM—tħamħam; tgħejd *khemm* u *umm* meta tcun titchellem minn chelma għal l-oħra, u dana biex bħal li chiecu tieħu in-nifs jew tistrieħ jew għaliex taħbat tinsa jew titħawwad filli tcun kiegħed tgħejd; kerk; takrika, wiri ta ħaġa b'oħra; dahca; birra kawwija, spiritusa bosta (li titla fir-ras malajr); *as he spoke he often cried hum*, xħin chien jitchellem ma jagħmilx ħlief iħamħam; *that's a hum*, dic brafa, ċajta; *he drank a whole bottle of the best Cheshire hum*, xorob flixcun mill-aħjar birra kawwija ta Cheshire.

HUMAN—tal bniedem, tal bniedmin; profan (m'hux sacru jew divin); bniedem; *human authors*, l-auturi (chittieba) profani (chittieba tal ħwejjeġ li m'humiex għeżies jew sacri); *and agonies of human and of brute*, (**Cowper**, *Task II, 105*), u agunij (tbatijet cbar) tan-nies u tal bhejjem.

HUMAN HEARTEDNESS — umanità, ħniena.

HUMAN SACRIFICE—sacrificiu ta bniedem, bniedem vittima.

HUMANATE—li għandu in-natura ta bniedem; magħmul bniedem.

HUMANE — kalbu tajba, ħanin; *of an exceeding courteous and humane inclination*, (**Spottiswood**, *Church of Scotland*), ħanin u kalbu tajba ferm (li ma ngħejdlecx).

HUMANE SOCIETY — xirca (società) magħrufba bl-isem ta: *Royal Humane Society of London*, mibdija (magħmula) mit-tobba Haws, Fothergill, Cogan u oħrajn fis-sena 1774, għal għajnuna ta dawc li icunu sejrin jew kegħdin jegħerku.

HUMANELY—tal bnedmin; bil curaġġ collu; bil ħniena, bit-tieba ta kalb; *we have to bear humane cases humanely*, jeħtiegilna, (hemm bżonn) li nsofru il gwaj tal bnedmin (li jigi fuk il bniedem) ta bniedmin li aħna (bil curaġġ collu); *we might guess they relieved us humanely* (**Shakespear**, *Coriolanus*), nistgħu ngħejdu illi għenuna (tawna il għajnuna tagħhom) bil ħniena collha.

HUMANENESS—ara *humanity*.

HUMANICS—li studiu fuk il bniedem u natural il bniedem.

HUMANIFY—tagħmel bniedem, issir bniedem; tieħu il gisem ta bniedem.

HUMANISM — umanità, natural il bniedem (jew il bniedmin); mgiba tajba u ħelwa (bil ħniena).

HUMANIST—wieħed li studia (mħarreġ) fli studiu tal umanità, jew fuk il bniedem u in-natura tiegħu.

